Salaadda oo Bixiya Zakada oo Rukuuea.

005.056 Ciddii ka Waliyeelata Eebe iyo Rasuulkiisa iyo Kuwa Rumeeyey Xaqa Xisbiga ILaahay Umbaa Adkaan.

005.057 Kuwa xaqa Reemeyow ha ka Yeelanina kuwa ka Yeeshay Diinta Jees Jees iyo Ciyaar oo ah kuwa Ehelu Kitaabka ah Idinkana Horeeyey iyo Gaalada sokeeye, kana Dhawrasada Eebe haddaad Tihiin Mu'miniin.

005.058 Markaad ugu Dhawaaqdaan Salaaddana waxay ka Yeeshaan Jees Jees iyo Ciyaar, waxaana Arrintaas ugu Wacan inay Yihiin Qoomaan waxkasayn.

005.059 Waxaad Dhahdaa Ehelu Kitaabow Miyaad Noogu Cadhoonaysaan inaan Rumaynay Eebe iyo waxa naloo soo Dejiyey iyo wixii la Dajiyey horay Mooyee, Badankiinnu waa Faasiqiin.

005.060 Waxaad Dhahdaa maydinka warramaa waxa ka Sharbadan Arrintaas abaal Marinta Eebe Agtiisa waa mid Eebe Nacladay una Cadhooday kana Yeelay Daanyeerro, Doofaarro iyo Shaydaan Caabude, Kuwaasay Shar badantahay Meejoodu kana Dhumid Badan Jidka Toosan.

005.061 Hadday idiin Yimaaddaan waxay Dhahaan waan Rumaynay (Xaga) iyagoo la soo Galay Gaalnimo, lana Baxay, Eebana waa Ogyahay waxay Qarin,

005.062 Waxaad Arkaysaa wax Badan oo ka mid ah oo u degdegi dambiga iyo Colnimada iyo cunidda Xaaraanta, waxaa Xumaan badan waxay Fali.

005.063 May ka Reebaan Ikhyaartu iyo culimadu hakalkooda dambiga ah iyo Cunidda Xaaraanta, waxaa Xumaan badan waxay Samayn.

005.064 Waxay Tidhi Yuhuuddu Gacanta Eebe waa Laabantahay, ha lallaabo Gaemahoodu hana La naclado hadalkay Dheheen Dartiis, saas ma aha ee waxay ku Fidsanyihiin Khayrka (Deeq badane) wuxuuna u Nafaqeeyaa Siduu Doono, wuxuuna u Kordhin wax badan oo iyaga ka mid ah waxa lagaaga soo Dejiyey Eebahaa Xad Gudub iyo Gaalnimo, waxaana ku Dhex tuuray Col iyo Cadho tan iyo Qiyaame, mar kastooy huriyaan dab Dagaalna waxaa bakhtiiya Eebe, waxayna la Soedaan Dhulka Fasaad, ILaahayna ma Jeela kuwa wax Fasaadiya.

005.065 Hadday Ehelu Kitaabku Rumeeyaan xaqa oy Dhawrsadaan waxaan ka Asluri lahayn Xagooda Xumaantooda waxaana Galinlahayn Jannada Naciimo.

005.066 Hadday ku Camal falaan Tawreed, Injiil, iyo waxa looga soo Dejiyey Xagga Eebahoodna waxay ka Cuni lahaayeen Korkooda iyo Hoostooda, «barwaaqo» waxaa ka mid ah Umad Dhex dhexaysa wax badan oo ka mid ahna waxaa Xun Waxay Fali.

005.067 Rasuulow Gaadhsii waxa lagaaga soo Dejiyey Eebahaa (Dadka) Haddaadan Falin Maadan Gaadhsiin Risaaladiisa «Fariintiisa», Eebaana kaa Haalin Dadka, Eebana ma hanuuniyo qoom Gaala ah.

005.068 Waxaad Dhahdaa Ehelu Kitaabkow waxba ma Tihidiin intaad ka Oogtaan Tawreed, Injiil iyo waxa Laydiinka soo Dejiyye Xagga Eebihiin (Quraanka) wuxuuna u Kordhin wax badan oo ka mid ah waxa Xagga Eebahaa lagaaga soo Dejiyey Xad Gudub iyo Gaalnimo ee haw murugoon qoomka gaalada ah.

005.069 Kuwa Xaqa Rumeeyey iyo kuwa Yuhuudoobay iyo Saabi'iinta iyo Nasaara Ciddii Rumeysa Eebe, Maalinta Dambe (Qiyaamada) oo fala camal fiican cabsi korkooda ma ahaato iyo Walbahaar (Midna).

005.070 Waxaan Qaadnay Ballanka Banii'israa'iil waxaana u Diray Xaggooda Rasuullo, Markastoos ula Yimaaddo Rasuul waxaan Naftoodu Jeelayn Koox way Beeniyaan Kooxna way Dilaan.

005.071 Waxayna u Maleeyeen inaan Fidmo Jirin, wayna Indho Beeleen oo Dhago Beeleen, Markaasuu Eebe ka Toobad Aqbalay, markaasay Indho Beeleen oo Dhago Beeleen wax badan oo ka mid ah Eebana waa Arkaa waxay Fali.

005.072 waxaa Gaaloobay kuwa Yidhi Eebe waa Masiixi Ibnu Maryama, Wuxuuna Widhi Masiix (Ciise) Banii Israa'iilow Caabuda Eebe ee ah Eebanay iyo Eebihiin, Ruuxii u Shariig Yeela Eebe (La wadaajiya) wuxuu Eebe ka Xarrimay Jannada wuxuuna ku hoyan Naarta Daalimna ma helo Gargaare.

005.073 Waxaa Gaaloobay kuwii Yidhi ILaahay waa Saddex Midkood, ILaah kaliya Mooyee ILaah kalana ma jiro, hadayna ka Joogin waxay Sheegina waxaa Taaban kuwa Gaaloobay oo ka mid ah Cadaab Daran.

005.074 Miyeyna u Toobad keenayn Eebe oyna Dambi Dhaaf warsanayn, Eebaana Dambi Dhaafe Naxariista ah.

005.075 Masiix (Ciise) Ibnu maryama ma aha waxaan Rasuul ahayn, waxaana tagay hortiis rasuuladii, hooyadiisna waxay ahayd rumayso, waxayna cuni jireen Cunnada, day Saannu ugu Caddayn Aayaadka Markaas day Sida loo iilo.

005.076 Waxaad Dhahdaa ma waxaad Caabudaysaan Eebe ka Sokow waxaan Hananin Dhib iyo Dheef (midna) Eebana Yahay Maqle Oge ah.

005.077 Waxaad Dhahdaa Ehelu Kitaabow ha ku Xadgudbina Diintiinna si aan Xaq ahayn, hana Raacina hawada qoom Dhumay mar hore Dhumiyeynna wax badan kana Dhumay Jidka Toosan.

005.078 Waa lagu Lacnaday Kuwii Gaaloobay oo Banii Israa'iil ah Carrabka Daa'wuudd iyo Ciise Ibnu Maryama Arrintaasna waxaa ugu Wacan Caasinimadooda ahaayeenna kuwo Xadgudba.

005.079 Waxayna ahaayeen kuwaan iska Reebayn Xumaan ay Falayaan, waxaa Xun waxay Falayeen.

005.080 Waxaad Arkaysaan wax badan oo ka mid ah oo ka Sokeeye Dhigan kuwo Gaaloobay waxaa Xun waxay u Hortmarsatay Naftoodu oo ah in Eebe u cadhooday, Cadaabkana ay ku Waari.

005.081 Hadday Yihiin kuwo Rumeyn Eebe iyo Nabiga iyo waxa lagu soo Dejiyey mayna Yeesheen Sokeeye Gaalo laakiin wax badan oo ka mid ah waa Faasiqiin.

005.082 Waxaad Ogaan kuwa Dadka u Daran Colnimada kuwa Rumeeyey (Xaqa) (Muslimiinta) Yuhuud iyo Mushrikiinta (Diin laawayaasha) waxaad Ogaan kuwa ugu soo Dhaw Jacayl kuwa Rumeeyey Xaqa (muslimiinta) inay yihiin kuwa dhihi waxaan nahay Nasaaro, Illeen waxaa ka mid ah qaysas iyo Raahibiin Ismana Kibriyaan.

005.083 Markay maqlan waxaa lagu soo Dejiyey Rasuulkana waxaad arkaysaa indhahoodoo Ilmo ka Daadan waxay aqoonsadeen oo xaqa ah iagoo dhihi Eebow waan Rumeynay ee nagu dhig (Yeel) kuwa marag furi (Xaqa qiri).

005.084 Maxaanaan u rumeynaynin Eebe iyo waxa noo yimid oo xaq ah oonaan u Damcaynin inuu na galiyo (naga yeelo) Ilaahanno qoomka Suuban la Jirkooda.

005.085 wuuna ku Abaal marin Eebe waxay Dhaheen Jannooyin oy Socoto Dhexdeeda Wabiyaal iyagoo ku Waari Dhexdeeda, Taasina waa Abaal marinta Samafalayaasha.

005.086 kuwa Gaaloobay oo Beeniyey Aayaadkanaga Kuwaasu Waa Jaxiimo Ehelkeeda.

005.087 Kuwa xaqa Rumeeyow ha Xarrimina Wanaagga (Xalaasha) Eebe Idiin Banneeyey hana Xadgudbina, Eebe ma Jeela kuwa Xad gudbee.

005.088 Waxna ka Cuna Wuxuu Idinku Arzaaqay Eebe isagoo Xalaal Fiican ah kana Dhawrsada Eebe ee ah kaad Rumeysantihiin.

005.089 Eebe Idiin ma Qabto Dhaar DanLa'aaneed (Laqwi) Laakin wuxuu idiin qaban Dhartaad u Qasaddaan, Kafaaradeeduna waa Quudin Toban Miskiin (oo siisaan) kan u dhexeeya waxaad ku Quudisaan Ehelkiina ama Arrad Bixintooda ama Xorayn qoor, Ciddaan Helinna waxay Soomi Saddex Maalmood, Taasaana ah Kafaarada Dhaartiina Markaad Dhaarataan, ee dhawra dhaartiinna Saaduuna idiinku Caddayn Eebe Aayadkiisa, waxaadna Mudantihiin inaad ku Mahdisaan.

005.090 Kuwa Xaqa Rumeeyow Khamrada, qamaarka, Sanamyada «Taagan», iyo Faalku waa

uun Xuman (Wasakh) oo Camal Shaydaana ee ka Foogaada inaad Liibaantaan.

005.091 Wuxuu uun Dooni Shaydaanku inuu Idinku Dhectuuro Colnimo iyo isnac Khamrada iyo Qamaarka idinkana Celiyo Xusidda Eebe iyo salaadda ee ma ka Joogaysaan (ka Jooga).

005.092 Adeeca Eebe Adeecana Rasuulka Digtoonaadana, Haddaadse Jeedsataan Ogaada waxaa uun Rasuulkanaga Saaran Gaadhsiin Cadi.

005.093 Dhib (Dhambi) ma Saarra kuwa Xaqa Rumeeyey oo Camal Fiican Falay waxay Quuteen hadday Dhawrsadaan ooy Xaqa Dhab u Rumeeyaan Camal Fiicanna Falaan, oy Xumaanta ka Dhawrsadaan oy Xaqa Rumeeyaan, Haddana Dhawrsadaan samana falaan, Eebana wuxuu Jeelyahay Samo Falayaasha.

005.094 Kuwa Xaqa Rumeeyow wuxuu idinku Imtixaami Eebe wax Ugaadha ka mid ah (Waqtiga Xajka) oo Gaadhayaan Gacmihiinnu iyo waramihiinnu in Eebe Muujiyo Cidda ka cabsata isagoo kali ah, Ciddiise xad gudubta intaas ka dib wuxuu Mudan Cadaab daran.

005.095 Kuwa Xaqa Rumeeyow ha Dilina Ugaadha idinkoo Xarman, Ciddiise Disha oo idinka mid ah si kas ah waxaa Saaran wuxuu Dilay wax la mid ah oo Xoolo ah oy Xukumi labo Caadil ah oo idinka mid ah isagoo ah Hadiyad Gaadhi Kacbada, ama Kafaraaro gud Quudin Masaakiin ama wax u Dhigma oo Soon ah inuu Dhadhamiyo Ciqaabta amarkiisa, wuu idinka Saamaxay Eebe wixii horreeyey Ciddiise ku Noqota wuu ka aarsan Eebe, Ilaahayna waa Adkaade Aarsada.

005.096 Waxaa Laydiin Baneeyey Ugaadhsiga Badda iyo Cunnadeeda idinkoo ku intifaaci iyo Socdaalba, (Idinkoo Xarman) waxaana Laydinka Reebay ka Ugaadshiga Barriga intaad Xarmantihiin, ka Dhawrsada Eebaha Xaggiisa Laydiin soo Kulmin.

005.097 Wuxuu ka Yeelay ILaahay Kacbada Bayd (Guriga) Xurmada Leh, Dhawridda dadka iyo Bilaha Xurmada leh iyo Hadyada iyo Tan la Calaameeyey (Hadyada Darteed) waana inaad Ogaataan in Eebe Ogyahay waxa ku Sugan Samooyinka iyo Dhulka iyo in Eebe wax kasta Ogyahay.

005.098 Ogaada in Eebe Ciqaabtiisu Darantahay Eebana yahay Dambi Dhaafe Naxariista.

005.099 Ma Saarra Rasuulka waxaan Gaadhsiin ahayn, Eebana waa Ogyahy waxaad Muujinaysaan iyo waxaad Qarinaysaan.

005.100 Waxaad Dhahdaa (Nabiyow) ma eka wax Xun iyo Wax Fiican Aadba la yaabtid Badnida kan Xune, kana dhawrsada Eebe Dadka Caqliga lahow inaad Liibaantaan.

005.101 Kuwa Xaqa Rumeeyow ha Warsanina waxyaalo Haddii Laydiin Muujiyo idin Murug

Galin, Haddaana Warsataan marka Quraanka la soo Dejin waa Laydiin Muujin, wuuna idinka Cafiyey Eebe Xaggeeda ILaahayna waa Dambi Dhaafe Dulbadan

005.102 Waxaa warsaday Qoom idinka Horreeyey Markaasay Noqdeen Kuwo ka Gaalooba (Markii loo Muujiyey).

005.103 Ma Yeelin Eebe Xoolo Caanahooda Sanamyada loo Bixiyo (Baxiira) iyo Xoolo Sanamyada loo siidaayo (Saa'ibo) iyo Xoolo Dhadig oo Sanamyada lagu sadaqaysto (Wasiilo) iyo Riti Sanamyada loo Daayo (Xaam) Laakiin kuwii Gaaloobay waxay ku Been abuuraan Eebe Been, Badankoodna wax ma Kasayaan.

005.104 Marka loo Yidhaahdo u Kaalaya waxa Eebe soo Dejiyey iyo Xagga Rasuulkana waxay dhahaan waxaa nagu Filan waxaan ka Hellay Aabayaalkanno, oo Hadday Aabbayaalkood ayna wax Ogayn Hanuunsanaynna (Ma raacayaan).

005.105 Kuwa Xaqa Rumeeyow waxaa idin Saaran Naftiinna Idinma Dhibo Ciddii Dhunta Haddaad Hanuunsantaan, Xagga Eebe Umbaana Noqoshadiinnu tahay Dhammaan wuxuuna Idinka Warrami Waxaad Camal falayseen.

005.106 Kuwa Xaqa Rumeeyow Maragga Dhexdiinna ah markii mid idinka mid ah Geeridu u Timaaddo uu Dardaarmi Waa Labo Caadil oo idinka mid ah, ama Labo Kale oon idinka mid ahayn, markaad Socdaal Tihiin oo Geeeri idin Hesho, idinkoo ku Reebi Salaad Dabadeed iyagoo ku Dhaaran Eebe Haddaad Shakidaan inaanan ku Gadanayn Qiimo yar Qaraababa ha ahaadee qarinna mayno maragga Eebe Markaas aan noqonno kuwa Dambaabay.

005.107 Haddii la Ogaado inay Muteen Dambi waxaa Meejooda Joogsan (oo la Dhaarin) Labo kale oo ah kuwa ugu Mudnaan Badan Dhaxalkiisa, wayna ku Dhaaran Eebe inuu Maragoodu ka Xaqsanyahay Maragooda, mana xadgudbaynno markaas aan Noqonno Daalimiin.

005.108 Saasaana u Dhaw inay Maragga ula Yimaadaan Sidiisa Fiican ama ay ka Cabsadaan in la Diido Dhaartooda intay Dhaartaan ka dib, ee ka Dhawrsada Eebe Maqlana Eebana ma hanuuniyo qoom Fasiqiina.

005.109 (Ka warran) Maalintuu Kulmin Eebe Rasuulada kuna dhihi Maxaa laydiinku Jawaabay oy Dhihi ma Ogin adiga unbaa Ogaal Badan waxa maqan.

005.110 (Xusuuso) Markuu Eebe dhihi Ciise Binu Maryamow Xusuuso Nicmadaydii korkaaga ahayd iyo hooyadaaba markaan kugu Xoojinay Ruuxii Daahirka ahaa (Jibriil) ood kula Hadlaysay Dadka sariir-ilmood iyo adoo meel dhaxaada, iyo Markaan ku Baray Kitaabka iyo Xigmadda, iyo Tawreed, Injiil, iyo Markaad ka Yeelaysay Dhoobada Sidii

Shimbir Idankayga ood Afuufaysay oy Noqonaysay Shimbir Idankayga, ood Bogsiinaysay indhoole Ku dhashe iyo Baras laha Idankayga, ood soo Bixinaysay Maydka Idankayga, Markaan kaa kaafiyey Banii Israa'iil markaad ula timid Xujooyin, oy Dheheen kuwii Gaaloobay oo ka mida kani waxaan Sixir ahayn ma aha.

005.111 Markaan u Waxyooday (kuILhaameeyey) Saaxiibadii Rumeeya aniga iyo Rasuulkayga oy dhaheen waan Rumaynay ee marag ka Noqo inaan Muslimiin nahay.

005.112 (Xusuuso) Markay Dheheen Xawaariyiintii Ciise Ibnu Maryamow Makaraa Eebahaa inuu nooga soo Dejiyo Xeedho (Cunno) Samada wuxuuna yidhi ka Dhawrsada Eebe Haddaad Mu'miniintihiin.

005.113 Oyna Dheheen waxaannu dooni inaan wax ka Cunno oy Xasisho Quluubtanadu oon Ogaanno inaad Run noo sheegi oonu Noqonno Kuwa ka Marag kaca.

005.114 Uuna Yidhi Ciise Binu Maryama Ilaahayow Eebahanow Nooga soo Deji Xeedho Samada u Noqota Ciid kaanaga hore iyo Kaanaga Dambe iyo Aayad Xaggaaga ka ahaatay nana Arzaaq adaa arzaaqe u Khayr roone.

005.115 Wuxuuna Yidhi Eebe waan ku soo Dejiin Korkiinna ee Ciddii ka Gaalowda ka dib oo idin ka mid ah waxaan Cadaabi Cadaab Aanan Cadaabayn Ruux Caalamka ka mid ah.

005.116 (Xusuuso) Markuu Yidhi Eebe, Ciise Binu Maryamow Ma adaa ku Yidhi Dadka ka Yeesha ani iyo Hooyaday Ilaahyo Eebe ka sokow, uuna Yidhi waad Nasahantahay Iguma Haboona inaan Dhaho Waxaanan Xaq u lahayn, Haddaan idhina waad ogtahay, waxaadna Ogtahay waxa Naftayda ku sugan Anuguse kuma Ogi Adiga unbaa ah kan waxa Maqan Og.

005.117 Kuma Dhihin waxaad i fartay waxaan ahayn, oo ah Caabuda Eeba hay iyo Eebihiin waxaana ku ahay marag intaan ku Noolahay Dhexdooda markaad i oofsatana adaa ILaaliye u ah adi Umbaana wax walba Marag u ah.

005.118 Haddaad Cadaabto waa uun addoomaadii, Haddaad u Dhaaftana adi umbaa Adkaade falsan ah.

005.119 Wuxuu Yidhi Eebe Kani (Maanta) waa Maalinta ay Anfici kuwa Runta Sheega Runtoodu, waxaana u Sugnaaday Jannooyin oy Socoto Dhexdeeda Wabiyaal iyagoo ku Waari Dhexdeeda Waligood waxaana ka Raalli Noqday Eebe Iyana way ka Raalli Noqdeen, Taasina waa Liibaanta wayn.

005.120 Eeba Iska leh Xukunka Samooyinka iyo Dhulka iyo waxa ku Dhex sugan Eebana wax kasta (uu Doono) wuu Karaa.

006 الأنعام

006.001 Mahad Eebaa iska leh ahna kan Abuuray Samooyinka iyo Dhulka, Yeelayna Mugdiya iyo Nuurka, Kuwa Gallobayse Eebahood yey wax la simi (la Caabudi)

006.002 Eebe waa kan idinka Abuuray Dhoobo Markaas Xukumay Ajal (Muddo) Ajal Magacaaban Yaana Agtiisa ah, idinkuse Gaalooy waad Shakisantihiin.

006.003 Eebe waa ILaaha Samooyinka waxa ku Sugan iyo waxa Dhulka ku Sugan wuxuuna Ogyahay Qarsoodigiinna iyo Muujiskiinna, wuxuuna Ogyahay, waxaad kasbanaysaan.

006.004 Aayaddii u Timaadda oo Aayadaha Eebahaa ka mid ah way ka Jeedsadaan.

006.005 Waxayna Dhab u Beeniyeen Xaqii Markuu u yimid Waxaase u Imaan Doona (Cidhibta) warkay ku Jees jeesayeen.

006.006 Miyeyna Arkayn intaan Halaagnay Hortood (wax badan) oo Qarniyo ah, oon ku Makaninay (siinay) Dhulka waxaanaan idin Makanin (Siinin) waxaan uga soo deeynay Samada (Roob) Darar ah, Waxaana ka Yeelay Wabiyada kuwo Socda Dhexdooda waanse Halaagnay Dambigooda Dartiis waxaana Ahaysiinay Gadaashood Qarni Kale.

006.007 Haddaan kugu soo Dejino Nabiyow Kitaab Qoran oo ay ku Taabtaan Gaemahooda waxay odhan kuwii Gaaloobay kani waxaan Sixir Cad aan ahayn ma aha.

006.008 Waxayna Dhihi maa lagu so Dejiyo Malag, Haddaan soo Dejinno Malagna waxaa la Dhamaynlahaa Amarka (Halaagga) lamana Sugeen.

006.009 Haddaan ka Yeello Malagna waxaan ka Yeeli lahayn Nin, Markaasaan Iskaga Dari lahaydeen Xaalka siday isaga Dari Jireen.

006.010 Waxaa Dhab ahaan loogu Jeesjeesay Rasuullo kaa Horreeyey Waxaana kuwii Jees jeesay ku dhacay (Ciqaabti) waxay ku Jees jeeseen.

006.011 Waxaad Dhahdaa ku Socda Dhulka oo Eega Siday Noqotay Cidhibtii Beeniyeyaasha Xaqa.

006.012 Waxaad Dhahdaa yaa leh waxa ku Sugan Samooyinka iyo Dhulka, Dheh Eebe, wuxuuna Isasaaray Naxariis, wuxuuna idin kulmin Maalinta Qiyaame Shakina ma lch, kuwa Khasaariyey Naftoodase ma Rumaynayaan.

006.013 Eebe waxaa u Sugnaaday waxa Xasila Habeenkii iyo Maalintiiba waana Maqle Oge ah.

006.014 Waxaad Dhahdaa ma wax Eebe ka soo Hadhay yaan ka yeelan wali (la Caabudo) Eebaana ah kan Abuuray Samooyinka iyo Dhulka Isagaana wax Quudiya Lamase

quudiyo, waxaad Dhahdaa waxaa lay Faray inaan Noqdo kan ugu Horreeya Cid Islaanta (Hogaansanta Ummaddan) oonan ka Midnoqoninna Mushrikiinta.

006.015 Waxaad dhahdaa anigu waxaan ka Cabsan Haddaan Caasiyo Eebehay Cadaab Maalin wayn.

006.016 Ciuddii laga lilo Cadaabka Maalintaas wuu u Naxariistay Eebe Taasina waa Liibaanta Cad.

006.017 Hadduu ku Taabsiiyo Eebe Dhib wax Faydi ma jiro Isaga mooyee Hadduu ku Taabsiiyo Khayrna Isagaa wax Walba kara.

006.018 Waana ka Adkaadaha Addoomadiisa Korkooda waana Falsame Xeel Dheer.

006.019 Waxaad Dhahdaa yaa ugu Wayn Marag waxaad Dhahdaa Eebaa Maragga Dhexdeena ah, waxaana lay waxyooday Quraankan inaan idiinku Digo Idinka iyo cidduu Gaadho, Idinku ma waxaad Marag Furaysaan Inay Eebe la Jiraan ILaahyo kale, waxaad Dhahdaa ma Marag Furayo (Saas) Waxaad Dhahdaa Eebe waa uun ILaah kaliya Anuguna waxaan ka Bari ahay waxaad la Wadaajinaysaan.

006.020 Kuwaan Siinnay Kitaabka Waxay u Yaqaannaan Nabiga (Xaqnimadiisa) Siday u Yaqaanaan Caruurtooda kuwa Khasaariyey Naftoodana ma Rumeeyaan (Xaqa).

006.021 Wax ka Dulmi Badanna ma jirto cid ku Abuuray Eebe Been ama beeniyey Aayaadkiisa mana Liibaanto Daalimiintu.

006.022 Ka Warran Maalintaan Kulmineyno (Dadka) Dhammaan Markaas aan ku Dhahayno Kuwii la Wadaajiyey Aaway kuwaad la Wadaajiseen (Eebe Cibaadada) aadna ahaydeen kuwo Sheegan (Inay wax tari).

006.023 Markaas Xujadoodii ma ahayn inay Dhahaan Eebaan ku Dhaarannaye Maanaan ahayn Mushrikiin (Wax la wadaajiya).

006.024 Bal day say ugu beensheegeen Naftooda ugana Dhumay waxay Been Abuuran jireen.

006.025 Waxaa ka mida kuwo ku Dhagaysan waxaana yeellay Quluublooda Dabool inay kasaan (Quraanka) Dhagahoodana waxaan Yeellay Culays, Hadday Arkaan Aayaad kasta ma Rumaynayaan, Markay kuu Yimaaddaanna way kula Murmaan iyagoo dhihi kuwii Gaaloobay kani (Quraanku) ma aha waxaan warkii Kuwii Hore ahayn.

006.026 Waxayna ka Reebi Dadka rumaynta Nabiga iyaguna way ka Fogaan mana halaagayaan waxaan Naftooda ahayn, mase Oga.

006.027 Haddaad aragto Marka la Joojin Gaalada Naarta Korkeeda oy Dhihi Shallaytee Maa nala Celiyo oo aanaan Beenin Aayaadka Eebahanno oo Noqonno Kuwa Rumeeyey

(waxaad arki lahayd arrin Wayn).

006.028 Waxaase U Muuqday waxay Qarinayeen horay haddii la Celiyana waxay ku Noqon lahaayeen wixii laga Reebay waana Beenaalayaal.

006.029 Waxay dhihi wax kale ma jiro ee waannu ku Noolaan Adduunyada Nalamana soo Bixinaayo.

006.030 Haddaad Aragto Marka la hor Joojiyo Eebahood oo ku Dhaho Miyuuna kan Xaq ahayn, oy Dhahaan waa Xaq Eebaan ku Dhaaranaye oo uu ku dhaho Dhadhamiya Cadaabka Gaalnimadiinna Darteed (Waxaad arki arrin wayn).

006.031 Waxaa Dhab u Khasaaray Kuwa Beeniyey la Kulanka Eebe markay ugu Timaaddo Saacadda (Qiyaame) si kada ahna waxay Dhahaan Shallaytadanno waxaan ku Gabood fallay Dhexdeeda, waxayna ku Xambaari Dambigooda Dhabarkooda waxaana Xumaanbadan waxay Xambaari.

006.032 Nolosha Adduunyana ma aha waxaan Ciyaar iyo Madadaalo ahayn Guriga Aakharaana u Khayr roon kuwa Dhawrsan ee Miyeyydaan wax kasayn.

006.033 Waxaan Ognahay inuu ku Walbahaarin waxay Sheegi Dhab ahaan kuuma Beeninayaan Laakiin Daalimiintu Aayaadka Eebe yey Diidi.

006.034 Waxaa Dhab loo Beeniyey Rasuullo kaa Horreeyey waana ku Samreen wixii lagu Beeniyey waana la Dhibay intuu uga Yimaaddo Gargaarkannagu wax bedeli Hadalka Eebana ma jiro, waxaana ku soo Gaadhay Warkii Rasuuladii.

006.035 Hadday kugu Wanaatay (Cuslaatay) Jeedsigoodu haddaad karto inaad god ka Teelato Dhulka ama Sallaan Samada ood Aayad u keentid (Samee) Hadduu Doono Eebana wuxuu ku kulmin lahaa hanuunka ee ha ka mid noqonin Jaashiliinta.

006.036 Waxaa uun Ajiibi Ogolaan Xaqa kuwa Maqli, kuwa Dhintayse waxaa soo Bixin Eebe Xaggiisaana loo Celin.

006.037 Waxay Dhaheen maxaa loogu soo Dejin waayey «Mucjisad» Aayad Xagga Eebihiis, waxaad Dhahdaa Eebe waa karaa inuu soo Dejiyo Aayad Badankoodse ma Oga.

006.038 Wax ka Socda Dhulka ama Shimbir ku Duuli Garbihiisa oo Dhan waa umado Idinla mid ah, waxba kagama aanan tagin Kitaabka, waxaana loo soo Kulmin Dadka Xagga Eebahood.

006.039 Kuwa Beeniyey Aayadkanaga waa DhagaLa'yihiin oo Af la`yihiin Mugdibayna ku Suganyihiin, cidduu Doono wuu Dhumiyaa Eebe Tuu Doonana wuxuu Yeela Jid Toosan.

006.040 Waxaad Dhahdaa Bal ka warrama hadduu idiin Yimaaddo Cadaabka Eebe ama

idiinTimaadda Saacaddu (Qiyaame) wax Eebe kasoo hadhay Miyaad Baryeysaan haddaad Runsheegaysaan.

006.041 Isaga Unbaana Baryeysaan oo Faydi waxaad ka baryeysaan hadduu Doono waadna Halmaamaysaan waxaad la Wadaajinaysaan.

006.042 Waxaan u Dirray (Rasuul) Ummado idinka Horreeyey waxaana ku gabanay Dhibaato iyo Cudur intay Baryaan (Eebe).

006.043 Maa Markuu u Yimaaddo Dhibku ay baryaan (Eebe) Waxaase ingagtay Quluubtoodii wuxuuna u Qurxiyey Shaydaan waxay Falayeen.

006.044 Markay Halmaameen (Ka Jeedsadeen) wixii lagu Waaniyey Yaan u Furray Korkooda irridaha wax Kasta Markay ku Farxaan waxaa la Siiyey yaan ku qabannaa kado, Markaasay ahaadaan kuwo Quusta.

006.045 Waxaana la Gooyey Cidhibta Qoomkii Dulmiga Falay Mahadna Eebaa iska leh ah Eebaha Caalamka.

006.046 Waxaad Dhahdaa Bal Warrama Hadduu Eebe qabto Maqalkiinna iyo Araggiinna oo Daboolo Quluubtiinna waa ILaahee ka soo Hadhay Eebe ee idiin keeni, Day Sedan u Cel-Celinno Aayaadka Markay say u Jeedsan.

006.047 Waxaad Dhahdaa Bal Warrama hadduu Idiinku Yimaaddo Cadaabka Eebe Kado ama Caddaan miyaa la Halaagaa waxaan Qoomka Daalimiinta Ahayn.

006.048 Rasuulada waxaan u Dirraa inay Bishaareeyaan oo Digaan, Ciddii Rumaysa Xaqa oo Wanaajiya (Camalka) Cabsi iyo Murug midna ma Saarro.

006.049 Kuwa Beeniyey Aayaadkanaga waxaa Taaban Cadaab Faasiq Nimadooda Darteed.

006.050 Waxaad Dhahdaa Ma Dhahayo waxaa Agtayda ah Khasnadaha Eebe, waxy Maqanna ma Ogi, mana Dhahayo waxaan ahay Malag, waxaan uun Raaci wixii lay waxyoodo wwaxaad dhahdaa ma egyihiin Indhoole iyo Arke Miyeydaan Fikirayn.

006.051 Ugu dig Quraanka kuwa ka Cabsan in Ioo soo kulmiyo Eebahood iyagoon lahayn Sokaydiis Qaraabo iyo Shafeece Midna inay Dhawrsadaan Darteed.

006.052 Hana Eryin kuwa Baryi Eebahood aroor iyo Galabba iyagoo dooni Wajigiisa waxba kaama saarra Xisaabtooda iyana Xisaabtaada Waxba kama Saarra ood eridid ood ka mid noqotid daalimiinta.

006.053 Saasaaan isugu Imtixaanay (Dadka) Qaarkood Qaarka kale inay Dhahaan ma kuwanaa Eebe ku Manaystay (Islaamka) Dhexdannada, Miyuusan Eebe ahayn kan og kuwa ku Mahdiya.

006.054 Markay kuu Yimaadaan kuwa Rumeeyey Aayaadkanaga waxaad Dhahdaa

Nabadgalyo Korkiinna ha ahaato, wuxuu Eebe Isasaaray Naxariis, oo ah Ciddii idinka mid ah oo Fasha Xumaan isagoo ka Jaahil ah oo Toobad keena nn wanaajiya Eebaa Dhaafi una Naxariisan.

006.055 Saasaanu u Kala Bixinaa Aayaadka si ay u Caddaato Jidka Dambiilayaasha.

006.056 Waxaad Dhahdaa waxaa layga Reebay inaan Caabudo waxaad Caabudaysaan oo Eebe ka soo Hadhay, waxaad Dhahdaa Raaci maayo hawadiinna oon Dhumo markaas Nogoninna kuwaan Hanuunsanayn.

006.057 Waxaad Dhahdaa waxaan ku Sugnahay Xujo Eebahay waadna Beeniseen Xaqaas, agtayda ma aha waxaad Dadajisanaysaan, Xukunkana Eebaa iska leh, Xaquuna Xukumi, waana kuu Xukunkiisu Khayr Leeyahay.

006.058 Waxaad Dhahdaa hadduu Yahay agtayda waxaad Dedejisanaysaan (Cigabta) waxaa Ia kala Xukumi Lahaa Dhexdeenna Eebana waa Ogyahay Daalimiinta.

006.059 Eebe Agtiisa waxaa ah Furaha waxa maqan wax og oon isaga ahayna ma jiro, wuxuuna Ogyahay waxa Barriga iyo Badda ku Sugan, wixii Caleena oo Dhacdana wuu Ogyahay, Xabbad Masaga ah oo Mugdiga Dhulka ku Sugan iyo wixii Qoyan ama Ingagan waxay ku Suganyihiin Kitaab Cad.

006.060 Eebe waa kan idin Oofsada Habeenkii ogna waxaad Fashaan Maalintii Markaasna idin soo Bixiya in la Xukumo Ajal Magacaaban Xaggiisaana laydiin Celin, markaasuu idiinka warami waxaad Falaysaan.

006.061 Eebe waa kan ka Sarreeya Addoomadiisa, wuxuuna idiin soo Diraa ILaaliye markuu u Yimaaddo Midkiin Mawdku waxaa Oofsata «Disha» Malaa'igtanada mana Gabood Falaan.

006.062 Markaasa loo Celin Dadka Xagga Sayidkooda Xaqa ah isagaana leh Xukunka Dedejiyana Xisaabta.

006.063 Waxaad Dhahdaa Yaa idinka koriya Mugdiga Barriga iyo Badda ood u Baridaan Isdullayn iyo Qarsoodi, Idinkoo dhihi Hadduu naga koriyo Tan waxaan ka mid Noqonaynaa kuwa Mahadiya.

006.064 Waxaad Dhahdaa Eebaa idinka Koriya Taas iyo Shiddo Kasta, Markaasaad u Shariigyeeshaan.

006.065 Waxaad Dhahdaa Eebe waa kan kara inuu idinku soo Daayo Cadaab Korkiinna ama Lugihiinna Hoostooda ama idin qaso (idinka yeelo) Kooxo uu Dhadhansiiyo Qaarkood qaarka kale Dhibkiisa, bal day Sidaan ugu Caddaynaynno Aayaadka inay Kasaan.

006.066 Waxaa Beeniyey (Quraanka) Qoomkaagii Isagoo Xaq ah, waxaad Dhahdaa kama ahi Korkiinna Wakiil (ILaaliye).

006.067 War kasta Meel uu ku Sugnaado yuu leeyahay Waadna Ogaandoontaan.

006.068 Markaad Aragtaan kuwa dhumban Aayaadkanaga, isaga Jeedso intay ka Dhumbadaan Sheeko kale, haddduu ku Halmaansiiyo Shaydaanna ha Fadhiyin Xusuusta ka Dib Daalimiinta Agtooda.

006.069 Kuwa Dhawrsoonna Xisaabtooda waxba kaama Saarra Laakiin waa Waano inay Dhawrsadaan.

006.070 Iskaga tag Kuwa ka Yeeshay Diintooda Ciyaar iyo Madaddaalo kuna Kadsoomay Nolosha Dhaw Xusuusina intaan laga Abaalmarinin (Loa Xabisin) Nafi waxay kasbatay lyadoon Lahayn Eebe ka sokow Wali «Sokeeye» iyo Shafeece midna. Hadday isku Furato Furasho oo Dhanna lagama Qaado, Kuwaasu waa kuwa loo Dhiibay (Ilaag) waxay kasbadeen Dartiis, waxayna Mudan Cabbid Kulul iyo Cadaab daran, Gaalnimadooda Darteed.

006.071 Waxaad Dhahdaa ma Caabudaynaa Eebe ka sokow waxaan na Anfacayn nana Dhibayn oo Dib naloo Celin (Gaalnimo) inta Eebe Hanuuniyey ka Dib, Sida kan ay ku Wareerisay (Dhumisay) Shayaadiintu Dhulka Isagoo Saaxiibbo ugu Yeedhi Hanuunka leh oo ku Leh noo Kaalay, waxaad Dhahdaa Hanuunka Eebe unbaa Hanuun ah, waxaana Nala Faray inaan u Hogaansanno Eebaha Caalamka

006.072 Oogana Salaadda kana Dhawrsada Eebe waa kan Xaggiisa laydiin soo Kulmine.

006.073 Waana kan Eebe u Abuuray Samooyinka iyo Dhulka Xaq Maalinta uu Dhihi Ahow wuu ahaan (waxaasu) Hadalkiisu waa Xaq, wuxuuna Leeyahay Xukunka Maalinta la Afuufi Suurka, waana Ogyahay wax Maqan (la arkayn) iyo waxa Joogaba, waana Falsame Xeel Dheer.

006.074 Ka Warran markuu ku Yidhi (Nabi) Ibraahim Aabihiis Aazara ma waxaad ka Yeelan Sanamyo ILaahyo, waxaan kugu Arkaa adiga iyo Qoomkaagaba Baadi Cad.

006.075 Saasaan u Tusinnay Ibraahim Xukunka Samooyinka iyo Dhulka inuu ka Mid Noqdo kuwa Yaqiiniya (Xaqa).

006.076 Markuu ku Maddobaaday Habeenku wuxuu Arkay Xiddig Wuxuuna Yidhi kani ma Eebahaybaa, markuu Dhacay wuxuu Yidhi ma Jedi kuwa Dhaca.

006.077 Markuu Arkay Dayaxa oo soo Muuqda wuxuu yidhi kani ma Eebahaybaa markuu Dhacay wuxuu Yidhi Hadduusan I hanuunin Eebahay waxaan ka mid Noqon kuwa Dhuma.

006.078 Markuu Arkay Qorraxda oo soo Muuqata wuxuu Yidhi kani ma Eebahaybaa kanaa wayne, Markay Dhaeday wuxuu Yidhi Qoomkayow Bari baan ka ahay waxaad la wadaajinaysaan (Eebe).

006.079 Anugu waxaan u Jeediyey Wajigayga Eebaha Abuuray Samooyinka iyo Dhulka anoo Toosan oon ka mid ahayn Gaalada.

006.080 Way Ladoodeen Nabi Ibraahim Qoomkiisii, wuxuuna yidhi ma waxaad igula Doodaysaan Eebe, Isagoo I hanuuniyey, oonan ka Cabsanayn waxaad la Wadaajinaysaan, in Eebahay wax doono Mooyee, Eebahay waa u Waasac (Awoodleeyahay) wax kasto Ogaansho, niyeydaan Xusuusanayn (wax).

006.081 Sideen uga Cabsan waxaad la Wadaajiseen, idinkuna aydaan ka Cabsanayn inaad la Wadaajiseen Eebe wuxuusan u soo Dejinen Xujo, ee Labada Kooxood (Muslimka iyo Gaalada) koodee mudan Nabdagalyo Haddaad wax Ogtihiin.

006.082 Kuwa Xaqa Rumeeyey oon ku Dheehin Iimaankooda Dulmi (Gaalimo) kuwaasaa Nabadgalto u Sugnaatay Hanuunsanna.

006.083 Taasina waa Xujadanadii aa u siinnay Ibraahim Qoomkiisa waxaan koryeelaa Darajaadka Ciddaan Doonno Eebahaana waa Falsame Oge ah.

006.084 Waxaan siinay Isxaaq iyo Yacquub Dhammaana waan Hanuuninay, Nabi Nuuxna waan Hanuuninay waqti Hore, waxaana ka mid ah Faraciisii Nabi Daawuud, Sulaymaan, Ayuub, Yuusuf, Muuse iyo Haaruun, Saasaana ku Abaal marinaa Samofalayaasha.

006.085 Iyo Zakariye, Yaxye, Ciise ILYaas, Dhammaana waxay ahaayeen kuwo Suubban,

006.086 Iyo Ismaaeiil Alyasac, Yuunus, iyo Luudh, Dhammaana waxaad ka Fadilnay Caalamka.

006.087 Iyo Aabayaalkaod iyo Faracoodii iyo Walaalahood waana Dooranny waana ku Hanuuninay Jidka Toosan.

006.088 Kaasi waa Hanuunki Eebc wuxuulla ku Hanuuniyai Cidduu Doono oo ka mid ah Addoomadiisa hadday wax La wadaajiyaari Eebana waxaa ka Bun waxay Fali Jireati.

006.089 Kuwaasu ‘awn kuwaan siinay Kitaabka, Xukunkniiyo Nabixinuada, fladday ka Gaaloabaanna Kuwaasu aCjaalada Makaads waxaan a a’akaalanayQoom ann ka (Jaaloobayn, (Muslimiinta).

006.090 Kuwuas (Nabiyada) waeye kuwu Eebe hasiuusniyey ee Hanuunkouda kit dayo. waxaadssa Dhahdaa ldirna warsananyc LJjuuro, eewaauunwaanada caalsmka

006.091 Mayna Waynaynin kebe Waynaantiiia Xaqa ah, Mackay Dhw been Kuma son Dejin

hebe Dad waxba, waxtad t}hahdaa yaa 500 Dejiyey Kitaahkii uu Iayimid Nahi M anne Isagoo ftiin Hanuunna u ab Dadka ood YeeIaysecn wurqado and Muujisaan. nodsin qurisuan wan Budun, waxawna laydin Baray waxaydaan Aqoonin idinku iya Aubaynnlkiin, waxaud Dhuhdau Eebaa (sun Dejiyey) markaus saga tag Dhumbaahudusnda lyagon Ciyaari

006.092 Kanna wan Kitaub aan soo Dejinay oo Barakaysan, oo Runiayn wixii ka Horreeyey iyo inaad ugu Digtid Maka ye Dhinaeyadeeda. kuwa Rumayn Aakhira waxay Rumeyn Quraanka salaaddana way ILaalin.

006.093 Yaa ka Dambi Radon Cid ku Been Abuuratay Eaba ama Yidhi waa Lay Wanyaoday Isagoon Ion Waxyoonin Waxba. iyo Ckldii Dhahda waxaan son Dejin waxa Eebe soo Dejiyey no kale. Haddaad Araglo markay Daalmiintu Sakaraadka Geerida ko Suganyihiin Malaa'igtuna ku E)hihi Iyagoo ku Taogi Gacmaha Bixiya Naftiina Maanta waxaa laydinku Ahaal maria Cadaab Dulli ah waxaad ku Dhahayseen Eebe Xaqdarro ood Ahaydeen kuwu Iska Wayneeya Aayadkiisa (Waxaad as-ki lahayd wax Wayn).

006.094 Waxaad Noogu Timaaddeen Kali Kali Sidaon idiinku Abuuray Marka hoc waxaadna kaga Timaaddeen waxaan idinku Nicmaynay Gadaashiina mana ku Aragno Agtiina Shafeecayaalkiinnii and Sheegayseen slay Shuruko Yihiia. waxaana Go'ay Xidhiidhkiinnii waxaana Dhumay waxuad Sheeganeyseen.

006.095 Eebaa Jeexa Xabbadda Midhaha ah, iyo Timirta, wuxuuna ka soo Bixiyaa wax Nool wax dhimaad ah, kana soo Bixiyaa wax Dhimaad ah wax Nool, Kaasi waa Eebe ee Xaggee laydiinka lili (Xaqa).

006.096 Eebe waa kan Abuuray Iftiinka kana Yeelay Habeenka Xasil, Qorraxda iyo Dayaxana Xisaab, Taasina waa Maamulka Eebe Adkaada ee og.

006.097 Eebe waa kati idiin Yeelay Xiddigo inaad ku Toostaan Mugdiga Barriga iyo Badda, waxaan u Caddaynay Aayaadka Ciddii Garan.

006.098 Eebe waa kan Idinka Abuuray Naf kaliya (Nabi Aadam) ldiinna Yeelay Sugnaansho iyo Hoyosho, waan u Caddaynay Aayaadka Ciddi wax kasi.

006.099 Eebe waa kan ka soo Dejiya Samada Biyo kuna soo Bixinno Doog Cagaaran oon ka soo Saarro Midho kala Koreeya, Timirtana Fiiddeeda ah Laamo Dhow, Beerana (waan ku so Bixinaa) oo ah Cinab, Zaytuun, Rummaan (qaar) Isu eg, iyo Qaar aan Isu Ekayn, Daya Midhihiisa markuu Midho Dhalo iyo Bisaylkiisa Taasina Calaamaa ugu Sugan Ciddii wax Rumayn.

006.100 Waxay u Yeeleen Gaalado Eebe Shurako Jinni ah Isagoo Abuuray waxay ku

Sheegeen(Been) Eebe Wiilal iyo Gabdho Iyagoon wax Ogayn, waa ka Nasahanyahay Eebe waana ka Sarreeyaa waxay ku Sheegi.

006.101 Eebe waa Kan Abuuray Samooyinka iyo Dhulka sideese Ilmo ugu ahaan Isagoon Haweenay lahayn wax walbana Abuuray wax kastana Og.

006.102 Kaasi waa Eebihiin isaga mooyee ILaah kale ma jiro wax kastana isagaa Abuuray ee Caabuda wax walbana isagaa u Wakiil ah (ILaaliya).

006.103 Ma haleesho Aragti Isagaase Haleela Aragtida (Wuu arkaa Eebe lamase Arko adduunka) Waana wax Oge Xeeldheer.

006.104 Waxaa idiin Yimid (Idin soo Gaadhay) Xujooyin Eebihiin ka yimid Ciddii Aragta (ku Hanuunta) Naftiisa umbuu wax u taray Cidii ka Indho Beeshana Naftiisuu Dhibay, anna ma ihi mid idin ILaalin.

006.105 Saasaannu u gagadinnaa (Caddaynaa) Aayaadka inay Dhahaan waad Akhrisatay iyo Inaan u Caddayno Ciddii wax Garan.

006.106 Raac nabiyow waxa lagaaga Waxyooday Xagga Eebahaa ILaahay mooyee Eebe kalana ma jiro kana Jeedso Mushrikiinta.

006.107 Hadduu doono Eebe mayna la Wadaajiyeen kaagamana aanaan Yeelin Ilaaliye Wakiilnakama tihid.

006.108 Ha Caayin waxay Caabudi oo Eebe ka soo Hadhay oo Markaas iyana Caayaan Eebe Colnimo iyo Cilmi la'aan, saasaan ugu Qurxinay ummad kasto Camalkeeda Xagga Eebe Umbayna Noqoshadoodu tahay wuxuuna uga Warrami waxay Fali Jireen.

006.109 Waxay ku Dhaarteen Gaaladii Dhaar Adag, Hadday soo Gaadho Aayadi inay Rumaynayaan, waxaad Dhahdaa Aayaadku waxay Jiraan Eebe Agtiisa, Miyeyse Ogyihiin Hadday Aayaddu soo Gaadho inayna Rumaynayn.

006.110 Waxaannu Gaddin Quluubtooda iyo Araggooda Sidayna u rumayn, Markii horaba waxaana ku Daynanaa Iyagoo ku Wareersan Xadguddybkooda.

006.111 Haddaan ku soo Dejinno Malaa'ig oo Dadkii Dhintay la Hadlo oon wax kasta Hortooda ku soo Kulminno, mayna rumeeyeen in Eebe doono mooyee, Hase Yeeshee Badankood waa Jaahiliin.

006.112 Saasaan ugu Yeellay Nabi Kasta Col Shaydaan Insi iyo Jinniba leh, oo Qarkood qaarka kale u Waxyoon (Sheegi) Hadal la Dhoob-Dhoobay Dhumin Darteed. Hadduu Eebe Doonana mayna Faleen ee Iskaga Tag iyaga iyo waxay Been-Abuuran.

006.113 Iyo in ay Maqasho Quluubta Kuwaan Rumayn Aakhiro, iyo Inay ka Raalli Noqdaan, iyo inay Kashadaan waxay Guranayeen.

006.114 Ma Diinta Eebe waxaan ahayn yaan u Dooni Xaakim Isagoo idiin soo Dejiyey Kitaabka oo la Caddeeyey kuwaan Siinay Kitaabka waxay Ogyihiin in Quraanka laga soo Dejiyey Xagga Eebahaa ee ha Noqonin kuwa Shakiya.

006.115 Waxay ku Taam Noqotay Kalimooyinka Eebahaa run iyo Caddaalad wax Badali Kalimooyinka Eebana ma jiro, Eebana waa Maqle og.

006.116 Haddaad Maqashid waxa Dhulka ku Sugan Badankooda waxay kaa Dhumin Jidka Eebe, mana Raacayaan waxaan Malo ahayn waana Beenaalayaal.

006.117 Eebahaa yaa og Cidda ka Dhumi Jidkiisa, Isagaan og Cidda Hanuunsan.

006.118 Ee Cuna waxa Magaca Eebe lagu Xusay Haddaad Aayadkiisa Rumaynasaan.

006.119 Maxaad la cuni waydeen waxa Magaca Eebe lagu Xusi, Isagoo laydiin Caddeeyey waxa Laydinka Reebay inaad Dhibbantihiin Mooyee, wax Badan waxay ku Dhumin (Dadka) Hawadooda Cilmi darro, Eebahaana waa Ogyahay kuwa Xad-gudba.

006.120 Ka Taga Dambiga Muuqda iyo Kan Qarsoonba, kuwa Jasbada Dambigana waxaa laga Abaal marin waxay Kasbanayeen.

006.121 Ha cunina waxaan lagu Xusin Magaca Eebe, illeen waa Xumaane, Shaydaamaduna waxbay u Sheegaan Saaxiibkooda inay idinla murmaan, Haddaad Maqashaanna waxaad Noqonaysaan Gaalo.

006.122 Cid mayd ahayd oon noolaynay oon u Yeellay Nuur uu ku Dhex socdo Dadka ma lamidbaa mid Mugdi ku Sugan oo ka baxayn, Saasaana loogu Qurxiyey Gaalada waxay Falayeen.

006.123 Saasaan ugu Yeellay Magaalo kasto Dambilayaal waawayn, inay wax ku Dhagraan Dhexdeeda, waxaan Naftooda ahayna ma Dhagrayaan masc oge.

006.124 Markay soo Gaadho aayad waxay Dhahaan Rumayn maynno inta nalooga keeno wixii la siiyey Rasuuladii Eebe Ilaahay baana og Meejuu Yeeli Rasuulnimada waxaana ku Dhiei kuwii Dambaabay Dulli Eebe Agtiisa ah iyo Cadaab Daran waxay Dhagrayeen Darteed.

006.125 Cidduu Eebe Hanuuniyo wuxuu u Waasieiyaa Laabtiisa Islaamka, Cidduu Doono inuu Dhumiyana wuxuu ka sidii Isagoo kori Samada saasuuna u Yeelay Eebe Xumaanta korka Kuwaan Rumaynin Xaqa.

006.126 Wakaas Jidkii Eebahaa oo Toosan Aayaadkana waxaan u Caddaynay Ciddii wax Xusuusan.

006.127 Waxayna Mudanyihiin Guri Nabadgalyo oo Eebahood Agtiisa ah Isagaana Gargaarahooda ah waxay Camal falayeen Dartiis.

006.128 Xusuuso Maalintuu Eebe Kulmin Dhammaantood (kuna Dhihi) Kulanka Jinniyow waad badsateen (Baadiyeynta) Insiga waxayna Dhehaan Saaxiibadood oo Insiga ah Eebahannow Qaarkanno qaarbuu ku shaqaystay waxaana Gaadhnay Ajashaad (Mudadaad) noo Samaysay, wuxuuna ku yidhi Naarbaa Iloyaadkiina ah idiinkoo ku Waari Dhexdeeda wuxuu Eebe doono Mooyee, Eebahaana waa Falsame Oge ah.

006.129 Saasaana ugu Dirraa Daalimiinta Qaarkood Qaarka kale waxay Kasbanayeen Darteed.

006.130 Jinni iyo Insiyow Miyuuna idiin Imaanin Rasuuloo Idinka mid ah oo iddinka Warrama Aayaadkayga idiinkana Diga la kulanka Maalintan waxayna Dheheen waan ku Marag furray Naftanada waxaana Dhagartay Nolosha Dhaw, waxayna ku Marag fureen Naftooda inay gaalo ahaayeen.

006.131 Arrintaasna waa Inaan Eebahaa halaagin Magaalo Dulmi Dartiis iyadoo Dadkeedu halmaansanyihiin (aan loo digin).

006.132 Cid kasta Darajooyin yey Leedahay oo waxay Camal fashay ah Eebahaana ma ah mid halmaansan waxay Camal Faleen.

006.133 Eebhaaana waa Hodan Naxriis badan, Hadduu Doono wuu idin Baabi'in idinkuna Bedali Gadaashiin Ciduu Doono siduu iddinka Abuuray Faracii Qoom kale.

006.134 Waxa laydiin Yaboohi wuu Imaan Eebana ma daalisaan.

006.135 Waxaad Dhahdaa Qommkayow ku Camal Fala Sidiinaas, anna waan Camal faliye, waxaadna Ogaan doontaan Cidday Cidhib Dambe u ahaatee mana Liibano Daalime.

006.136 Waxay uga yeeleen Eebe wuxuu Abuuray oo Beero iyo Xoola ah qayb, waxayna Dheheen kan Eebaa iska leh Sheegashadooda kanna waxaa iska leh Shurukadanada (Sanamyda) waxa Sanamyadu ma Gaadho Eebe, waxa Eebana wuxuu Gaadhaa Sanamyadooda waxaa Xun waxay Xukumeen.

006.137 Saasayna ugu Qurxiyeen in Badan oo Gaalada ah Dilidda Caruurtooda Shurukadoodu, (Shayaadiintu) inay Halaagaan kana Khaldaan Diintooda, hadduu Eebe Doonana mayna Faleen ee Isaga Tag iyaga iyo waxay Been Abuuran.

006.138 Waxay Dheheen Tan waa Niemooleey iyo Beer Reeban oosan ka Quudanayn Cidaan Doonno Mooyee, Sheegashadooda, iyo Niemoolay la Xarrimay Dhabarkeeda (In la rarto) iyo Niemoolay aan Magaca Eebe lagu Xusayn, ku Been abuurasho Darteed wuxuu ka Abaal marin Eebe waxay Been Abuuranayeen.

006.139 Waxay Dheheen Gaaladii waxa ku Jira Uurka Niemoolaydan waxay Gaar u tahay Raggannaga waxayna ka Reebantahay Haweenkannaga hadday Bakhti tahayna way

wadaagi wuxuu ka Abaal marin Eebe Tilmaantooda, Illeen waa Falsame Oge.

006.140 Waxaa Dhab u Khasaaray kuwa Dilay Caruurtooda Caqli Xumo Darteed iyo Cilmi la'aan oo Reebay wixii Eebe ku Arzuqay Been abuurasho Eebe Darteed way Dhumeen mana Hanuunsana.

006.141 Eebe waa kan soo Bixiyey Beero la Dhisay iyo Kuwaan Dhisnayn, iyo Timir, iyo Tallad kala Duwanyahay Cunidiisu, iyo Saytuun, iyo Rumaan isu eg iyo qaaraan isu ekeyn, ka Cuna Midhihiisa (Sakada) Maalinta la goyn, hana Xad Gudbina Eebe ma Jeela kuwa Cadgudbee.

006.142 Niemoolayda waxaa ka mida mid la Rarto, iyo mid kuwa yar yara, ka Cuna waxa Eebe idinku Arzaaqay hana raacina Tallaabooyinka Shaydaanka Illen waa Colkiinna oo Cade.

006.143 Waa Siddeed Nooc Labo Ido ah iyo Labo Riyo ah (Lab iyo Dhidig) ma Labada lab yuu Reebay Eebe Mise Labada Dhadig Mise waxa Uurka kuwa Dhadig ku Jira, noo Warrama cilmi haddaad Run Sheegaysaan.

006.144 Geelana Labo ka mida Lo'dana labo dheh ma labada Lab yuu Eebe reebay mise kuwa Dhadig mise waxa Uurka kuwa Dhadig ku Jira, mise Maragbaad ka ahaydeen markuu idin Faray Eebe Sidaas, Yaase ka Dulmi badan Cid ku Abuuratay Eebe, inuu Dhumiyo Dadka Cilmi Darro, Eebana ma hanuuniyo Qoom Daalimiina.

006.145 Waxaad Dhahdaa kama helayo waxa laywaxyooday wax ka Reeban Cidda Cuni oon ahayn, Bakhti, Dhiig Butaaci, Hilib Doofaar, Illen waa Nijaase iyo wax Xun oo lagu Gawracay Magaca Eebe waxaan ahayn, Ruuxii Baahda Dulmi iyo cadgudub la'aan, Eebahaa wuu u Dambi Dhaaf una Naxariisan (hadduu baahidaa u Cuno)

006.146 Kuwa Yuhuudda ah waxaan ka reebnay wax kastoo Ciddi leh, Lo'da iyo Adhigana waxaan ka reebnay Baruurtooda, waxay Dhabarka ku qaadaan (Baruurta Dhabarka) mooyee, ama Uur ku Jirta ama wixii ku Dheehan Laf, saasaana ku Abaal marinay Dulmigooda Dartiis, Runbaana Sheegaynaa.

006.147 Hadday ku Beeniyaan waxaad dhahdaa Eebihiin war Naxariis badane lagamana Celiyo Ciqaabtiisa qoomka Dambiilayaasha ah.

006.148 Waxay Odhan kuwii Gaaloobay Hadduu Eebe Doono, maanaan Gaalowneen Anaga iyo Aabayowganno, waxna maanaan Xarimneen saasayna u Beeniyeen kuwii ka horreeyey intay ka Dhadhamiyaan Ciqaabtanada, waxaad dhahdaa Agtiinna Cilmi mayahay aad noo soo Bixisaan (Muujisaan) waxaan malo ahayn ma Raacaysaan waxaadna uun tihiin Beenaalayaal,

006.149 Waxaad Dhahdaa Eebaa iska leh Xujada Wayn, hadduu doonana wuu idin Hanuunin Dhammaan.

006.150 Waxaad Dhadaa keena Markhaatgiina idiin Marag Furi in Eebe Reebay kan (aad Reebteen) hadday Marag Furaan ha marag furina la Jirkooda, hana raacina hawada kuwa Beeniyey aayaadkanaga, kuwaan Rumaynin Aakhiro Iyaguna Eebahood waxbay la simman.

006.151 Waxaad Dhahdaa Kaalaya aan idiin Akhriyo waxa Eebe idinka reebaye, waa inaydaan wax la Wadaajin, Labada waalidna waa inaad u samo Fashaan (Oydaan Caasiyin) oydaan laynna Caruurtiinna Saboolnimo (Baahi) Anagaa idinka iyo Iyagaba Arzaaqi, hana u Dhawaanina Xumaanta teeda muuqata iyo Teeda Qarsoonba, hana dilina Naftii Eebe Reebay in Xaq darro lagu Dilo, saasuuna Eebe idin fari inaad wax kastaan.

006.152 hana u Dhawaanina Xoolaha Agoonta si Fiican mooyee intay ka Gaadhaan Xoogooda, Dhammaystirana Miisidda iyo Miisaanka, si Caddaalada, laguma kalifo Nafi waxayna karin haddaad hadlaysaanna Caddaalad fala, Qaraababa ha ahaadee, oofiyana Ballanka Eebe, Sidaasaana Eebe idin faray inaad waantoowdaan.

006.153 Kaasinawaa Jidkayga toosan ee Raaca, hana Raacina Wadiiqaha oo idin la kala Tago (Idinka leexiyo Jidka Eebe) Saasaana Eebe idin faray inaad Dhawrsataan.

006.154 Waxaana Siinnay Nabi Muuse Kitaabkii (Towreed) Annagoo Dhammaystiri waxa wanaagsan, wax walbana Caddayn, Isagoo hanuun iyo Naxariis ah, inay la kulanka Eebahood Rumeeyaan.

006.155 Kanna (Quraanku) waa Kitaab aan soo Dejinnay oo Barkaysan, ee Raaca Dhawrsadana in laydiin Naxariisto.

006.156 Oydaan Dhihin waxaa uun Kitaab lagu soo Dejiyey Labadii qolo ee naga horreeyey, anaguna ma naqaanno Cilmigoodii.

006.157 Ama aydaan dhihin haddii Nalagu soo Dejiyo Kitaab waxaan ahaan lahayn kuwo ka hanuunsan iyaga, waxaa idiinka yimid Xujo (Cad) xagga Eebihiin, iyo Hanuun, iyo Naxariis, cid ka dulmi badanna ma jirto mid beenisay Aayaadka Eebe oo ka Jeedsatay, waxaannu ku Abaal marin kuwa ka Jeedsada aayaadkanaga Cadaab Xun Jeedsigooda dartiis.

006.158 Ma waxay Sugayaan inay Eebe iyo Malaa'igta la Kumaan ama u Yimaaddaan Aayadaha Eebahaa Qaarkood Maalintay u Imaan Aayadaha Eebahaa qarkood wax uma tarto Naf rumayn iyadoon horay u Rumayn ama aan ku Kasban iimankeeda

Khayr, waxaad Dhahdaa suga Anaguna waanu Sugaynaa.

006.159 Kuwa ku kala tagay Diintooda oo noqday Kooxo, ka mid ma tahid, Amarkoodana Eebe umbaa iska leh markaasuu uga warrami waxay Falayeen.

006.160 Ciddii la Timaadda Wanaag wuxuu mudan Toban la mid ah Ciddii la Timaadda Xumaanna waxaa laga abaal mariyaa mid la mid ah lamana Dulmiyo.

006.161 Waxaad Dhahdaa wuxuu Igu Hanuuniyey Eebahay Jid Toosan Diin Sugan oo Diinti (Nabi) Ibraahim isagoo toosan oon gaalada ka mid ahayn.

006.162 Waxaad Dhadaa Salaaddayda, waxaan Gawriei, Noloshayda iyo Geeridaydaba Eebaa iska leh Eebaha Caalamka ah.

006.163 Wax la Wadaagana ma jiro, Saasaana lay faray Anigaana ugu Horreeya Muslimiinta (Ummaddan).

006.164 Waxaad Dhadaa ma wax ilaah ka soo hadhay yaan Eebe ka dooni (Dhigan) Isagoo ILaahay wax walba Eebe u ah, naf kastana waxay kasbato waa uun Korkkeda, Nafna Dambi naf kale ma Qaaddo, Xagga Eebihiin umbaana laydiin Celin, wuxuuna idiinka warrami waxaad isku Diidanaydeen.

006.165 Eebana waa kan idinka Yeelay kuwo Dhulka u Hadhay, Qaarkiinna qaar ka sara mariyey Darajooyin, inuu idinku Imtixaamo wuxuu idin siiyay, Eebana waa Deg degtaa Ciqaabtiisu waana Dambi Dhaafe Naxariista.

007 الأعراف

007.001 (Waxay ku Tusin Muejisada Quraanka).

007.002 Kani waa Kitaab aannu kuu soo Dejinnay ee yeyna Laabtaada Dhibi (Cidhiidh) ahaan inaad ugu Digto, waana Waanada Mu'miniinta.

007.003 Raaca waxa Laydiinka soo Dejiyey Xagga Eebe, hana Raacina wax ka soo hadhay oo Awliyo ah (Gargaara ah) yaraana intaad Waantoobaysaan.

007.004 Badanaa Intaan Magaalo Halaagnay oo u Timid Ciqaabtanadii iyadoo Jiifta (Habeen) ama Qayluushan (Maalin).

007.005 Baryadoodu (Qayladooduna) markuu u Yimid halaagganagu ma ahayn waxaan ahayn inay Dhahaan annagaa daalimiin ahayn.

007.006 Waana Warsanaynaa kuwii loo Diray (Ummadihii waxay ku Jawaabeen) waana warsanaynaa kuwii la Diray (Rasuulladii inay Gaadhsiiyeen).

007.007 Waana uga Warramaynaa Ogaansho mana aanaan ka Maqnayn.

007.008 Miisaanku waa Xaq Maalintaas (Qiyaamada) Cidday Cuslaato Miisaankiisa (Fiican) Kuwaasu waa uun kuwa Liibaanay.

007.009 Cidduu Fududaado Miisaankiisuna kuwaasuna waa kuwa Khasaariyey Naftooda Dulmigay ku Falayeen Aayaadkanaga Dartiis.

007.010 Waxaan idin Makaninay Dhulka waxaan idiinka Yeellay Meel lagu Noolaado, waxaase yar Intaad Shukriyeysaan.

007.011 Waan idin Abuurray (Nabi Aadan) waana idin Suuraynay, markaasaan ku midhi Malaa'igta u Sujuuda (Nabi) Aadam (Salaan) wayna Sujuudeen, Ibliise ma ahayn kuwa Sujuuda.

007.012 Wuxuu Yidhi (Eebe) maxaa kaa reebay inaad Sujuuddo markaan ku faray, wuxuu Yidhi anaa ka Khayr roon, waxaad iga Abuurtay Dab isagana waxaad ka Abuurtay Dhoobo.

007.013 Wuxuu Yidhi (Eebe) ka Daga Xaggeeda (Jannada) Xaq uma lehid inaad isku Dhex Kibriside, Bax waxaad ka mid tahay kuwa Dullaysane.

007.014 Wuxuu Yidhi ii sug tan iyo Maalinta la soo Bixin.

007.015 Wuxuu Yidhi (Eebe) waxaad ka mid tahay kuwa la sugi.

007.016 Wuxuu Yidhi Ibaadiyeyntaada Darteed waxaan u Fadhiisan Jidkaaga Toosan (waan Dhumin).

007.017 Waxaana kaga iman hortooda, Gadaashooda, Midigta iyo Bidixda mana hekaysid badankooda oo Shugriyi.

007.018 Wuxuu Yidhi Eebe ka bax Xaggeeda adoo Caayan oo la Dheereeyey, Ciddii ku raacdana waxaa laga Buuxin Jahannamo Dhammaantiin.

007.019 Nabi Aadamow Dega Adiga iyo Haweenaydaadu Jannada, kana Cuna Meejaad Doontaan, hana u Dhawaanina Geedkan, ood Noqotaan Daalimiin.

007.020 Waxaana Waswaasiyey Shaydaan, inuu ka Muujiyo Xagooda wixii laga Asturay oo Cawradooda ah, wuxuuna Yidhi wuxuu idinka Reebay Eebe Geedkan inaydaan Noqonin Malaa'ig, ama aydaan waarin.

007.021 Wuxuuna ugu Dhaartay inaan idiin ahay Naseex.

007.022 Wuuna soo Dejiyey Dhagar Darteed, markay Dhadhaniyeen Geedka waxaa u muuqday Xumaantooda waxayna ahaayeen kuwo isku Dhadhajiya Caleenta Jannada waxaana u Yeedhay Eebahood Miyaanan idinka reebin Geedan, oonan Idinku odhan Shaydaanku wuxuu idiin yahay Col Cad.

007.023 Waxayna Dheheen Eebow waxaan Dulminay Naftanada Haddaadan noo Dambi Dhaafin oodan oo Naxariisanna waxaan ahaanaynaa kuwo Khasaaray.

007.024 Wuxuu Yidhi Eebe ka dega Qaarkiin Qaarbuu Col u yahaye, waxaan Dhulka idiinku Sugan Nagaadi iyo Raaxo tan iyo Muddo.

007.025 Wuxxuna Yidhi Eebe Dhexdiisaad ku Noolaanaysaan Dhexdiisaana ku Dhimanaysaan Xaggiisaana laydinka soo Bixin.

007.026 Banii Aadamow waxaan idiin soo Dejinay Dhar Astura Xumaantiinna (Cawrada) iyo Labbis (Xarago) Dharka Dhawrsashada yaase Khayr roon, Kaasina waa Aayaadka Eebe inay Dadku wax Xusuustaan.

007.027 Banii Aadamow Yuusan idin Fidnayn Shaydaan siduu uga soo Bixiyey Labadiinii Waalid Jannada, isagoo ka siibi Dharkoodii inuu Tusiyo Xumaantooda (Cawrada) wuu idin Arkaa isaga iyo Colkiisu idinkuse ma aragtaan, waxaana uga Yeelay Shaydaanka Sokeeya kuwaan Rumeynin Xaqa.

007.028 Markay Falaan Xumaanna waxay Dhahaan waxaan ka Hellay Aabayaalkanno Eebaana na faray iyada, waxaad Dhahdaa Eebe ma faro Xumaan ma waxaad ku Dhahaysaan Eebe waxaydaan Ogayne.

007.029 Waxaad Dhahdaa wuxuu faraa Eebe Cadaaladda iyo inaad u Jeedisaan Wajigiinna (Xagiisa) Masaajidkasta Agtiisa, baryana idinkoo u kaliyeeli Diinta siduu idinku Billaabay Yaad ku soo Noqonaysaan.

007.030 Koox wuu Hanuuniyey, Kooxna waxaa ku sugnaaday korkooda Baadi, maxaayelay waxay ka Yeesheen Shayaadiinta Awliyo, waxayna u Malayn inay hanuunsanyihiin.

007.031 Banii Aadamow qaata Quruxdiinna (Dharka) Masaajid kasta agtiisa, Cuna oo Cabbana hana xad gudbina Illeen Eebe ma Jeela kuwa xadgudubee.

007.032 Waxaadna Dhahdaa yaa Reebay Quruxdii Eebe u soo Bixiyey Addoomadiisa, iyo Wanaagga Rizqiga ag, waxaad Dhahdaa waxaa iska leh kuwa Rumeeyey Nolosha Adduunyo Dhexdeeda, Gaarna u tahay Maalinta Qiyaame, saasaana ugu Caddaynay Aayaadkanaga Ciddii wax Og.

007.033 Waxaad dhahdaa wuxuu uun Xarrimay Eebahay wax Xun kan Muuqda iyo ka Qarsoonba, iyo Dambiga, iyo Xad Gudub Xaq darro iyo inaad la wadaajisaan Eebe wuxuusan Xujo u soo Dejinin, iyo inaad ku Sheegtaan Eebe waxaydaan Ogayn «Xaqnimadiisa».

007.034 Ummadkasta waxaa u sugnaaday Ajal (Muddo) markay Timaaddo Ajashuna kama dibmaraan Saacad kamana hor maraan.

007.035 Banii Aadamow hadday idiin yimaadaan Rasuullo idinka mida oo idiinka warrama Aayaadkayga Ciddiise Dhawrsata oo Wanaag Fasha, Cabsi ma Saarra mana Walbahaaraan.

007.036 Kuwa Beeniyey Aayaadkanaga oo iska Mibriya Xaggeeda kuwaasi waa Naarta Ehelkeeda wayna ku Waari.

007.037 Yaa ka Dulmi Badan Cid ku Abuuratay Eebe Been ama Beenisa Aayaadkiisa, kuwaasu waxay Heli qaybtoodii loo qoray, markay u Timaaddo Malaa'igtanada (Mawdka) oo Dili waxay ku Dhahaan Aaway waxaad Caabudayseen Eebe ka Sokow waxay Dhahaan way naga Dhumeen, waxayna ku marag Fureen Naftooda inay ahaayeen Gaalo.

007.038 Wuxuu Yidhi Eebe la gala Naarta Umado hortiin Tegay oo Jinni iyo Insiba leh, markastooy Umadu Hasho waxay Laenadaa Walaasheed (Saaxiibkeed) markay isku haleelaan Dhammaantood Dhexdeedana waxay ku Dhahdaa Tan dambe wax (Raaeda) Tan hore la (Raaco) Eebow kuwanaa na Dhumiyey ee u Laablaab Cadaab, Eebe wuxuu Odhan mid kasta waa loo Laablaabi mase Ogidin.

007.039 Waxay ku Odhan Tan hore Tan Dambi wax Dheeraada naguma lihidin ee Dhadhamiya Cadaabka waxaad kasbanayseen Darteed.

007.040 Kuwa Beeniyey Aayadkanaga oo iska Kibriyey looma Furo Iridaha Samada mana Galaan Janada intuu ka Galo Riti Irbad Dulkeed Saasaana ku abaal marinaa Dambiilayaasha,

007.041 Waxay ku Mudan Jahannamo Gogol korkoodana waxaa ahaan Dabool, Saasaana ku

Abaal marinnaa Daalimiinta.

007.042 Kuwa Rumeeyey Xaqa oo Falay Caml Fiican, kuma Mashaqaynno Naf waxayna Karin, Kuwaasu waa Janada Ehelkeeda wayna ku Dhex waari.

007.043 Waxaana ka Siibnaa waxa ku Jira Laabtooda oo Xasada, waxaana Dareeri Hoostooda Wabiyadii, waxayna Dhahaan Mahad waxaa Mudan Eebaha Nagu Hanuuniyey kan (Wanaagga) Maanaan hanuuneen haddaan Eebe na hanuunin, waxay la Timid Rassuladii Eebaheen Xaq, waxaana loogu Dhawaaqay Tiinani waa Jannadii Laydin Dhaxalsiiyey Camalkiinna Dartiis.

007.044 Waxay u Dhawaaqaan Ehelu Jannuhu Ehelu Naarka waan hellay wixii Eebe Noo Yaboohay si Dhab ah ee idinku ma Hesheen wuxuu idiin yahoohay Eebe si Dhab ah, waxayna Dhahaan haa waxaana ka dhawaaqa Dhexdooda mid Dhawaaqa Laenadda Eebe ha ku Dhaedo Daalimiinta.

007.045 Ah kuwa ka Celiya Dadka Jidka Eebe lana Doona Qallooca, Iyagoo Aakhiro ka Gaaloobay.

007.046 Dhexdoodana waxaa ahaan Xijaab Aeraafkana (Meel sare) waxaa ahaan Dad ku Garan Cid Kasta Calaamaddooda, wacayna u Dhawaaqaan Ehelu Jannaha iyagoo ku leh Nabadgalyo Korkiina ha ahaato, mayna galin Jannada wayse damci.

007.047 Markii loo Jeediyo Wajigooda Xagga Ehelu Naarka waxay Dhahaaan Eebow ha na yeelin la Jirka Daalimiinta.

007.048 Waxay u Dhawaaqayaan Dadka Acraafku Dad ay ku garan Calaamaddooda, waxayna ku Odhan waxba idiinma tarin badnaantiinii (Kulankiinnii) iyo Waxaad isku Kibrinayseen.

007.049 Ma kuwanaa kuwaad ku Dhaarateen inaan Eebe Gaadhsiinayn (Siinayn) Naxariis (Waxaana lagu Odhan) Gala Janada idinkoon Cabsi iyo Walbahaar midna Arkayn.

007.050 Waxay u Dhawaaqi Ehelu Naarku Ehelu Jannaha (Iyagoo dhihi) Noogu soo Deeqa Biyaha ama waxa Eebe idinku Arzaaqay, waxayna Dhahaan Eebe wuu ka Xarrimay Labadaas Gaalada.

007.051 Ee ah kuwa ka Yeeshay Diintooda Madadalo iyo Ciyaar, oyna Dhagartay Nolosha Adduunyo, Maanta wuu ku Dayn Naarta siday u Halmaameen la Kulanka Maalintan, iyo Diidooda Aayaadkanaga Dartiis.

007.052 Dhab ahaan baannu ugula Nimid Kitaab Aannu Caddaynay Annagoo ku Cilmi leh, Isagoo Hanuun iyo Naxariis u ah Ciddi Rumayn.

007.053 Miyey sugi waxaan ahayn wuxuu Sheegi Quraanku, Maalintuu Yimaaddo wuxuu

Sheegi Quraanku waxay Odhan kuwii Horay u Halmaamay (Kuna Camal falin) waxay la Timid Rasuuladii Eebe Xaq, ee majiraa Shufaco ha noo Shafeeceene, ama ma nala Celin inaan Fallo waxaan ahayn waxaan fali jirray, waxay Khasaariyeen Naftooda waxaana ka Dhumay waxay been abuuran jireen.

007.054 Eebihiin waa kan ku Abuuray Samooyinka iyo Dhulka Lix Maalmood kuna istawooday Carshiga, wuxuuna ku Daboolaa Habeenka Maalinta wuuna doonaa Habeenku si Deg dega Qorraxda, Dayaxa iyo Xidigahana waxaa loo Sakhiray Amarka Eebe, Eebaana Abuuridda iyo Amarkaba iska leh, waxaana waynaaday «oo Khayrbatay» Eebaha barbaariya Caalamka.

007.055 U Barya Eebihiin si Khashuue ah iyo Qarsoodi Ellen Eebe ma jeela kuwa Xad gudbee.

007.056 Hana fasaadinina Dhulka inta la Wanaajiyey ka dib, Baryana Eebe Cabsi iyo Doonidba Naxariista Eebana waxay u Dhawdahay kuwa Samaha Fala.

007.057 Eebe waa kan u dira Dabaysha Bishaaro Naxariistiisa (Roobka) Hortiisa markay Xambaarto Daruur Culusna waxaan u Kaxaynaa Dhul Dhintay (Abaar) waxaana ku Dejinaa (Shubnaa) Biyaha, waxaana ku soo Bixinaa wixii Dhintay inaad Xussusataan.

007.058 Dhulka Fiican wuxuu ku soo baxaa Doogiisu idinka Eebe, midka Xunna waxaan Dhib ahayn kuma soo baxo, saasaan ugu Caddaynaa Aayaadka Ciddii ku Shukrin Eebe.

007.059 Waxaan u Dirray Nabi Nuux Qoomkiisii, wuxuuna ku Yidhi Qoomkayow Caabuda Eebe idiinma sugna Eebe ka soo hadhaye, anugu waxaan idiinka Cabsan Cadaab Maalin Wayn.

007.060 Waxay Dheheen Madaxdii Qoomkiisa ka mid ahayd waxaan kugu Aragnaa Baadi Cad.

007.061 Wuxuuna yidhi Qoomkayow Baadi kuma Sugni waxaanse ahay Rasuul Eebaha Caalamka.

007.062 Waxaana idiin Gaadhsiin Farriinta Eebahay waana idiin Naseexayn, waxaana ka Ogyahay Xagga Eebe waxaydaan Ogayn.

007.063 Ma waxaad la Yaabteen inuu u Yimaaddo Nin idinka mida Xuska Eebihiin si uu idiinku digo iyo inaad dhawrsataan laydiinna Naxariisto.

007.064 Wayse Beeniyeen waxaana ku korinay Nuux iyo intii la jirtay Doontii waxaana Maanshaynay kuwii Beeniyey Aayaadkanaga, Illeen waxay ahaayeen Qoom indhala, (Xaqa arkayn).

007.065 Waxaan u Dirray Caadna Walaalkood (Nabi) Huud wuxuuna yidhi Qoomkayow Caabuda Eebe idiinma sugna Eebe ka soo hadhay, Miyeydaan Dhawrsanayn.

007.066 Waxay Dheheen Madaxdii Gaalowday oo Qoomkiisa ka mid a, Anagu waxaan kugu aragnaa Safaaho (Xumaan) waxaana kuu malaynaynaa Beenaalayaasha.

007.067 Wuxuuna yidhi Qoomkayow Safaaho (Xumaan) imahayso waxaanse ahay Rasuul Eebaha Caalamka.

007.068 Waxaana idin gaadhsiin Farrinta Eebahay waxaana idiin ahay Nasteex Aamina.

007.069 Ma waxaad la Yaabteen inuu u Yimaaddo Xuska Eebihiin Nin idinka mid ah inuu iddin Digo, Xusuusta Markuu idinka yeelay Eebe kuwa u Hadhay (Dhulka) Qoomkii Nabi Nuux ka dib, idiinna kordhiyey Xoog, ee Xusuusta Niemada Eebe, waxaad u Dhawdihiin inaad Liibaantaane.

007.070 Waxay Dheheen ma waxaad noola timid inaan Caabudno Eebe Kaliya, oon ka Tagno Waxay Caabudayeen Aabayaalkanno, noo keen waxaad noogu Goodiyeysay Haddaad runle tahay.

007.071 wuxuu yidhi waxaa idinkaga Dhacaya Xagga Eebe Cadaab iyo Cadho ma waxaad igula Murmaysaan Magacyo ood Magacoowdeen idinka iyo Aabayaalkiin oon Eebe u soo Dejinin Xujo, Suga anna waan idinla Sugiye.

007.072 Markaasaan Korinay isaga iyo Intii la jirtay Naxariistanada Darteed, waxaana Goynay Cidhibta kuwa Beeniyey Aayaadkanaga, mana ayan rumayn (Xaqa).

007.073 Waxaan u Dirray Thamuudna Walaalkood Nabi Saalax, wuxuuna yidhi Qoomkayow Caabuda Eebe wax ka soo hadhay Eebe idiinma sugnee, waxaa idiinka timid Xagga Eebe Xujo (Cad) Tanna waa hashii Eebe, waxayna idiin tahay Calaamo, ee iska Daaya ha ka Cunto Dhulka Eebe hana ku taabanina Xumaan oo markaas idin qabto Cadaab Daran.

007.074 Xusuusta markuu idinka yeelay (Eebe) kuwo Baddalay Caad kadib idin Dajiyeyna Dhulka idinkoo ka Yeelay Dooxyaheeda Daaro, ood kana qoranaysaan Buuraheeda Guryo Xusuusta Niemooyinka hana Fasaadinina Dhulka.

007.075 Waxayna ku dheheen Madaxdii Iskibrisay oo Qoomkiisa ka mida kuwii Tabarta yaraa oo Rumeeyey ma waxaad Ogtihiin in Saalax laga soo diray Xagga Eebe, waxayna dheheen Annagu waxa lagu diray waan rumaynay.

007.076 Waxayna dheheen kuwii iskibriyey annagu waxaad Rumeeyseen waan ka Gaaloownay.

007.077 Waxayna Dileen Hashii waxayna ka Madaxadaygeen amarkii Eebahood, waxayna dheheen Saalaxow noo keen waxaad noogu Goodiyeeyso haddaad tahay mid la soo Diray.

007.078 Waxaana qabtay Gariirkii waxayna ahaadeen kuwo, Guryahoodii ku Dhintay.

007.079 Wuxuuna ka Jeedsaday «Nabi Saalax» caggooda wuxuuna yidhi waan idin Gaadhsiiyey Fariintii Eebahay waana idiin naseexeeyey Mase Jeelidiin Nasteexa.

007.080 Xusuuso Nabi Luudh Markuu ku yidhi Qoomkiisii Ma waxaad la imaanaysaan Xumaanta uusan idiinka hormarin Ruux Caalamka ka mid ah.

007.081 Idinku waxaad u Tagaysaan Ragga Hunguriyeeyn Darteed Haweenka ka sokow, waxaadse tihiin qoom Xad Gudbay.

007.082 Waxayna ahayd Jawaabtii qoomkiisa, ka Bixiya Luudh iyo inta Rumaysay Magaaladiinna waaba Dad isdaahirinaye.

007.083 Waana Korinay Luudh iyo Ehelkiisa Haweenaysiisii mooyee oo ka mid noqotay kuwa halaag ku hadhay.

007.084 Waxaana ku soo Daadinay Roob (Naareed) bal day siday Noqotay Cidhibtii Dambiilayaasha.

007.085 Madyanna waxaan u Diray Walaalkood Nabi Shucayb wuxuuna yidhi Qoomkayow Caabuda Eebe idiinma sugna Eebe ka soo hadhaye, waxaa idiinka Timid Xagga Eebe Xujee Dhammaystirana Miisidda iyo Miisaanka, hana ka Nusqaaminina Dadka waxooda, hana Fasaadinina Dhulka wanaajin kadib, saasaa idiin khayr roon haddaad Mu'miniin tihiin.

007.086 Hana Fadhiisanina Jid kasta idinkoo Goodin oo ka Celin Dadka Jidka Eebe Ciddii Rumaysa idinkoo Qalooe la dooni, xusuustana markaad yareydeen oo Eebe idin badiyey, dayana siday Noqotay Cidhibtii Fasaadiyaasha.

007.087 Haddayse Koox idinka mida Rumaysay waxa laygu soo Diray Kooxna ayna Rumeynin Samra (Suga) inta Eebe ka kala Xugmin Dhexdeenna Isagaa Xaakim Khayr Roon ah.

007.088 Waxay dheheen Madaxdii Iskibrisay oo Qoomkiisii ah waxaannu kaa Bixin Shucaybow adiga iyo kuwa ku Rumeeyey Magaaladanada ama waxaad ku soo Noqon Diintanada, wuxuuna yidhi oo haddaan Necebnahayna.

007.089 Waxaan ku Been abuuranay Eebe hadaan ku noqonno Diintiinna inta Eebe naga Koriyey ka dib, Nagumana habboona inaan ku Noqonno in Eebe Doono Mooyee, Illeen Eebaa Cilmigiisu waasac yahaye, waxaana talo Saarannay Eebe, Eebow Nagu kala Xukun Dhexdanada Xaq adaa Xaakim Khayr Roon ahe.

007.090 Waxayna Dheheen Madaxdii Gaalowday oo Qoomkiisii ka mida haddaad Raacdaan Shucayb waad Khasaarteen.

007.091 Waxaase qabtay Gariir waxayna ahaayeen kuwo Guryahoodii ku Dhintay (Iyagoo

lagdan).

007.092 Kuwii Beeniyey Shucayb waxaad Mooddaa inayna ku Nagaanin Magaaladaas Dhexdeeda, kuwii Beeniyey Shucaybna iyaga umbaa Khasaaray.

007.093 Markaasuu isaga Jeedsaday oo yidhi Qoomkayow waan idin Gaadhsiiyey Fariintii Eebahay waana idiin Naseexeeyey ee sideen ugu walbahaari Qoom Gaala ah.

007.094 Magaalo Kasta oon Nabi u dirraba waxaan ku Qabanay EhelkeedaCudurro iyo Dhibaato inay Khushuueaan (oo Baryaan Eebe).

007.095 Markaasaan u Baddallaa meejii Xumaan (Dhibka) Wanaag (Khayr) intay ka Bataan oy Dhahaan waxaa taabtay Aabayaalkaanno Dhibaato iyo Farax, Markaasaan ku Qbannaa kado Iyagoon Ogayn.

007.096 Hadday Dadka Magaalooyinku Rumeeyaan (Xaqa) oo Dhawrsadaan waxaan ku Furi lahayn korkooda (Sii dayn lahayn) Barakada Samada iyo Dhulka, wayse Beeniyeen (Xaqii) Waana qabanay waxay kasbanayeen Dartiis.

007.097 Miyey ka aamin Noqdeen Dadka Magaaladu inuu u Yimaaddo Dhibkanaga Habeenkii iyagoo Hurda.

007.098 Miyeyse ka aamin yihiin Dadka Magaaladu inuu u Yimaaddo Dhibkanagu Barqinkii iyagoo Ciyaari.

007.099 Ma waxay ka aamin Noqdeen Dhibka Eebe, cid khasaartay yaa ka aamin Noqota Ciqaabta iyo Dhibka Eebe.

007.100 Miyeyna u Caddaanin kuwa Dhaxlaya Dhulka Ehelkiisa (Halaagiisa) ka dib haddaan doono Waan qaban lahayn Dambigooda Dartiis, oon Dabooli lahayn Quluubtooda oyna wax Maqlin.

007.101 Taasi waa Magaalooyinkii waxaana kaaga qisoonaynaa warkoodii, waxayna ula timid Rasuuladii Xujooyin mana ayan Rumayn Beenintooda darteed horay, saasuuna u Daabacaa Eebe quluubta Gaalada.

007.102 Kamaanaan helin badankooda Ballan, waxaanse ka hellay badankood iyagoo Faasiqiina.

007.103 Markaasaan la Bixinay Nabi Muuse Aayaadkanaga Xagga Fircoon iyo Qoomkiisii wayna Dulmiyeen (Diideen) ee day Siday Noqotay Cidhibtii Mufsidiinta.

007.104 Wuxuuna Yidhi (Nabi) Muuse Fircoonow Anagu Rasuul Eebaha Caalamkaan ahay.

007.105 Waxaana Dhab ah inaan Eebe ka Sheegayn waxaan Xaq ahayn, waxaana idiin la mid Xujo Eebihiin ee u daa Banii Israa'iil la Jirkayga.

007.106 Wuxuuna yidhi (Fircoon) haddaad la Timid Aayad keen haddaad Run Sheegi.

007.107 Markaasuu Tuuray Ushiisii markaasay soo Baxday iyadoo Mas Cad ah.

007.108 Wuxuuna Siibay Gacantiisii markaasay soo Baxday iyadoo u Cad Dadka Eegi.

007.109 Waxay dheheen Madaxdii qoomkii Fircoon ka mida kani waa sixirroow aad u yaqaanna.

007.110 wuxuuna Dooni inuu idinka Bixiyo Dhulkiinnaa ee Maxaad Faraysaan.

007.111 waxayna Dheheen dib u Dhig (Xaalkiisa) iyo Walaalkiis una dir Magaalooyinka kuwo soo kulmiya.

007.112 oo kuu Keena Sixir badane kasta aadna u yaqaanna.

007.113 Waxayna u Yimaaddeen Sixirlayaashii Fircoon waxayna Dheheen Ujuuro maleenahay haddaan annagu Adkaanno.

007.114 Wuxuuna yidhi haa, waxaadna noqonaysaan kuwa la soo Dhaweeyo.

007.115 Waxayna dheheen Muusow, ama Tuur ama aan tuurro.

007.116 Wuxuuna yidhi Tuura, markay Tuureenna waxay Sixreen Indhaha Dadka wayna Cabsi galiyeen waxayna la yimaadeen Sixir wayn.

007.117 Waxaana u Waxyoonay (Nabi) Muuse Tuur Ushaada, waxayna soo Baxday inay Cunto waxay Dhoobdhoobeen.

007.118 Waxaana Sugnaaday Xaqii waxaana Buray waxay Falayeen.

007.119 Waxaana lagaga Adkaaday Gaaladii halkaas, waxayna noqdeen iyagoo Dullaysan.

007.120 Waxaana loo riday Sixirlayaashii Sujuud.

007.121 Waxayna Dheheen waxaan Rumeynay Eebaha Caalamka.

007.122 Eebaha Muuse iyo Haaruun.

007.123 Wuxuuna yidhi Fircoon Miyaad rumeyseen Muuse, Idan ka hor, Arrintani waa Dhagar aad ku Dhagarteen Magaalada si aad uga Bixisaan Xaggeeda Dadkeeda, waad ogaan doontaan.

007.124 Waxaan u gooyn Gaemihiinna iyo Lugahiinna isdhaaf waana idin Wadhi Dhamaantiin.

007.125 Waxayna Dheheen Xagga Eebahanaa u Noqonaynaa.

007.126 Waxaad nagu nacayso oon ahayn inaan Rumaynay Aayaadka Eebahanno ma jiro, markay noo Timid, Eebow samir naga Buuxi na dilna anagoo Muslimiina.

007.127 Waxay Dheheen Madaxdii oo Qoonkii Fircoona ma ku Dayn Muuse iyo Qoomkiisa inay Fasaadiyaan Dhulka inuu ku daayo adiyo Cibaadadaada (iyo lLaahyadaada). wuxuuna yidhi waxaannu Dili Wiilashooda waxaannu dayn Gabdhahooda anagaana ka sarrayna oo Dullayn.

007.128 Muusana wuxuu ku yidhi Qoomkiisa Kaalmaysta Eebe, samrana Dhulka Eebaa iska leh wuxuuna dhaxalsiin Cidduu doono oo addoomadiisa ka mida, Cidhibta (Fiicanna) waxaa iska leh kuwa Dhawrsada.

007.129 Waxayna ku dhaheen waa nala Dhihay ka hor Imaatinkaaga iyo ka dib Imaatinkaaga, wuxuuna (Nabi Muuse) ku Yidhi waxay u Dhawdahay in Eebihiin halaago Cadawgiinna oo Dhulka idinku reebo si uu u Eego waxaad Fashaan.

007.130 Waxaan ku qabanay Fircoon Ehelkiisii Abaar iyo Nusqaan Midhaha inay wax Xusuustaan.

007.131 Hadduu Wanaag u Yimaaddo waxay Dhahaan anaa leh tan (Mudan), hadday Dhibaato ku Dhacdana waxay aharaystaan Muuse iyo inta la jirta, Baaskoodu wuxu uun jiraa Eebe Agtiisa, badankooduse ma Oga.

007.132 Waxayna dheheen wax kasta oo aayad ah ood noola timaaddo inaad nagu Sixirlo anagu kuma rumaynayno.

007.133 Markaasaan ku Dirray Daad, Ayax, injir iyo: Rah iyo Dhiig aayaad Cad iyagoo ah, wayna. iskibriyeen waxayna ahaayeen Qoom Dambiilayaal ah.

007.134 Markuu ku Dhacay korkooda Cadaabku waxay dheheen Muusow noo Bari Eebahaa wuxuu kugula Ballamay, haddaad naga fayddo Cadaabka waannu ku Rumayn, waxaana la diri (u dayn) la jirkaaga Banii Israa'iil.

007.135 Markaan ka faydnay Cadaabkii lan iyo Muddo ay Gaadhayaan yey ahaadeen kuwo Buriya (Ballankii).

007.136 Waan ka aarsannay Gaaladii waxaana ku Maanshaynay Badda Illeen waxay beeniyeen Aayaadkanaga, wayna Halmaameen.

007.137 Waxaana Dhaxalsiinnay Qoomkii ahaa kuwa lagu Dullaysto Bariga Dhulka iyo Galbeedkiis (Masar iyo Shaam) een barakaynay Dhexdiisa, wayna u Dhammaatay Kalimada (Yaboohii) Eebahaa ee wanagsanaa Banuu Israa'iil samirkoodii Dartiis. waxaana Baabi'inay wuxuu Samaynayey Fircoon iyo Qoomkiisii iyo waxay Dhisayeeen.

007.138 Waxaana Tallaabinay Banuu Israa'iil baddii waxayna u Yimaadeen Qoom ku Nagi Sanamyadoodii markaasay dheheen Muusow Nooyeel Ilaah siday iyaba Ilaahyo u yeesheen wuxuuna ku Yidhi idinku waxaad tihiin Qoom Jaahiliina.

007.139 Kuwaas waa lagu Halaagi waxay ku suganyihiin waana Baadhil waxay fali.

007.140 Wuxuu yidhi ma wax Eebe ka soo hadhay yaan Ilaahnimo idiinka doonaa isagoo Caalamkan (Jooga) idinka Fadilay.

007.141 Xusuusta markaan idinka Korinay Fircoon Dadkiisii iyagoo idin dhadhansiiyey Cadaab Xun, oo laynayey Wiilashiinna daynayeyna Gabdhihiinna, Arrintaasna waxaa ku Sugan Ibtilo Eebihiin Xaggiisa ka ahaatay oo wayn.

007.142 waxaan u yaboohnay Nabi Muuse Soddan habeen waxaana ku dhamaystirray Toban, wuxuuna ku dhamaaday Ballankii Eebihiis Afartan Habeen, wuxuuna ku yidhi Nabi Muuse Walaalkiis Haaruun iiga dambee Qoomkayga Wanaakina hana raacin Jidka Mufsidiinta.

007.143 Markuu u Yimid Nabi Muuse Ballankanagii oo la hadlay Eebihiis wuxuu yidhi Eebow i tus aan ku arkee, wuxuuna yidhi Eebe ima arkaysid ee day Buurta Hadday Meejeeda ku sugnaato markaasaad i arki, markuu Eebc u Daahiray Buurtii wuxuu ka yeelay Burbur waxaana dhacay Nabi Muuse suuxdin Darteed, markuu miyirsadayna wuxuu Yidhi (Eebow adaa) Nasahan waan kuu Toobad keenay waxaan ahay Mu'minunta kan ugu horreeya (Waqtigan) inaan Adduunka lagugu (arkayn).

007.144 Wiixuu Yidhi Eebe Muusow waxaan kaa doortay Dadka (Sabankan) Diriddayda iyo lahadalkayga Dartiis ee qaado waxaan ku siiyey ahowoa kuwa Mahdiya.

007.145 Waxaan ugu qurray alwaaxda wax kastoo wacdi iyo Caddayna, ee ku qaado Niyadadag farna Qoomkaaga may qaalaan, ha qaataan Teeda Fiicane Waxaan idin tusin Guryihii Faasiqiinta.

007.146 Waxaan ka lilaa Aayaadkayga kuwa isku Kibriya Dhulka Xaq darro, hadday arkaan Aayaad kasta ma Rumeeyaan hadday arkaan Jidka Hanuunka kama Yeeshaan Waddo, hadday Arkaan Waddada Baadidana waxay ka yccshaan Jid, waxaana ugu Waran inay Beeniyeen Aayaadkanaga oy ahaayeeo kuwo Halmaamay.

007.147 Kuwa Beeniyeen Aayaadkanaga iyo la Kulankanaga Aakhiro waxaa Buray Camalyaalkooda Miyaase laga abaal mariyaa waxay Camal falayeen Mooyee.

007.148 Waxay ka Yeesheen qoomkii Nabi Muuse Gadaashiis Jawhartoodii Dibi Cod leh, miyeyna arkaynin inuusan lahadlaynin kuna Toosinaynin Jid, way Yeesheen iyagoo Daalimiin ah.

007.149 Markii Gacmahooda lagu Riday (Nidaamoodeen) oy arkeen inay Dhumeen waxay Dhaheen Hadduusan noo Naxariisan Eebahanno oosan noo Dambi Dhaafin waxaan Noqonaynaa kuwo Khasaara.

007.150 Markuu ku soo Noqday Nabi Muse qoomkiisii isagoo Cadhaysan oo Walbahaarsan wuxuu yidhi waxaa Xun Waxaad iiga dambeysccn Gadaashay, ma waxaad Dadajisateen Amarkii Eebihiin wuxuuna Tuuray Alwaaxdii wuxuuna Qabtay Madaxa

Walaalkiis Isagoo Xaggiisa u Jiidi, wuxuuna Yidhi Ina Hooyoow qoomku way i tabaryaraysteen waxayna u dhawaadeen inay i Dilaan ee ha igaga farxin Colka hana iga yeehn la Jirka Qoomka Daalimiinta ah.

007.151 Wuxuuna yidhi Nabi Muuse Eebow u Dambi Dhaaf ani iyo Walaalkay nana gali Naxariistaada adaa Naxariis badane ahe.

007.152 Kuwa Yeeshay Dibi waxaa Gaadhi Cadho Lebahood iyo Dulli Nolosha adduunyo saasaana ku Abaal marinaa Been abuurtayaasha.

007.153 Kuwa Falay Xumaan Markaas Toobad keenay intaas ka dib oo Rumeeyey Xaqa Eebahaa intaas ka dib waa Dambi Dhaafe Naxariista.

007.154 Markay Cadhadu ka Xasishay Nabi Muuse wuxuu Qaatay Alwaaxdii waxaana ku qorraa hanuun iyo Naxariis u ah kuwa Eebahood ka Cabsan.

007.155 Wuxuu ka Doortay Nabi Muuse Qoomkiisa Toddobaatan Nin Ballankanaga Dartiis, markay qabatay Gariirku wuxuu Yidhi Eebow haddaad Doonto waad halaagi lahayd horay iyaga iyo Anigaba, ma waxaad noo halaagi waxay faleen Sufaho naga mida, waa Imtixaankaaga Ciddaad doontana waad Dhumisaa kaad dontana waad hanuunisaa adaa Wali noo ah ee noo Dambi Dhaaf noona Naxariiso adaa Dambi Dhaafe Khayr roon ahe.

007.156 Noona qor adduunyadan Wanaag iyo Aakhiraba waannu kuu noqonaye, wuxuu Yidhi Cadaabkaygu wuxuu ku dhici Ciddaan Doono, Naxariistayduna waxay u Waasac Noqotay wax kasta, waxaana u qori kuwa Dhawrsada oo Bixiya Zakada iyo Kuwa Aayaadkaygana Rumeeya.

007.157 ee ah kuwa Raaca Rasuulka Nabiga ah ec Umiga ah ee ah kay ka heleyeen Isagoo ku qoran agtooda Tawreed iyo Injiil Farana wanaagga kana reeba Xumaanta una Baneeya Wanaagga (Xalaasha) kana Xarrima Xumaanta (Xaaraanta) kana dejiya Culayskii iyo Xadhkihii korkooda ahaa, kuwa Rumeeyey Nabigaas oo Qaddariyey oo u Gargaaray oo Raacay Nuurka lagu soo Dejiyey kuwaasu waa uun kuwa Liibaanay.

007.158 Waxaad Dhahdaa Dadow anugu waxaan ahay Rasuulkii Eebe ee Xaggiinna Dhammaan, waana Eebaha iska leh Xukunka Samooyinka iyo Dhulka, ILaahay mooyee Eebe kalana ma jiro isagaa wax nooleeya, waxna Dila ee Rumeeya Eebe iyo Rasuulkiisa Nabiga ah ee Umiga ah ee Rumeeyey Eebe iyo Malaa'igtiisa Raacana inaad hanuuntaan.

007.159 Waxaa ka mida Qoomkii Nabi Muuse Umad ku Hanuimsanayd Xaqa kiina Caddaalad falayaay.

007.160 Waxaana u kala gaynay Laba iyo Toban Farac oo Ummadood, waxaana u Waxyoonay Nabi Muuse markay Waraab warsadeen Qoomkiisu inuu ku garaaco Ushiisa Dhagaxa waxaana ka soo burqatay laba iyo toban ilood cid kastana waxay Ogaatay Meejcy ka Cabbi lahayd, waxaana ku hadhaynay Daruuro, waxaana ku soo Dejinay Manni (Macaan) iyo Cunno, waxaana ku nidhi ka Cuna wanaagaan idinku Arzuqay, mana ayan na dulmiyin waxaysc Dulmiyccn Naftooda.

007.161 Markii lagu yidhi dega Magaaladaa kana Cuna Meejaad doontaan Dhehana Eebow noo Dambi dhaaf, kana gala Albaabka idinkoo Sujuudsan aan idiin Dhaafno Dambigiince unu siyaadinno samafalayaashee.

007.162 Waxayse ku badaleen kuwii dulmi falay oo ka mida hadal ka duwan kii loo yidhi (Fala) waxaana ku Dirray Cadaab Samada kaga Yimid dulmigoodii Dartiis.

007.163 Warso (Yuhuud) Magaaladii Badda ku Dhawayd (Dadkeedii) markay Xadgudbayeen Sabtida, oo Kalluunkoodu u Imanayey Maalinta Sabtida ah isagoo Muuqda, Maalintaan Sabti ahaynna uma Timaaddo, saasaana ugu Imtixaanaa Faasiqni' madooda Darteed.

007.164 Ka Warran markay Tidhi Umad ka mida maxaad u Wacdiyeysaan qoom Eebe halaagi ama u Cadaabi si daran, waxayna dhaheen waa Eebe u Cudur daarasho, iyo inay Dhawrsadaan inay u Dhawyihiin.

007.165 Markay Halmaameen wixii lagu waaniyey waxaan korinay kuwii Xumaanta Reebayey waxaana ku qabanay kuwii Dulmiga falay Cadaab Xun Faasiqnimadooda Darteed.

007.166 Markay ku Madax adaygeen wixii laga reebay yaan ku nidhi Noqda Daanyeer Dullaysan.

007.167 Xusuusta markuu Eebe Ogeysiiyey inuu u soo Bixiyaa Yuhuud tan iyo Qiyaamaha cid Dhadhansiisa Cadaab Xun, Eebahaana Ciqaabtiisu way Deg degtaa, waana Dambi Dhaafe Naxariista.

007.168 Waxaana ku kala gaynay Dhulka iyagoo Umada ah, kuwo suuban iyo kuwo kalaba waxaana ku imtixaannay wanaag iyo Dhibba inay Noqdaan.

007.169 Waxaana Baddelay kuwo Xun oo Dhaxlay Kitaabkii qaadanina Muuqa Adduunyadan Dhaw, iyagoo Dhihi waa naloo dhaafi hadduu u Yimaaddo muuqaal la midana way qaataan, miyaan laga qaadin Ballankii Kitaabka inayan Eebe waxaan Xaq ahayn ku sheegin oyna Akhriyin waxa Dhaxdiisa ah, Daarta Aakhiro yaana u Khayr roon kuwa dhawrsada ee miyeeydan wax kasayn.

007.170 Kuwa Qabsada Kitaabka oo Ooga Salaadda annagu ma dayacno ajriga kuwa wax

Suubiya (Samo fala).

007.171 (Ka warran) markaan ku koryeelay Buurtii, sidii isagoo hadhayn, una maleeyeen inuu ku Dhici, kuna nidhi ku qaata waxaan idin siinay Niyad Adag, kuna waana qaata waxa ku sugan si aad u dhawrsataan.

007.172 (Xusuuso) markuu Eebahaa ka qabtay Dadka Dhabarkooda Faracoodii uuna marag uga Yeelay Naftooda, kuna Yidhi Miyaanaan Eebihiin ahayn, oy dhaheenna inaad Eebahanno tahay yaan Marag Kacnay, inaydaan dhihin Maalinta Qiyaame annagu Waan halmaansanayn kan.

007.173 Ama aydaan Dhihin waxaa wax la wadaajiyey (Edbe) Aabbayaalkanagii mar hore annaguna waxaan nahay farac ka Dambeeyey ee miyaad noo halaagi waxay faleen Xumo falayaal.

007.174 Saasaanu Caddaynaa Aayaadka iyo inay u Noqdaan Xaqa.

007.175 Ku Akhri korkooda kii warkiisii aan Siinay Aayaadkanaga oo ka Siibtay Shaydaanna uu Raacay (Isaga) Noqdayna kuwa Baadida ah.

007.176 Haddan Doonno waannu koryeeli lahayn, hasayeeshee wuxuu u iishay Dhulka (Adduunyo Jacayl) wuxuuna Raacay Hawadiisa, wuxuuna la mid yahay Eey haddaad Erido wuu lalmin Carrabka, haddaad Deysana wuu lalmin, saasna waa Masalka Qoomka Beeniyey Aayaadkanaga ee uga warran Qisooyin inay Waantoomaan.

007.177 Waxaa Tusaale u Xun Qoomkii Beeniyey Aayaadkanaga, Naftoodana waxay ahaayeen kuwo Dulmiya.

007.178 Ciddii Eebe hanuuniya umbaa hanuuni, Cidduu Dhumiyana waa uun kuwa Khasaaray.

007.179 Waxaan u Abuuray Jahannamo wax badan oo Jinni iyo Insiba leh, waxayna Leeyihiin Quluub ayna wax ku Kasayn, waxayna Leeyihiin Indho ayna wax ku Arkayn, waxayna Leeyihiin Dhago ayna wax ku Maqlayn, Kuwaasina waa Xoolo oo kale, waana ka sii Dhunsanyihiin, kuwaasina waa uun kuwa Halmaansan.

007.180 Eebe waxaa u Sugnaaday Magacyo Wanaag badan, ee ku Barya, Iskagana taga kuwa leexin Magacyadiisa, waxaannu ka abaal marin waxay Camal falayeen.

007.181 Waxaa ka mida waxaan Abuuray Ummad ku Hanuunsan Xaqa, Kuna socon.

007.182 Kuwa Beeniyey Aayaadkanaga waxaannu ka qaban meel ayna Ogayn.

007.183 Waana Sugi Kaydkaygu «Awooddayduna» waa darantahay.

007.184 Miyeyna Fikirin inaan Saaxiibkooda (Nabiga) Waalli hayn, waxaan dige Cad ahayna uuna ahayn.

007.185 Miyeyna Dayin Xukunka Samooyinka iyo Dhulka, iyo waxa Eebe abuuray oo wax ah, iyo inay Mudantahay inay Dhawdahay Ajashoodu, Hadalkayse Quraanka ka dib Rumayn.

007.186 Cidduu Dhumiyo Eebe wax Hanuunin ma lch, wuxuuna kaga tegi Xad gudubkooda iyagoo ku Wareersan.

007.187 Waxay ku Warsan Saacadda (Qiyaame) markay Sugnaan, waxaad Dhahdaa Ogaanshaheedu waa Eebahay Agtiisa, waqtigeeda wax Muujin kara oon Eebe ahayn ma jiro, waxay ku Cuslaatay Samooyinka iyo Dhulka, waxaan kado ahaynna idiinkuma Timaaddo, waxay ku warsan Saacadda sidii adoo og, waxaad dhahdaa Ogaanshaheedu waa uun Eebe Agtiisa Dadka Badankiisase ma oga (Xaalkaas).

007.188 Waxaad Dhahdaa uma hanto Naftayda Nacfi iyo Dhib midna, wuxuu Eebe doono mooyee, haddaan ahay mid og waxa maqan waxaan badsan lahaa Khayrka imana taabteen Xumaani, anigu waxaan uun ahay u dige una Bishaareeye Qoomkii Rumayn (Xaqa).

007.189 Eebe waa kan idinka abuuray Naf kaliya, kana yeelay Xaggeeda Haweenaydiisii inuu Weheshado markay Kulmeenna waxay qaadday uur Fudud Saasayna ahayd Markay Cuslaataynа waxay Baryeen Eebahood haddaad Na siiso (Ilmo) Suubban waxaan noqonaynaa kuwa Shugriya.

007.190 Markuu siiyey mid Suubban waxay u Yeeleen wax la wadaaga wuxuu Eebe siiyey, Eebaa ka sarreeya waxay la Waddajiyeen.

007.191 Ma waxay la wadaajin waxaan wax Abuuran iyagana la Abuuro.

007.192 OOn Karaynna gargaar naftoodana aan u gargaarayn.

007.193 Haddaad ugu Yeedho Hanuunkana idima raacaan waana isku mid haddaad u Yeedhaan iyo haddaad ka Aamustaanba.

007.194 Kuwaad caabudaysan (U yeedheysaan) Eebe ka Sokow waa Addoomo idinkoo kala ah, bal u Yeedha oo haydin Yeeleen (Aqbaleen) haddaad Run sheegaysaan.

007.195 Ma waxay Leeyihiin lugo ay ku Socdaan, mise waxay Leeyihiin Gacmo ay wax ku qabtaan mise waxay Leeyihiin indho ay wax ku arkaan, mise waxay leeyihiin Dhago ay wax ku Maqlaan, waxaad Dahdaa u Yeedha Shurakadiinna ina Dhagra hana i sugina.

007.196 Waligaygu waa Ilaaha soo Dejiyey Kitaabka isagaana u Gargaara kuwa Suuban.

007.197 Waxaad Caabudaysaan Eebe ka Sokow ma karaan Gargaarkiinna Naftoodana uma Gargaarayaan.

007.198 Hadday ugu Yeedhaan Hanuunkana ma Maqlaan waxaadna aragtaa iyagoo ku soo Eegi oon waxba Arkayn.

007.199 Qaado waxa Fudud Farna Wanaagga kana Jeedso Jaahiliinta.

007.200 Hadduu ku Waswaasiyo Shaydaan waswaasiye ka Magangal Eebe isagaa Maqle oge ahe.

007.201 Kuwa Dhawrsaday hadduu Taabto Shar Shaydaan way Xusuustaan (Waantoomaan) wayna Arkaan Xaqa (Toonsaadaan).

007.202 Walaalaha Shaydaankuse waxay ku Kaalmeeyan Baadida kamana Daalaan.

007.203 Haddaydaan ula Imaanin Aayad waxay Dhahaan Maxaad u soo dooran wayday, waxaad dhahdaa waxaan uun Raaci wixii layga waxyooday Xagga Eebahay Kaasina waa Xujooyin Xagga Eebihiin ka ahaatay iyo Hanuunka iyo Naxariista Ciddii Rumayn (Xaqa).

007.204 Markii la Akhriyo Quraanka Dhagaysta una Dhag raariciyana in laydiin Naxariisto.

007.205 U Xus Eebaha Naftahaa Naftaada Khushuuc (Baryo) iyo Cabsi, iyo Qaylo la'aan hadal, Aroor iyo Galabba, hana Noqon kuwa Halmaama (Xuska Eebe).

007.206 Kuwa Eebe agtiisa ah iskama Kibriyaan Cibaadadiisa wayna u Tasbiixsadaan (Nasahaan) Isagayna u Sujuudaan.

008 الأنفال

008.001 Waxay ku warsan Dadku (Xukunka) Qaniimada, waxaad dhahdaa Qanimada waxaa iska leh Eebe iyo Rasuulka ee ka Dhawrsada Eebe Wanaajiyana Xaalka Dhexdiinna ah Eebana Adeeca iyo Rasuulkiisa haddaad kuwo Rumeeyey tihiin.

008.002 Mu'miniinta dhabta ah waa uun kuwa marka Eebe la Xuso ay Cabsato Quluubtoodu, marka lagu Akhriyo korkooda Aayaadka Eebana ay Iimaan u kordhiso, Eebahood uun tala saarta,

008.003 Ee ah kuwa ooga Salaadda waxaannu ku Arzaaqnayna wax ka Bixiya.

008.004 Kuwaasaana ah Mu'miniinta Xaqa ah, waxayna Mudan Jannooyin Eebahood agtiisa ah, iyo Dambi Dhaaf iyo Rizqi Sharaf leh.

008.005 Siduu Kaaga Bixiyey Eebaha Gurigaaga si Xaq ah (Jahaad) Koox Mu'miniinta ka mida way Nacayeen.

008.006 Waxayna kugula Murmi Xaqa intuu u Cadaaday sidii iyagoo loo wado Geeri iyagoo Eegi.

008.007 Xusuuso markuu idiin Yaboohay Eebe Labadii Kooxood midkood (Colkii iyo Safarkii) idiin Subnaatay idinkoo Jeeel in Midda Tabarta Yar idiin ahaato, Eebana wuxuu dooni inuu Xaqa ky sugo Kalimadiisa, Gooyana Cidhibta Gaalada.

008.008 Si uu Xaqa u sugo, una Buriyo Baadhilka (Xumaanta) haban Naceen Dambiilayaashuye.

008.009 Xusuusta markaad ka Gargaar warsanayseen Eebe oo uu idinku Ajiibay waxaan idinku Xoojin Kun Malaa'igta ka mida oo Israacraacsan.

008.010 Wuxuu Eebe u Yeelay Bishaaro iyo inuu Xasilo Qalbigiinnu, Gargaarra waxaan Eebe Agtiisa ahayn ma aha, Eebana waa Adkaade Fal San.

008.011 Xusuustana markuu idinku Daboolay Hurdo aaminnimo Darteed idinkagana soo Dejiyey Samada Biyo inuu idinku Daahiriyo idinkagana Tegsiiyo Waswaaska Shaydaanka iyo innu ku Adkeeyo Quluubtiinna kuna Sugo Gommadihiinna.

008.012 Markuu u waxyoon Eebahaa Malaa'igta anaa idinla jira ee suga kuwa Xaqa Rumeeyey (Xoojiya) waxaan ku Tuuri Quluubta kuwa Gaaloobay Argagax ee ka Garaaca Luqunta korkeeda kana Garaaca Xubnaha faraha.

008.013 Maxaayeelay waxay Khilaafeen Eebe iyo Rasuulkiisa, Ciddii Khilaafta Eebe iyo Rasuulkiisana Eebe waa u Ciqaab daranyahay.

008.014 ee Arrintaas Dhadhamiya, Gaalana waxaa u Sugnaaday Cadaabka Naarta.

008.015 Kuwa Xaqa Rumeeyow hadaad la Kulantaan Kuwa Gaaloobay idinkoo isusoo

Dhawaan ha u jeedinina dabada (ha cararina).

008.016 Ruuxi u Jeediya Maalintaas Dabadiisa (Carara) isagoo u Xeelaysanayn Dagaal ama u Dumayn Koox wuxuu la Noqdaa Cadho Eebe Hooygiisuna waa Jahannamo iyadaana u Xun meel loo ahaado.

008.017 Idinku maydaan ku layn Gaalada (Xooggiinna) Eebaase laayey, mana Aadan Ganayn markaad ganaysay Eebaase Ganay (ku Hagaajiyey) inuu u Niemeeyo Mu'miniita Niemo Wanaagsan, Eebana waa Maqle Og.

008.018 Arrintaasna waxaa ugu waean in Eebe uu Tabaryarayn Dhagrate Gaalada.

008.019 Haddaad kala Xukumid Dalabteen Gaaloy waxaa idiin Yimid Gargaarkii (Nabiga) inaadse Reebtoontaan yaa idiin Khayr roon, haddaad ku noqotaan Xumaantana waxaannu ku Noqon Gargaarka (Nabiga) waxna idiinma tarayso Kooxdiinnu haba badnadeene Eebana wuxuu la Jiraa Mu'miniinta.

008.020 Kuwa (Xaqa) Rumeeyow Adeeca Eebe iyo Rasuulkiisa hana ka Jeedsanina idinkoo Maqli.

008.021 Hana Noqonina kuwii Yidhi Maqallay iyagoon wax Maqlayn.

008.022 Dhul Socod waxaa ugu Shar badan (Uxun) Eebe agtiisa ma Maqle (Xaqa) ma hadle oon kasayn (Wanaagga).

008.023 hadduu ku Ogyahay Eebe Khayr wuu maqashiin lahaa (Garansiin lahaa) hadduuse Maqashiiyo way Jeedsanlahaayeen (Kibirdartiis) iyagoo is dadbi.

008.024 Kuwa Xaqa Rumeeyow Maqla Eebe iyo Rasuulka Markuu idiinku Yeedho wax idin nooleeya (XAQA) Ogaadana in Eebe (Karo) inuu kala Dhexmaro Ruuxa iyo Qalbigiisa, oo Xaggiisa laydin soo Kulmin.

008.025 Ka Dhawrsada Fidmo oon ugu Dhacayn kuwii Dulmiga falay Gaar ahaan oo idinka mida, Ogaadana in Eebe Ciqaabtiisu Darantahay.

008.026 Xusuustana markaad ahaydeen kuwo yaroo lagu Tabar darraysto Dhulka (Makaad) idinkoo ka Cabsan in Dadku idin dafo oo markaas uu idin Dhaweeyey (Dumay) idinkuna Xoojiyey Gargaarkiisa, idinkuna Arzaaqay Wanaag (Xalaal) inaad ky Mahdisaan.

008.027 Kuwa (Xaqa) Rumeeyow ha Khayaamina Eebe iyo Rasuulka iyo Ammaanadiinna idinkoo Og.

008.028 Odaadana in Xoolihiinnu iyo Caruurtiinnu Fidno uun yihiin oo Eebe Agtiisa Ajir wayn yahay.

008.029 Kuwa (XAQA) Rumeeyow haddaad ka Dhawrsataan Eebe wuxuu idiin yeeli Faraj (iyo

Nabadgalyo) wuxuuna Asturi Xumaantiinna «Dambigiinna», Wuuna idiin Dhaafi Eebana waa Fadli Wayne.

008.030 Xusuuso (Nabiyow) markay ku dhakrayeen Kuwii Gaaloobay inay ku Xidhaan, ama ku Dilaan ama ku Bixiyaan, way ku Dhakrayeen Eebaase ka abaal marin isagaana Abaal mariye Khayr roona ah.

008.031 Marka lagu Akhriyo Aayaadkanaga waxay Dhahaan waan maqallay haddaan doonana waan Dhahaynaa kanoo kale (Quraanka) kanu waxaan warkii kuwii hore ahayn ma aha.

008.032 Xusuuso markay Dheheen Eebow hadduu kanu Xaqa Agtaada ah yahay Nagaga soo daadi Dhagaxyo (Naara) Samada, ama noo keen Cadaab daran.

008.033 Eebase ma aha kii Cadaaba Adoo Dhexjooga, mana aha mid Cadaaba iyagoo Dambi dhaaf warsan.

008.034 Muxuusanse Eebe u Cadaabayn iyagoo ka Celin Dadka Masjidka Xurmada leh, mana aha Ehelkiisa, Ehelkiisu waxaan kuwa dhawrsada ahayn ma aha, Badan koodse ma Oga.

008.035 Salaaddooda Kacbada agteeda ahna ma aha waxaan Foodhi iyo Sacabbo Tumid ahayn, ee Dhadhamiya Cadaabka Gaalnimadiinna Darteed.

008.036 Kuwii Gaaloobay waxay ku Bixin Xoolahooda inay ka Celiyaan Dadka Jidka Eebe way Bixin doonaan waxayna ku noqon Qoomamo markaasaa laga Adkaan, kuwa Gaaloobayna Xaga Jahannamaa Loo kulmin.

008.037 in Eebe kala Bixiyo Xumaanta iyo Wanaagga, Yeelana Xumaanta Qaarkeed tan Kale Korkeeda uuna Kulmin Dhammaan uuna Yeeli Jahannamo kuwaasuna waa uun kuwa Khasaaray.

008.038 Ku Dheh kuwii Gaaloobay hadday ka Reebtoomaan (Gaalnimada) waxaa loo Dhaafi wixii hor maray, haddayse Daa'imaan (Gaalnimada) waxaa tagtay «horraysay» jidkii kuwii hore.

008.039 la Dagaallama Galada intaan Gaalnimo iyo «Xumaan» laga helin una ahaato Diintu Dhammaan Eebe, hadday Reebtoomaan Eebe waxay Fali wuu Arkayaa.

008.040 Hadday Jeedsadaanna ogaada in Eebe yahay Gargaarihiinna isagaana u Fiican Gargaare.

008.041 Ogaadana waxaad Qanimaysataan in Eebe Shan Meelood Meel Leeyahay, iyo Rasuulku, iyo Qaraabada, iyo Agoonta, iyo Masaakiinta, iyo Socdaalka, haddaad tihiin kuwo Rumeeyey Eebe iyo waxaan ku Dejinnay Addoonkanaga Maalintii kala

Bixinta, Maalintay kulmeen Labadii Col (Badar) Eeebana wax kasta (oo uu Doono) wuu karaa.

008.042 Xusuusta markaad ahaydeen Dhinicii u Dhawaa (Badar) Gaaladuna ahayd Dhinicii ka Fogaa (Badar) Safarkiina idinka Hooseeyey hadaad isu yahoohdan (Ballana) waad isku Khilaafi lahaydeen Ballanka, Eebaase Falay inuu Xukumo Amar uu Fali in Cidto, Ciddii Noolaanna si Cad u Noolaato, Eebana waa Maqle Og.

008.043 Markuu idinku Tusiyey Eebe Galada Hurdada iyagoo yar, haddu ku Tusiyo lyagoo Badanna waad Fashili lahaydeen ood ku Murmi lahaydeen Amarka, Eebaase Nabadgaliyey, Illeen wuu Ogyahay waxa Laabta ku Sugane.

008.044 Iyo markuu idin Tusiyey markaad Kulanteen iyagoo ku Yar indhihiinna, idinkuna yareeyey Indhahooda in Eebe Xukumo Amar uu Fali, Xagga Eebaana loo Celin Unuuraha.

008.045 Kuwa Xaqa Rumeeyow haddaad la Kulantaan Koox (Cadow ah) Sugnaada Xusana Eebe wax Badan inaad Liibaantaan.

008.046 Adeecana Eebe iyo Rasuulkiisa hana Murmina ood Fashishaan uu tagana Xooggiinnu Samra Eebe wuxuu la jiraa kuwa Samree (Adkaysta).

008.047 Hana ka mid Noqonina kuwii ka baxay Guryahooda Kibir iyo istuska Dadka Darttiis kana Celinaya (Dadka) Jidka Eebe, Eebana waa Koobay waxay Camal Fali.

008.048 Markuu u Qurxiyey Shaydaanku Camalkooda kuna Yidhi wax idinka Adkaan oo Dada ma jiro Maanta, anna kaalmeeyaan idiin ahay, markay isarkeen Labadii Kooxoodna wuxuu u gurtay Cidhibtiisa, wuxuuna yidhi anugu Bari baan idinka ahay, waxaana arkaa waxaydaan Arkin waxaana ka Cabsan Eebe Ilaahayna waa Ciqaab darane.

008.049 Markay dhahayeen Munaafiqiintu iyo kuwa Cudurku Qalbiga kaga jiro, waxaa Dhagray Kuwaas Diintooda, Ciddii Eebe tala saarata Ilaahay waa Adkaade Falsan.

008.050 Haddaad Aragto Markay Oofsan (Nafta ka qaadi) Malaa'igtu kuwii Gaaloobay oy ka Garaaci Wajiyadooda iyo Gadaashooda iyagoo ku Dhihi Dhadhamiya Cadaabka Gubidda (waxaad arki lahayd Arrin wayn).

008.051 Arrintaasuna waa waxay hormarsatay Gacmihiinnu darteed Eebana ma Dulmiyo Addoomada.

008.052 Waaa Caadadii Fircoon Qomkiisii iyo kuwii ka horreeyey ee ka Gaaloobay Aayaadkii Eebe oo Eebe Qabtay Dambigooda Dartiis, Eebana waa Xoong badane Ciqaab daran.

008.053 Arrintaasna waa inaan Eebe doorinin Nicmo uu ugu Nicmeeyey Qoom intay ka Dooriyaan wax Naftooda ah, Eebana waa Maqla Og.

008.054 Waa Caadadii Fircoon Qoomkiisii iyo kuwii ka Horreeyey, waxay ka Gaaloobeen Aayadkii Eebahood markaasuu Halaagay Dambigooda Dartiis waxayna Dhammaan ahaayeen Daalimiin.

008.055 Dhul Socde waxaa ugu Shar badan Eebe Agtiisa kuwa Gaaloobay oon Rumeynin.

008.056 ee ah Kuwaad la Ballantay markaas Buriya Ballankooda mar kasta, oon Dhawrsanayn.

008.057 Haddaad ku Libaanto (Adkaato) Dagaalka ku Eri (xanuuji) kuwa ka Dambeeya inay Xusuustaan.

008.058 Haddaad ka Cabsato Qoom Khayaanadii u Tuur (Ogaysii) Ballankii si siman, Illeen Eebe ma Jeela Khaa'imiinta.

008.059 Yeyna u malayn kuwii Gaaloobay inay Carari (Karaan) iyagu ma Daaliyaan (Eebe).

008.060 Ugu Darbada waxaad kartaan oo Xooga, iyo Darbidda Fardaha inaad ku Cabsi galisaan Colka Eebe iyo Colkiina (Galaada) iyo kuwa kale oo ka soo hadhay (Munafiqiinta) ma ogidin Eebaase Og, waxaad ku Bixisaan Jidka Eebana waa laydiin oofin (Dhammayn) idinkoon laydin Dulmiyeyn.

008.061 Hadday u Iishaan Gaaladu Nabad u lilo adna talana Saaro Eebe, Illeen isagaa uun Maqla ognee.

008.062 Hadday Doonaan inay ku Dhagraan waxaa Kaafiyahaaga ah Eebaha kugu Xoojiya Gargaarkiisa iyo Mu'miniinta.

008.063 Isuna soo Dumay Quluubtooda, haddaad Bixiso waxa Dhulka ku Sugan oo Dhan Maadan isu Dunteen Quluubtooda, Eebaase isu Dumay Dhexdooda Illeen isagaa Adkaade falsan ehe.

008.064 Nabiyow waxaa kugu Filan Eebe Adi iyo inta ku Raacday ee Mu'miniinta ah.

008.065 Nabiyow ku boorri mu'miniinta Dagaalka hadday idinka Mid yihiin Labaatan Samra (Adkaysta) Waxay ka adkaan Labo Boqol, Hadday idinka Mid yihiin Boqol waxay ka Adkaan Kun ah kuwa Gaaloobay Illeen waa Qoomaan wax kasayne.

008.066 Hadda wuu idinka Fududeeyey Eebe wuxuuna ogyahay inaad tabar Yartihiin hadday idinka Mid yihiin Boqol Samra (Adkaysta) waxay ka Adkaan Labo Boqol, Hadday idinka Mid yihiin Kunna waxay ka Adkaan Labo Kun Idanka Eebe, ILaahayna wuxuu la Jiraa kuwa samra.

008.067 Kuma habboona Nabi inay u ahaato kuwo la qafaashay intuu kaga Jilciyo Dhulka Dhexdiisa (Gaalada) waxaad Doonaysaan Muuqa Addunyada Eebana wuxuu dooni Aakhiro Eebana waa Adkaade Falsan.

008.068 Hadduusan Jirin Kitaab Eebe oo horreeyey waxaa idin taaban lahaa waxaad qaadateen Darteed Cadaab wayn.

008.069 ee Cuna waxaad Qanimaysataan oo Xalaal Fiicana kana dhawrsada Eebe Illeen Ilaahay waa Dhaafe Naxariistee.

008.070 Nabiyow ku Dheh kuwa la Qafaashay ee Gaemihiinna ku jira hadduu ku Ogyahay Eebe Quluubtiina Khayr wuxuu idin siin mid ka Khayrroon wixii laydinka Qaaday wuuna idiin Dhaafi, Eebana waa Dhaafe Naxariista.

008.071 Hadday Doonaan Khiyaamadaadana waxay Khayaameen Eebe mar hore markaasuu idin Makaniyey Eebana waa Oge Falsan.

008.072 Kuwa Rumeeyey ee Hijrooday ee ku Jahaaday Xoolahooda iyo Naftooda Jidka Eebe iyo kuwa Dumay (soo Dhaweeyey) una Gargaaray kuwaasu Qaarkood waa Gargaaraha Qaar, kuwa Rumeeyey oon hijroonin Gargaarkooda waxba idinkama Saarra intay ka Hijrooni, haddayse idiinku Gargaar warsadaan Diinta korkiinna Gargaarbaa ah qaar Dhexdiinna Ballan yahay mooyee, Eebana waxaad Falaysaan wuu Arkaa.

008.073 Kuwa Gaaloobay Qaarkood Waa Sokeeyaha Qaar haddaydaan saas falinna (Ogaanna) Fidmaa ahaan Dhulka iyo Fasaad wayn.

008.074 Kuwa Rumeeyey ee Hijrooday ee ku Jahaaday Jidka Eebe iyo kuwa soo Dhaweeyey una Gargaaray kuwaasu iyagaa Mu'miniina Dhaba ah, waxayna Mudan Dambi Dhaafid iyo Rizqi Sharafle.

008.075 Kuwa Rumeeya Gadaal oo Hijrooda oo Jahaada la Jirkiinna kuwaasu waa idinka mid, Qaraabadaana Qaarkeed Qaar ku Mudanyahay Xukunka Eebe Ilaahayna waxkasta waa ogyahay.

009 التوبة

009.001 Tani waa ka bari ahaasho Eebe iyo Rasuulkiisa kuwaad la Ballanteen oo Mushrikiinta (Gaalada) ah.

009.002 ee socda Dhulka afar bilood ogaadana inaydaan daalinayn Eebe iyo in Eebe uu dulleyn gaalada.

009.003 waana ogaysiin Eebe ka ahaaday iyo Rasuulkiisa oo Dadka Maalinta Xajka wayn in Eebe ka bari yahay Gaalada iyo Rasuulkiisu, haddaad Toobadkeentaanna saasaa idiin Khayrroon, haddaad jeedsataanna ogaada inaydaan Eebe Daalinayn, uguna Bishaareeya kuwii gaaloobay Cadaab daran.

009.004 4 Kuwaad ballanteen Mooyee oo Gaalada ah markaasna aan idinka Nusqaaminin waxba, idiinkuna kaalmaynin cidna, ee dhameeya tan iyo ballankooda «Muddadood» Eebana wuxuu jecelyahay kuwa dhawrsada.

009.005 markay faydmaan bilaha xurmada leh ku dila gaalada meejaad ka heshaan qabtana (qafaasha) Go'doomiya una fadhiista meel gabasho ah oo dhan, haddayse toobad keenaan oogaanna salaadda, bixiyaanna Sakada u sii daaya jidkooda Eebe waa dambi dhaafe Naxariistee.

009.006 mid ka mida gaaladana hadduu magangal idin waydiisto magangaliya intuu ka maqlo hadalka Eebe markaas Gaadhsiiya meeluu Aamin ku yahay, illeen waa qoom aan wax ogayne.

009.007 siday ugu ahaan gaalada ballan Eebe agtiisa iyo Rasuulkiisa agtiisa kuwaad kula ballanteen Masaajidka Xur- mada leh Agtiisa mooyee ee hadday idin toosnaadaan u loosanaada Eebe wuxuu jecel yahay kuwa Dhawrsadee.

009.008 waa sidee hadday idinka adkaadaan ayna idiin dbawrayn Qaraabanimo iyo ballan midna, waxay idinku raalli galin afkooda wayna diidi quluubtoodu, badankooduna waa faasiqiin.

009.009 waxay ku gataan aayaadka. Eebe qiimo yar waxayna ka leexiyeen jidka Eebe waxaana xun waxay falayeen.

009.010 umana dhawraan Mu'min qaraabonimo iyo ballan (midna) kuwaasuna waa uun xadgudbayaal.

009.011 haddayse toobadkeenaan oo oogaan salaadda hixiyaanna sakada waa walaalihiina diinta waana u caddaynay aayaadka qoomkii wax garan.

009.012 haddayse buriyaan dhaartooda ballankoodii ka dib, duraanna diintiinna dila madaxda gaalada waa kuwaan dhaar lahayne inay ka joogan (Xumaanta).

009.013 miyeydaan la dagaallamayn qoom buriyey dhaartooda oo hamiyey (doo-nay) bixinta Rasuulka idinkuna billaabay markii horaba, miyaad ka cabsanaysaan Eebaa mudan inaad ka cabsataan haddaad Mu'miniin tihiin.

009.014 la dagaallama, Eebe ha ku cadaabo gaemihiinnee hana dulleeyee hana idinku gargaaree oo bugsiiyo laabta qoom Mu'miniina.

009.015 tegsiiyana cadhada quluubtooda, wuxuuna ka toobad aqbalaa eebe cidduu doono, Eebana waa oge falsan.

009.016 ma waxaad u malayseen in laydinka tegi isagoon Eebe muujin kuwa jahaaday oo idinka mida oon ka yeelanin wax ka soo hadhay Eebe iyo Rasuulkiisa iyo Mu'miniinta Saaxiib, Eebana waa ogyahay waxaad falaysaan.

009.017 uma bannaana gaalada inay camiraan Masaajiidda Eebe iyagoo ku qiri Naftooda gaalnimo kuwaas waxaa buray camalkoodii naartana way ku dhex waari.

009.018 waxaa uun camira masaajidda Eebe cid rumaysay Eebe iyo maalinta dambe oo salaadda ooga oo bixiya sakada kana cabsanayn waxaan Eebe ahayn, waxay u dhawyihiin kuwaas inay ka mid noqdaan kuwa hanuunsan.

009.019 ma waxaad kala mid dhigteen waraabinta xaajiga iyo camiridda masaajidka xurmaysan ruux rumeeyey Eebe iyo maalinta dambe oo ku jahaaday jidka Eebe kuma sinna Eebe agtiisa, Eebana ma hanuuniyo qoomka daalimiinta ah.

009.020 kuwa rumeeyey (Xaqa) oo hijrooday oo ku jahaaday jidka Eebe xoolahooda iyo naftooda, yaa ku darajo wayn Eebe agtiisa, kuwaasina waa kuwa uun liibaanay.

009.021 wuxuu ugu bishaarayn Eebahood naxariis xaggiisa ah, ralli ahaansho iyo jannooyin oy ku mudan dhexdeeda niemo nagaadi ah «Joogto».

009.022 iyagoo ku waari dhexdeeda waligood Eebe agtiisaana Ajir wayn yahay.

009.023 kuwa (xaqa) rummeyow ha ka yeelanina Aabayaalkiin iyo walaalihiin sokeeye hadday ka jeelaadaan gaalnimada iimaanka, ciddiise ka sokeeye yeelata oo idinka mida kuwaasu iyaga umbaa daalimiina.

009.024 waxaad dhahdaa haddaad aabayaalkiin, caruurtiinna, walaalihiin, haweenkiinna, qaraabadiinna, xoolo aad kasbateen, ganacsi aad ka cabsanaysaan inuu baaro iyo guryo aad ka raalli tihiin ka jeeeeshihiin Ilaahay, rasuulkiisa iyo jahaad jidkiisa suga inta Eebe ka keeni amarkiisa, Eebana ma hanuuniyo qoomka faasiqiinta ah.

009.025 wuxuu idiinku gargaaray Eebe meelo badan iyo maalintii xunayn markay idin cajabisay badnidiinnii oona waxba iddin tarin dhulkuna idinku cidhiidyamay isagoo waasaca markaas aad jeedsateen idinkoo carari.

009.026 markaas Eebe ku soo dajiyey xasilkiisii Rasuulkiisii iyo Mu'miniintii kuna soo dejiyey junuud aydaan arkayn uuna cadaabay kuwii gaaloobay, taasina waa abaalka gaalada.

009.027 markaas Eebe ka toobad aqbalo intaas ka dib cidduu doono Eebana waa dambi dhaaafe naxariista.

009.028 kuwa xaqa rumeeyow mushrikiintu (Gaalada) waa nijaas ee yeyna masaajidka xurmaysan u dhawaanin sanadkan ka dib, haddaad ka cabsataan saboolnimana wuxuu idinku hodmin Eebe fadligiisa hadduu doono illeen waa oge falsane.

009.029 la dagaallama kuwaan rumeyn Eebe iyo maalinta aakhiro oon xaaraan yeelayn wuxuu reebay Eebe iyo Rasuulkiisu ka diin dhiganayn diinta xaqa ah (islaamka) oo ah kuwa ehelu kitaabka ah yuhuud iyo nasaarada intay ka dhiibaan jisyada (iyadoo darban) iyaguna dullaysanyihiin.

009.030 waxay dhaheen yuhuud cusayr waa wiil Eebe, nasaarana waxay tidhi masiix (ciise) waa wiil eebe, kaasina waa hadalkoodii oy afka ka sheegeen, waxay shabahaan kuwii horey u gaaloobay hadalkoodii, Eebe hallaayo ee xaggee loo leexin.

009.031 waxay ka yeesheen culimadoodii iyo suufiyadoodii Eebayaal ilaahay ka sokow iyo ciise ibnu maryama waxaan cibaadada ilaahay kali ah ahaynna lama farin. Eebe mooyee ilaah kalana ma jiro waana ka nasanyahay waxay la wadaajin.

009.032 waxay dooni gaaladu inay ku damiyaan Nuurka Eebe afkooda Eebana wuu diidi dhamaystirka nuurka moyee haba naceen gaaladuye.

009.033 Eebe waa kan ku diray rasuulkiisa hanuun iyo diin xaqa inuu ka kor mariyo diimaha dhammaan haba naceen gaaladuye.

009.034 kuwa xaqa rumeeyow wax badan oo ka mida axbaarta (culimada yuhuud) iyo ruhbaantu (culimada Nasaarada) wxay ku cunaan xoolaha dadka xaq darro waxayna ka celiyaan (dadka xaqa) kuwa kaydsada dahabka iyo fiddada oon ku bixinayn jidka Eebe ugu bishaaree cadaab daran.

009.035 maalinta lagu gubi xoolahaas dartood naarta jahannamo ay ku guban wajiyadoodu iyo dhinacyadoodu iyo dhabarkoodu oo lagu odhan kani waa waxaad u kaydsanayseen Naftiinna ee dhadhamiya waxaad kaydsanayseen ciqaabtiisa.

009.036 tirada bilaha Eebe agtiisa waa Labiyo toban kitaabka Eebe dhexdiisa taniyo maalintuu abuuray samooyinka iyo dhulka, waxaana ka mid ah afar xurmo (gaara) leh waana taas diinta toosan ee ha dulmiyina dhexdooda naftiinna, lana dagaalama gaalada dhammaantiin, siday idiinla dagaalamayaan dhammaan ogaadana in Eebe

la jiro kuwa dhawrsada.

009.037 dib u dhigidda (bilo) waa uun badsasho gaalnimo laguna baadiyeeyo kuwa gaaloobay, waxay banneeyaan sanad waxayna reebaan mid inay waafaqaan tirada Eebe reebay waxayna banneeyaan wax Eebe reebay, waxaa loo qurxiyey camalkoodii xumaa Eebana ma hanuuniyo qoomka gaalada ah.

009.038 kuwa xaqa rumeeyow maxaad leedihiin oo marka laydin dhaho ku baxa jidka Eebe aad ugu cuslaataan dhulka, ma waxaad ku ralli noqotaan nolosha adduun aakhiro ka sokow, nolosha adduunyo marka aakharo loo dayo waa uun raaxo yar.

009.039 haddaydaan bixin wuxuu Eebe idincadaabi cadab daran, wuxuuna idinku badali qoom aan idinka ahayn, waxna kama dhibaysaan Eebe, ilaahayna wax kasta oo uu doono waa karaa.

009.040 haddaydaan u gargaarin Nabiga waxaa u gargaaray Eebe markay bixiyeen kuwii gaaloobay isagoo labo midkooda markay godka ku jireen markuu ku lahaa saaxiibkiis ha walbahaarin Eebaa inala jirce, oo Eebe ku dajiyey xasiikiisa kuna xoojiyey Januud aydaan arkayn kana yeelay kalimadda kuwa gaaloobay tan hoosaysa, kalimadda Ilaahayna waa tan sarreysa, Eebana waa adkaade falsan.

009.041 baxa idinkoo fudud iyo idinkoo culus kiinajahaada xoolihiinna iyo naftiinna jidka Eebe, saasaana idiin khayrroon haddaad wax ogtihiin.

009.042 hadduu jiro muuqaal adduunyo oo dhaw iyo socdaal gaaban way ku raaci lahaayeen waxaase ku fogaaday socdaalkii, waxayna ku dhaaran Eebe haddaanu kari waan idinia bixi lahayn, waxayna halaagi naftooda Eebana waa ogyahay inay been sheegi.

009.043 Eebe ha ku caliyee maxaad u idantay intay kaaga cadaato kuwa runta sheegi ood ka ogaato Reenaalayaasha.

009.044 kaama idin waydiistaan kuwa rumeeyey Eebe iyo maalinta dambe inay ku jahaadaan xoolahooda iyo naftooda, Eebana waa ogyahay kuwa dhawrsada.

009.045 waxaase ku idin waydiin kuwaan rumaynin Eebe iyo maalinta dambe ayna shakiday quluubtoodu, waxayna ku noqnoqon (ku wareersanyihiin) shakigooda.

009.046 hadday doonaan bixid waxay u darban lahaayeen qalab, wuxuuse nacay Eebe Bixintooda wuuna dib mariyey waxaana lagu yidhi «gaaladii» la fadhiista kuwa fadhiya.

009.047 hadday baxaan dhexdiinna waxaan xuman ahayn idiinma kordhiyaan, waxayna u dagdagi lahaayeen fasaadinta dhexdiinna iyagoo idinla dooni fidmo, waxaana idin ku jira kuwo idiindhagaysan Eebana waa ogyahay daalimiinta.

009.048 waxay idinla dooneen fidno mar hore waxayna kuu gagadiyeen umuuraha intuu ka yimaado xaqu oo ka muuqdo amarka Eebe (xaqa) iyagoo nici.

009.049 waxaa ka mid ah kuwo dhihi i fasax hana i fidneyn waxayse ku dhaceen fidno jahannamana way koobtay gaalada.

009.050 hadduu wanaag ku soo gaadho wuu walbahaarinayaa Munaafiqiinta, hadday ku hesho dibaatana waxay dhahayaan waan ka dadaalay raaciddiisa, mar hore, wayna jeedsadaan iyagoo faraxsan.

009.051 waxaad dhahdaa naguma dhaco wax Eebe noo qoray mooyee, isagaa gargaarahannaga ah ee Ilaahay uun ha tala Saarteen Mu'miniintu.

009.052 waxaad dhahdaa ma waxaad nala sugaysaan waxaan labada wanaag midkood ahayn (Guul ama shahaado) annaguna waxaan idin la sugaynaa inuu Eebe idinku assibo (ciqaabo) cadaab agtiisa ah ama gaemahanaga, ee suga annaguna waan idin la sugaynaaye.

009.053 waxaad dhahdaa Bixiya wax ama ogolaansho ama qasab marnaba laydinkama aqbalee, illeen waxaad tihiin qoom faasiqiina.

009.054 wax u diiday in la aqbalo bixinteeda oon ka gaaloowgooda Eebe iyo Rasuulkiisa ahayn majiro, mana yimaaddaan salaadda iyagoo wahsan mooyee, mana bixiyaan iyagoo neeeb mooyee.

009.055 yeyna ku yaab galinin xoolahoodu iyo caruurtoodu, wuxuu un dooni Eebe inuu ku ciqaabo nolosha adduun oy baxdo naftoodu iyagoo gaala ah.

009.056 waxay ku dhaaran Eebe inay idinla jiraan idinlamana jiraan, waase qoom cabsan.

009.057 hadday helayaan meel ay magan galaan ama godod (buuro) ama meel ay galaan way u jeedsan lahaayeen iyagoo deg degi.

009.058 waxaa ka mid ah kuwo kugu ceebin sadaqada (sakada) haddii la siiyana raali noqon haddaan la siininna cadhoon.

009.059 hadday ku raalli noqdaan waxay siin Eebe iyo rasuulkiisu oy dhahaan waxaana nagu filan Eebe wuxuu naga siin Eebe fadligiisa rasuulkiisuna wuu nasiin Anaguna Eebe unbaan wax ka doonaynaa (saasaa u khayroon).

009.060 sadaqada (Zakada) waxaa uun muta fuqarada, masaakiinta, kuwa ka shaqeeya, kuwa la soo dhawayn quluubtooda, kuwa la xorayn, kuwa (xaqa) ku daynoobay, jidka Eebe iyo soedaalka, waana wax Eebe Faral yeelay, ilaahayna waa oge falsan.

009.061 waxaa ka mid ah (munaafiqiinta) kuwa dhiba nabiga oo dhaha waa wax walba maqle, waxaad dhahdaa waa Khayr maqlihiinna wuxuuna rumayn Eebe, wuxuuna u

rumayn Mu'miniinta, waana u naxariista kuwa rumeeyey oo idinka mid ah, kuwa dhiba Rassulka Eebe waxay mudan cadaab daran.

009.062 waxay idiinku dhaaran Eebe inay idin raalli galinayaan, Eebe iyo Rasuulkiisa yaa mudnaan badan inay raalli galiyaan hadday Mu'miniinyihiin.

009.063 miyeyna ogayn ciddii la dagaalanta (oo khilaafta) Eebe iyo rasuulkiisa inuu mudan naarta jahannama, kuna waari dhexdeeda, arrintaasuna waa dulli wayn.

009.064 waxay ka digtoonyihiin munaafiqiintu in lagu soo dajiyo suurad ka warrami waxa quluubtooda ku sugan, waxaad dhahdaa jeesjeesa Eebe wuxuu soo bixin waxaad ka digtoontihiin (cabsanaysaan).

009.065 haddaad warsato waxay dhihi waan un yar tiimbanaynay oon ciyaaraynay, waxaad dhahdaa ma Eebe iyo aayaadkiisa iyo Rasuulkiisa yaad ku jees jeesayseen.

009.066 ha cudur daaranina waad gaalowdeen Rumayn ka dib, haddaan cafino koox idinka mid ah waxaan cadaabaynaa koox illeen iyagu waa dambiilayaale.

009.067 munaafiqiintu rag iyo haweenba qaarkood qaarka kale yuu ka ahaaday waxayna faraan sumaanta, waxayna ka reebaan wanaagga, waxayna laabaan gaemahooda (wax ma bixiyaan) Eebayna halmaameen isna aagayeeldarro yuu kula dhaqmay, munaafiqiin iyaga umbaa faasiqiin ah.

009.068 wuxuuna Eebe u yaboohay Munaafiqiintaa rag iyo haweenba iyo gaalada Naarta Jahannamo wayna ku dhex waari iyadaana ku filan, waxaana lacnaday Eebe waxayna mudan cadaab joogta ah.

009.069 waxaad la midtihiin kuwii idinka horreeyey, waxayna ahaayeen kuwo idinka badan xoog iyo xoolo iyo caruur waxayna ku raaxaysteen nasiibkoodii idinkuna waxaad raaxaysatecn nasiibkiin siday ugu raaxaysleen kuwii idinka horreeyey nasiibkoodii, waadna dhumbateen xumaanta siday u dhumbadeen, kuwaas waxaa buray camalkoodii adduun iyo aakhiraba kuwaasyna iyaga umbaa khasaaray.

009.070 miyeyna soo gaadhin warkii kuwii ka horreeyey oo ah qoomkii nabi Nuux, Caad, Thamuud, Qoomkii Nabi Ibraahiim, madyan dadkeedi iyo Qoomkii Nahi Luudh, waxay ula timid rasuuladoodii xujooyin, Eebana ma aha mid dulmiya iyagaase naflooda dulmiya.

009.071 Mu'miniinta rag iyo Haweenba qaarkood qaarka (kale) waa u Sokeeye waxayna faraan wanaagga kana reebaan xumaanta, waxayna oogaan salaadda, waxayna bixiyaan Zakada, waxayna Addeecaan Eebe iyo Rasuulkiisa, kuwaas waxaa u naxariisan Eebe, illeen Eebe waa adkaade fal sane.

009.072 wuxuu u yaboohay Eebe Mu'miniinta Rag iyo haweenba Jannooyin ay socoto dhexdeeda Wabiyaalkii iyagoo ku waari dhexdeeda, iyo guryo wanaagsan oo Jannada cadnin (Nagaadiga) Raalli ahaanshaha Eebaana ka wayn, arrintaasuna waa uun liibaanta wayn.

009.073 Nabiyow la jahaad gaalda iyo Munaafiqiinta, kuna darrow dheelmadkooduna waa naarta Jahannamo iyadaana u xun meel loo ahaan.

009.074 waxay ku dhaaran inayna dhihin (hadal xun) iyagoo yidhi hadal gaalnimo ayna gaaloobeen Islaanimo (muuqa) kadib, ayna dooneen waxayna gaadhin, waxayna ku naceen ku hodanaynta Eebe iyo Rasuulkiisa fadligiisa hadday toobadkeenaan khayr bay u tahay, hadday jeedsadaanna wuxuu Eebe cadaabi cadaab daran adduun iyo aakhiraba, gargaarana kuma leh dhulka dhexdiisa iyo sokeeye midna.

009.075 waxaa ka mid ah kuwo la ballamay Eebe hadduu wax ka siiyo fadligiisa inuu sadaqaysto noqdana kuwa suuban.

009.076 markuu wax ka siiyey fadligiisa ay ku bakhayleen jeedsadeenna iyagoo diidi.

009.077 wuxuu ku reebay quluubtooda munaafiqnimo tan iyo maalintay la kulmi ka baajintooda Eebe waxay kula ballantameen iyo beenintoodii darteed.

009.078 miyeyna ogayn in Eebe ogyahay qarsoodigooda iyo muuqooda iyo in Eebe ogyahay waxa maqan.

009.079 waa kuwa ku ceebayn kuwa sadaqaysan oo mu'miniinta ah sadaqadooda iyo kuwaan helaynin tabartooda mooyee, way ku jees jeesi Eebana wuu kula macaamiloon abaalkooda waxayna mudan cadaab daran.

009.080 ama u dambidhaaf warso ama ha u dambidhaaf warsanin, haddaad u dambi dhaaf warsato toddobaatan jeer uma dambidhaafo Eebe, ileen iyagu waxay ka gaaloobeen Eebe iyo rasuulkiisa, eebana ma hanuuniyo qoomka faasiqiinta ah.

009.081 waxay ku farxeen kuwii ka dib dhacay fadhigoodii rasuulka gadaashiisa, waxayn naceen inay ku jahaadaan xoolahooda iyo naftooda jidka Eebe, waxayna dhaheen ha ku bixina kulaylka, waxaad dhahdaa naarta jahannamo yaa ka kulayl daran hadday wax kasi.

009.082 ee ha qosleen wax yar (adduunka) hana ooyeen wax badan (aakhiro) iyadoo laga abaal marin waxay kasbadeen.

009.083 hadduu kuu soo celiyo Eebe koox ka mid ah oy kaa idin waydiistaan bixid waxaad dhahdaa bixi maysaan lajirkayga waligiin, lana dagaallami maysaan Col lajirkayga illeen waxaad jeclaateen fadhi markii horaba ee la fadhiya kuwa dib maray.

009.084 ha ku tukanin mid ka mid ah oo dhinta waligeed, hana kor istaagin qabrigiisa, illeen waxay ka gaaloobeen Eebe iyo Rasuulkiisa waxayna dhinteen iyagoo faasiqiin ah.

009.085 ee yeyna ku yaab galinnin xoolahoodu iyo caruurtoodu, wuxuu uun Eebe dooni inuu ku cadaabo adduunka ay baxdana naftooduna iyagoo gaalo ah.

009.086 marka la soo dejiyo suurad (dhihi) rumeeya Eebe jahaadana la jirka Rasuulkiisa waxaa idan ku warsada kuwa awoodda leh oo ka mid ah waxayna dhahaan na daa aan noqonno kuwa fadhiyee.

009.087 waxay ka raalli noqdeen inay noqdaan kuwa dib maray, waxaana la daboolay quluubtooda waxna ma kasayaan.

009.088 Rasuulkase iyo kuwa rumeeyey ee la Jira way ku jahaadaan xoolahooda iyo naftooda waxaana kuwaas u sugnaaday khayraad, kuwaasuna waa uun kuwa Liibaanay.

009.089 wuxuuna u Darbay Eebe Jannooyin oy socoto dhexdeeda wabiyadii iyagoo kuwaari dhexdeeda taasina waa liibaan wayn.

009.090 waxaa yimid kuwii cudurdaaranayey oo Reebaadiyaha ahaa in loo idmo (Dib mar) waxaana iska fadhiistay kuwii beeniyey Eebe iyo Rasuulkiisa, waxaana ku dhici kuwii Gaaloobay oo ka mida cadaab daran.

009.091 dhib ma saara kuwa tabarta yar, kuwa huka iyo kuwaan helayn waxay bixiyaan, hadday u naseexeeyaan (Diinta) Eebe iyo Rasuulkiisa, kuwa sama falana jid laguma leh Eebana waa Dambi dhaafe Naxariista.

009.092 kuwiina dhib masaarra kuu yimid inaad xambaarto (Gaadiid siisid) markaas aad ku tidhi ma helayo waxaan idinku xambaaro, markaas jeedsaday iyagoo indhahoodu la daadan illin walbahaar inayna helin waxay bixiyaan.

009.093 waxaa uun jid laguleeyahay kuwa ku idan warsada iyagoo hodanna oo ka raati noqday inay ka midnoqdaan kuwa had hay (Xaaska) wuxuuna Eebe daabacay quluubtooda waxna ma oga.

009.094 way idiin cudurdaaran markaad u noqotaan xaggooda, waxaad dhahdaan ha cudurdaaranina idiin rumeynmenee, wuu nooga warrdmay Eebe xaalkiinne, Eebana wuu arkaa camalkinne iyo rasuulkiisu, markaasna waxaa laydiin Celin Eebaha og waxa maqan iyo waxaa muuqdaba oo idiinka warrami waxaa camal falayseen.

009.095 way idiin dhaaran markaad u gadoontaan xaggooda inaad ka jeedsataan ee iskaga jeedsada iyagu waa wasakhe hoygooduna waa jahannamee waana ka abaal marin waxay kasbanayeen.

009.096 way idiin dhaaran inaad ka raalli noqotaan, haddaad ka raalli noqotaan Eebe kama raalli noqdo qoomka faasiqiinta ah.

009.097 Reer baadiyahaa ugu daran Gaalnimada iyo Munaafaqnimada, mudanna inayna waxba ka ogayn xuduudda (Soohdimaha) waxa Eebe ku soo Dejiyey Rasuulkiisa, Eebena waa oge fal san.

009.098 Reer baadiyaha waxaa ka mida kuwo kayeelan waxay bixin dayn Bax oo kale, oo idin la sugi dhibaato korkooda ha ahaato wareegga xumaanta, Eebana waa maqle og.

009.099 Reer baadiyaha waxaa ka mida kuwa rumeyn Eebe iyo maalinta aakhiro kana yeelan wuxuu bixin dhawaansho Eebe agtiisa, iyo u ducaynta Rasuulka (Iyaga) taasi waa dhawaanshahooda wuxuuna galin Eebe naxariistiisa, illeen Eebe waa dambi dhaafe naxariista.

009.100 kuwii ku dheereeyey «khayrka» ee horreeyey oo ka mida Muhaajiriinta iyo Ansaar iyo kuwii ku raacay wanaagga Eebaa ka raalli noqday iyana way ka raalli noqdeen, wuxuuna u darbay Jannooyin ay socoto dhexdeeda Wabiyadii iyagoo ku waari waligood, taasina waa Liibaan wayn.

009.101 gaararkiinna waxaa ka mida reebaadiye Munaafiqiina, Reer Madiinana (waa kamid) waxay ku madax taageen munaafaqnimo, ma ogidin annagaase og, waxaannu cadaabi Labo jeer, markaasaa loo celin cadaab wayn.

009.102 kuwo kalana waxay qirteen Dambigooda, waxayna isku khaldeen Camal fiican iyo mid kale oo xun, Eebe wuxuu mudanyahay inuu ka toobad aqbalo, illeen Eebe waa Dambi dhaafe naxariista.

009.103 Ka qaad xoolahooda Xagooda sadaqo (zakada) ood ku daahirin kuna Nadiifin una ducee illeen Ducadaadu Waxay u noqon Xasile, Eebana waa maqle og.

009.104 Miyayna Ogayn in Eebe ka aqbalo Toobadda Addoomadiisa Kana qaado Sadaqada (Aqbalo) iyo in Eebe yahay kan toobad aqbalka Badan ee Naxariista.

009.105 Waxaad dhahdaa Camal fala wuu arki Eebe Camalkiinna iyo Rasuulkiisu iyo mu'miniintu Waxaana La idiin celin xagga (Eebaha) og Waxa maqan iyo waxa Jooga idiinkana Warrami (abaalmarin) waxaad falayseen.

009.106 Kuwo kalana waxaa dib loogu dhigay amarka Eebe inuu Cadaabo iyo inuu Ka toobad aqbalo, Eebana waa oge Falsan.

009.107 Waxaa ka mida kuwo u yeeshay Masaajid, gaalnimo, kala goynta Mu'miniinta iyo darbidda Cid la dagaallanta Eebe iyo Rasuulkiisa mar hore waxayna ku dhaaran inaanaan doonayn Waxaan wanaag ahayn Eebana waa ogyahay inay been sheegi.

009.108 ha joogsan dhexdiisa waligaa Masaajid lagu billabay maalintii horaba Dhawrsasho yaa mudan inaad joogsato Dhexdiisa (Masaajidka Nabiga iyo Quba) waxaa dhex jooga Niman jecel inay is Daahiriyaan Eebana wuu jecel yahay Kuwa is daahiriya.

009.109 Ma Ruux ku billaabay dhismihiisa ka dhawrsasho Eebe iyo raalli noqoshadiisa yaa Khayrroon mise Ruux ku billaabay dhismihiisa God dumi dhinaciis oo kula dhici Naarta Jahannamo Eebana ma hanuuniyo Qoomka daalimiinta ah.

009.110 Kama tago dhismahooda ay dhiseen inuu ku Jiro shaki Quluubtoodu intay ka Kala go'do «dhimatana» Quluubtoodu, Eebana waa oge falsan.

009.111 Eebe wuxuu kaga gatay Mu'miniinta Naftooda iyo Xoolahooda inay janno u ahaato ku dagaallami Jidka Eebe oy waxna dili iyana la dili, waana yabooh ku sugan (dhaba) Tawreed iyo Injiil iyo Quraanka, yaa ka oofin badan ballankiisa Eebe ku bishaaraysta gadiddii ood gaddeen kaasina waa uun Liibaanta wayn.

009.112 waa kuwa toobadkeena, ee caabuda (Eebe) ee mahdiya, ee saa'ixiinta ah (Sooma oo Jahaada) ee Rukuca ee Sujuuda, ee fara wanaagga reebana xumaanta, ee dhawra Xuduudda Eebe, ee u Bishaaree Mu'miniinta.

009.113 kuma habboona Nabiga iyo kuwa Rumeeyey (Xaqa) inay u dambi dhaaf warsadaan Mushrikiinta «gaalada» haba ahaadeen qaraabadoodee intay u caddaatay kadib inay Ehelka Naarta Jaxiima yihiin.

009.114 ma ahayn u dambi dhaaf doonidii Nabi Ibraahim Aabihiis ballan uu u yaboohay mooyee, markayse u caddaatay inuu Col Eebe yahay wuu iska bari yeelay Xaggiisa (Nabi) Ibraahim wuxuu ahaa duco (Baryo) badanaha (Eebe) oo dul badan.

009.115 Eebana ma aha mid dhumiya qoom intuu hanuuniyey ka dib intuu uga caddeeyo waxay ku dhawrsadaan, Eebana wax kasta waa ogyahay.

009.116 Eebena waxaa u sugnaaday Xukunka Samooyinka iyo Dhulka isagaana wax nooleeya waxna dila, isagaana wax kasoo hadhayna oo wali ah ama gargaara ah ma lehidiin.

009.117 wuxuu Eebe ka toobad aqbalay Nabiga, Muhaajiriinta iyo Ansaartii raaeday Saacaddii cidhiidhiga intay u dhawaatay inay iilato quluub koox ka mida ka dib, markaasuu ka toobad aqbalay, illeen waa u turaha u naxariistee.

009.118 saddexdiina wuu (ka toobad aqbalay) la dib mariyey intuu kaga cidhiidhyamo dhulku isagoo waasac ah, kuna cidhiidhyantay naftooda una maleeyeen (Yaqiinsaden) inayna jirin meel la magan galo oon Eebe ahayn, markaas Eebe ka toobad aqbalay inay toobadkeenaan, Eebana waa toobad aqbale Naxariista.

009.119 kuwa xaqa rumeeyow ka dhawrsada Eebe Noqdana la jirka kuwa runta badan.

009.120 kuma habboona (uma bannaana) reer Madiino iyo kuwa gaararkeeda ah oo Baadiyaha Carbeeda inay ka gadaal maraan Rasuulka Eebe oy kana Jeclaadaan naftooda Naftiisa, illeen wixii ku dhaca oo oona, ama dhiba ama gaajo ah Jidka Eebe dhexdiisa ama meejey ku joogsadaan oo Cadho galin Gaalada iyo waxay Gaadhsiiyaan Colka (Dhammaan) waxaa loogu Dhigi camal suuban, Eebana ma halleeyow Ajirka samo falayaasaha.

009.121 waxay Bixiyaan oo yar ama wayn iyo Togay gooyaanna waa loo qori inuu ka Abaal mariyo Eebe wanaagga waxay falayeen.

009.122 mana aha inay Mu'miniinta oo dhan Baxaan, ee may Koox kastaha qaar ka baxdo inay Diinta kasaan, una igaan dadkooda markay u soo noqdaan waxay u dhawdahay inay digtoonaadaane.

009.123 Kuwa Xaqa rumeeyow la dagaallama kuwa idinla Xidhiidha ee gaalada ah, hana idinka heleen adayg, ogaadana in Eebe la Jiro kuwa Dhawrsada.

009.124 marka la soo Dejiyo Suurad waxaa ka mida kuwo (Munaafiqiina) dhihi kiinay u kordhisay Iimaan, kuwa xaqa rumeeyeyse waxay u kordhisat Iimaan iyagoo Bishaaraysan.

009.125 kuwa quluubta ka bukase waxay u kordhisaa xuman xumaantoodii (Kale) wayna dhintaan iyagoo gaalo ah.

009.126 miyeyna arkayn in la Imtixaamo sanad kasta hal jeer ama labo jeer markaas ayan toobadkeenin xusuusanaynnam

009.127 marka la soo Dejiyo Suurad way dayaan Munafiqiinta qaarkood waar waxayna isdhahaan ruuxna maydin arkaa markaasay gadoomaan, Eebe ha iilo Quluubtooda illeen waa kuwo aan wax kusayn.

009.128 waxaa idiin yimid Rasuul idinka mida oyna ku darantahay waxa idin dhiba, idiin kuna dadaali, una turid iyo naxariis badan Mu'miniinta.

009.129 haddayse jeedsadaan Dadku waxaad dhahdaa Kaalmeeyahaygu waa Ilaahay 'Eebe mooyee Ilaah kalana ma jiro isagaana talo saartay waana Eebaha Carsghiga wayn.

010 يونس

010.001 Kalimada hore waxay ku tusin Mucjisada Quraanka, Taasin waa Aayaadka Kitaabka falkasan.

010.002 Dadka ma waxaa la yaab ku Noqotay inaan u waxyoon Nin ka mida u Dig Dadka, uguna Bishaaree kuwa Rumeeyey inay ku leeyihiin Camal fiican Eebahood agtiisa, waxay Dheheen Gaaladiina kani waa Sixirrow Cad.

010.003 Eebihiin waa kan ku Abuuray Samooyinka iyo Dhulka Lix Maalmood markaas ku istiwooday Carshiga Isagaana maamula Amarka wax Shafeecina Idinkiisa la'aantiisa ma jiro, Kaasi waa Eebihiinna idin Barbaariya ee Caabuda, Miyeydaan wax Xusuusanayn.

010.004 Xaggiisaa laydiin Celin Dhammaan Yabooha Eebena waa Xaq, Eebaa Billaaba Abuurka Haddana soo Celin inuu ku Abaal mariyo kuwa Rumeeyey (Xaqa) oo falay Camal Fiican, si Caddaalada, kuwa Gaaloobayna waxaa u Sugnaaday Cabbid kulul iyo Cadaab Daran Gaalnimadoodai Darteed.

010.005 Eebe waa kan ka yeelay Qorraxda Ifid Dayaxana Nuur una Qaddaray Meelo ay Socdaan, inaad Ogaataan Tirada Sanooyinka iyo Xisaabta wuxuu u Ahuuray Eebe Arrintaas Xaq Wuxuuna u Caddayn Aayaadka Ciddii wax Og.

010.006 Ishadalka Habeenka iyo Maalinta iyo Abuurka Eebe ee Samooyinka iyo Dhulka aayadbaa ugu sugan Ciddii Dhawrsan.

010.007 Kuwaan Rajaynayn la Kulankanaga kuna Raalli Noqday Nolosha Dhaw kuna Xasilay iyo kuwa Halmaansan Aayaadkannaga.

010.008 Kuwaas Hooygoodu waa Naar waxay Kasbanayeen Darteed.

010.009 Kuwa Rumeeyey Xaqa oo falay Camal wanaagsan wuxuu ku Hanuunin Eebahood Iimaankooda waxaana socon Dhexdooda Wabiyadii Jannooyinka Naciimo Dhexdeeda iyagoo ku Sugan.

010.010 Yeedhidooduna dhexdeeda waa Eebow waad Nasahantahay, Bariidadooduna waa (Nabadgalyo) Salaan, Ducadooduna waxaa ugu Dambayn Mahad Ilaahbaa leh Eebaha Caalamka ah.

010.011 Haddu Eebe u Dedejiyo Dadka Xumaanta siday khayrka u Dedejistaan waxaa loo Dhamayn lahaa Ajashooda, Waanuse ku Dayn Kuwaan Rajaynayn la kulank nanaga Fasaadkooda iyagoo ku Wareersan.

010.012 Markuu Taabto Dadka dhib wuu Na baryayaa isagoo Jiifa, ama Fadhiya ama Taagan, markaan ka faydno Dhibkana wuu iska Socdaa sidii isagoon Nabaryinba Dhibkii

Taabtay, Saasaa loogu Qorxiyey Xadgudbayaasha waxay Falayeen.

010.013 Waxaan Halaagnay Quruumo idinka horreeyey markay Dulmi faleen, waxayna ula Timid Rasuuladoodii Xujooyin, mana ay an Rumeynayn, Saasaana ku abaal marinaa Qoomka Dambiilayaasha ah.

010.014 Markaasaan idinka yeelay kuwo u hadha Dhulka Gadaashood inaan Eegno sidaad Fashaan.

010.015 Marka lagu Akhriyo Korkooda Aayaadkanaga oo Cad Cad waxay Dhahaan kuwaan Rajaynayn la kulankanaga noo keen Quraan aan kan ahayn ama badal, waxaad dhahdaa igama suurowdo inaan ka baddalo agtayda, waxaan nun Raaci waxa lay waxyoodo, waxaan ka cabsan Haddaao Eebe Caasiyo Cadaab Maalin wayn.

010.016 Waxaad Dhahdaa Hadduu doono Eebe idnikiima Akhriycen idinmana Ogaysiiyeen isaga, waxaan ku Nagaaday Dhexdiinna ka hor Cimri ee Meyeydaan wax kasayn.

010.017 Yaa ka Dulmi Badan Cid ku Been Abuuratay Eebe ama Beeniyey Aayaadkiisa, Illeen ma Lubaano Dambiilayaal.

010.018 Waxay Caabudayaan Eebe ka sokow waxaan Dhibayn Anfaceyna waxayna Odhan kuwana waa Shafeecayaalkanaga Eebe Agtiisa, waxaad Dhahdaa ma waxaad uga warramaysaan Eebe wuxuusan ku Ogayn Samooyinja iyo Dhulka, wuxuu ka Nasahanyahay oo ka Sarreeyaa waxay la Wadaajiyeen Eebe.

010.019 Dadka wuxuu ahaa Ummad Kaliya Markaasay Iskhilaafeen, haddayan Jirin Kalimad Eebahaa u horraysay waa la kala Xukmin lahaa Dexdooda waxay isku diidanyihiin.

010.020 Waxay Odhan Gaaladu maa lagaga soo Dejiyo Xagga Eebahaa Aayad, waxaad dhahdaa waxa Maqan Eebe umbaa iska leh, ee Suga Anuguna waan idinka Sugiye.

010.021 Markaan Dhadhansiinno Dadka Naxariis Dhibaato ka dib Taabatay waxaa soo Baxa iyagoo dhagri Aayaadkanaga, waxaa Deg-Deg badan Ciqaabta Eebe Malaa'igtanaduna way Qori waxaad Dhagraysaan.

010.022 Eebe waa Kan Idinku Wada Barriga iyo Baddaba markay ahaadaan Doonta oo ay ku socdaan Dabayl Fiican oo ay Markaas ku Farxaan oy u Timaaddo Dabayl Daran ugana yimaaddo hirku Dhan kasta oy una Maleeyaan in la koobay (la Halaagay) waxay Baryaan Eebe iyagoo u kaliyeeli Diinta Iyagoo (Dhihi) Haddaad naga koriso tan waannu kugu Mahdin.

010.023 Markuu koriyeyna Markaas ku xad gudbaan Dhulka Xaq Darro Dadoow waxaad uun ku Xad Gudbaysaan Naftinna, waa uun Nolosha Dhaw Markaas Xagganagaa laydiin soo Celin waxaana idiinka warramaynaa waxaad Camal Falayseen.

010.024 Nolosha Adduunyo waa uun Biyo oo kale oon ka soo Dejinay Samada oo ku Dheehnay waxa ka so baxa Dhulka oo ah wuxuu Dadku Cuno iyo Xooluhu markuu dhulku Qurux ka Buuxsamo oy isqurxhiso oo Dadkeedu u Maleeyo inay Karaan (Goosashadeeda) yaa waxaa u Yimaadda Amarkannagii Habeen ama Dharaar waxaana ka yeelaa wax la Shafay sidii iyadoon Shalay Jirin, Saasaana ugu Caddaynay Aayaadka Qoomkii Firkiri.

010.025 Eebe wuxuu ugu yeedhi (Dadka) Guriga Nabadgalyada (Jannada) wuxuuna ku Hanuuniyaa Cidduu Doono Jid Toosan (Xaqa).

010.026 Kuwa Wanaagga Falayna waxaa u Sugnaaday Wanaag (Janno) (Aakhiro) iyo Siyaado (Aragga Eebe) mana haleelo Wajigooda Boodh iyo Dulli midna kuwaasuna waa Asaxaabta (Ehelka) Jannada wayna ku waari Dhexdeeda.

010.027 kuwa kasbaday xumaan Abaalkood waa Xumaan la mida, waxaana haleeli dulli wax Eebe ka ilaalinna ma jiro, waxaadna moodaa in lagu daboolay wajigooda goosin habeen oo mugdi ah, kuwaasu waa Asaxaabta (Ehelka) Naarta wayna ku waari dhexdeeda,

010.028 ka warran maalintaan kulminaynno Dhammaan markaas aan ku dhahaynno kuwii la wadaajiyey (Gaaloobay) Meejiinna ahaada idinka iyo kuwaad la wadaajiseen markaasaan kala gaynay dhexdooda, waxayna dheheen kuway la wadaajiyeen (Eebe) an naga nama aydaan Caabudayn.

010.029 waxaa markhaati dhexdeenna ugu filan Eebe inaan Cibaadadiinna Moogayn.

010.030 halkaasaa lagu imtixaami naf kasta waxay hor marsatay, waxanna loo eeliyaa Ilaaha Sayidkooda xaqa ah waxaana ka dhumay wa.xay been abuuranayeen.

010.031 waxaad dhahdaa yaa idinka Arsaaqa Samada iyo dhulka, yaana hanta maqalka, Aragyada, yaana ka soo bixiya wax Nool wax dhintay, kana soo bixiya was Dhintay wax Nool, yaana Maamula Amarka waxay ku odhan Eebe, waxaad dhahdaa miyeydaan Dhawrsanayn.

010.032 kaasi waa Ilaahiin Eebihiinna xaqa ah, maxaase xaqa ka dambeeya (Ka duway) oon baadi ahayn, ee xaggee laydiin Leexin.

010.033 Saasay ugu Waajibtay Kalimadii Eebahaa kuwa faasiqoobay oo ah inayan rumeeynin (Xaqa).

010.034 waxaad dhahdaa ma ka midyihiin Shurakadiinna cid billowda Abuurka Soona celiya, waxaad dhadaa Eebaa Bilaaba khalqiga soona eeliya ee xaggee loo iili.

010.035 waxaad dhahdaa ma ka midyahay shurakadiinna cid ku hanuunin xaqa, waxaad

dhadaa Eebaa ku hanuunin Xaqa, mase mid ku hanuunin Xaqa yaa mudan in la raaco mise midaan hanuuninayn in la hanuuniyo mooyee, maxaad leedihiin sideed xukumaysaan.

010.036 mana raaco badankoodu waxaan malo ahayn, malana waxba kama taro xaqa, Eebana waa ogyahay waxay falayaan.

010.037 ma aha Quraankanu mid laga been abuurtay Eebe ka sokow, waase u rumeeyaha wixii ka horreeyey iyo caddaynta Kitaabka (Xukunka) shakina kuma jiro wuxuuna ka ahaaday Eebaha Caalamka.

010.038 mise waxay odhan wuu Been abuurtay, waxaad dhahdaa la imaadda suurad la mida una yeedha ciddaad kartaan oo Eebe ka soo hadhay haddaad run sheegaysaan.

010.039 waxayse beeniyeen waxayna cilmigiisa koobin (Quraanka) uusanna wali u imaanin aayahiisu saasayna u beeniyeen kuwii ka horreeyey ee bal day siday noqotay Cidhibtii Daalimiinta.

010.040 waxaa ka mida Dadka mid rumeyn Quraanka iyo midaan rumaynayn Eebana waa ogyahay Mufsidiinta.

010.041 hadday ku Beeniyaan waxaad dhahdaa anuugu waxaan leeyahay Camalkayga idinkuna camalkiinna idinku bari baad ka tihiin waxaan fali anna bari baan ka ahay waxaad falaysaan.

010.042 waxaa ka mida gaalada kuwo ku dhagaysan ma adaa wax maqashiin kara mid dhaga la' oon wax kasayn.

010.043 waxaana ka mida mid ku soo dhawri ma adaa toosin kara mid indha la' oon wax arkayn.

010.044 Eebe kama dulmiyo Dadka waxba, hasayeeshee Dadka Naftiisa Dulmiya.

010.045 Maalinta la kulminna waxay la mid noqon iyagoon nagaanin Saacad Maalin mooyee, wayna is aqoonsan dhexdooda, waxaana khasaaray kuwa beeniyey la kulanka Eebe mana hanuunsanayn.

010.046 haddaan ku tusinno waxaannu ugu goodin qaarkiis ama aan ku oofsanno xagganaga umbaa loo soo celin, markaasna Eebaa ka maraga waxay falayaan.

010.047 Ummad kasa Rasuulbay leedahay, markuu u yimaaddo Rasuulkooduna waxaa lagu kala xukmin caddaalad lamana dulmiyo.

010.048 waxayna odhan gaaladu waa goorma yaboohaas (Gooddiga) haddaad runsheegaysaan.

010.049 waxaad dhahdaa uma hanto naftayda Dhib iyo nacfi midna wuxuu Eebe doono

mooyee, Ummaad kastana waxay leedahay Ajal (Muddo) markay Ajashoodu timaadana lagama dib mariyo Saacad lagamana hor mariyo.

010.050 waxaad dhahdaa bal ka warrama hadduu idiinku yimaaddo Cadaabkiisu (Eebe) Mir ama Maalin maxay ka dedejisan xaggiisa Dambiilayaashu.

010.051 Mise markuu dhaeaad rumaynaysaan hadda idinkoo Dedejisanayey.

010.052 markaasa lagu odhan kuwii dulmi falay dhadhamiya cadaabka waaridda, miyaana laydinka abaal marinin waxaad kasbanayseen mooyee.

010.053 waxay ku warsan ma xaqbaa isagu, dheh haa Eebahaybaan ku dhaartaye isagaa Xaqa, idinkuna ma tihidiin kuwo (Eebe) daalin.

010.054 hadday naf kasta oo dulmi fashay leedahay waxa dhulka ku sugan way isku furan lahayd, waxayna qarsan gaaladu shalayto markay Arkaan Cadaabka, waxaana lagu kala xukmin Dhexdooda Xaq lamana dulminayo.

010.055 Eebana waxaa u sugnaaday waxa ku sugan Samooyinka iyo Dhulka, yabooha Eebana waa Xaq Dadka badankiisuse ma oga.

010.056 Eebaa wax nooleeyn waxna dila xaggiisaana laydiin soo celin.

010.057 Dadow waxaa idiin timid Waano Eebihiin iyo Caafimaadka waxa Laabta ku sugan iyo Hanuun iyo naxariista Mu'miniinta.

010.058 Waxaad dhahdaa Fadliga Eebe iyo Naxariisiisa arintaas ha ku farxeen (Mu'miniintu) iyadaa ugu Khayrroon waxay kulmine.

010.059 waxaad dhahdaa ka warrama waxa Eebe idiin soo dejiyo oo Risqi ah ood ka yeesheen Qaar ka mida Xaaraan (qaarna) Xalaal, waxaad dhahdaa ma Eebaa idiin idmay mise Eebaad ku Beenabuuranaysaan.

010.060 Maxay u malayn kuwa ku been abuuran Eebe (inuu ku fali) Maalinta Qiyaame, Eebe waa kan Fadliga ku leh Dadka badankooduse kuma mahadiyaan.

010.061 Wixii Xaala ood ku Sugan tahay wixii quraana ood Akhrin, wixii camala ood falaysaan waan idin la joognaana (ognahay) narkaad dhex galaysaan, kagama Qarsoona Eebahaa waxa u yar Dhulka dhexdiisa iyo Samada, wixii ka yar iyo wixii ka wanyna Kitaab cad bay ku sugnayihiin.

010.062 Awliyada Eebana cabsi masaarra mana murugoodaan.

010.063 waana kuwa rumeeyay (xaqa) dhawrsadana.

010.064 Waxaana u sugnaaday Bishaaro nolosha adduunyo iyo Aakhiraba, wax badali Kalimada Eebana ma jiro, taasina waa uuu Liibaanta wayn.

010.065 yuuna ku walbahaarin hadalkoodu cisi dhamaantiis Eebaa iska leh, waana Maqle

oge.

010.066 Eebaa iska leh waxa samooyinka iyo Dhulka ku sugan, waxay raacayaan oy Caabudi Eebe ka sokow wa Shurako (Sanamyo) waxaan mala ahayna ma raacayaan, waxaan heenaalayaal ahaynna ma aha.

010.067 Eebe waa kan idiin yeelay Habeenka inaad xasishaan, Maalintana Arag (Ka yeelay) arrintaasna waxaa ugu sugan calaamooyin qoomkii wax maqli.

010.068 waxay dheheen wuxuu yeeshay Eebe Ilmo, waa nasahanyahay, Eebana waa uun Hodan, wuxuuna leeyahay waxa samooyinka iyo dhulka ku sugan, agtiinna xujo uma taal waxaas (Beenta) mise Eebaad ku sheegaysaan waxaydaan ogayn.

010.069 waxaad dhahdaa kuwa Eebe ku abuurta beenta ma libaanaan.

010.070 waa uun waaxada adduunyo markaas xagganagaa noqoshadoodu noqon, markaasaan Dhadhansiinaynaa cadaab daran gaalnimadooda darteed.

010.071 ku akhri korkooda warkii Nabi Nuux markuu ku yidhi qoomkiisii qoomkayow hadday idin la waynaatay Nagaadigayga iyo ku waanintayada aayaadka Eebe waxaan tala saartay Eebe ee kulmiya amarkiinna iyo shurakadinnaa yuuna ahaan amarkiinna wax qarsoon (oo dhiba) markaas i xukuma hana i sugina.

010.072 haddaad jeedsataan idin warsanmaayo ujuuro, ujuuradayda waxaa idiin Eebe, waxaana lay faray inaan ka mid ahaado Muslimiinta.

010.073 Wayna beeniyeen waxaana ku korinnay Nabi Nuux iyo intii la jirtay Doontii, waxaana ka yeelay kuwo u hadha dhulka, waxaana maanshaynay kuwii beeniyey Aayaadkannaga ee day siday noqotay cidhibtii kuwii loo digay.

010.074 markaas kadib waxaan u Bixinnay Rasuullo Qoomkoodii Waxayna ula yimaadeen xujooyin, mana Rumayn beenintoodii darteed ee horraysay Saasaan u Daabacnaa «daboollaa» Quluubta xadgudbayaasha.

010.075 markaasaan u Bixinay gadaashood (Nabi) Muuse iyo (Nabi) Haaruun fircoon iyo colkiisii iyagoo Wata aayaadkannagii, wayna Isla waynaadeen waxayna Noqdeen Qoom dambiilayaal ah.

010.076 markuu uga yimid Xaqu Caggannaga waxay Dhaheen kani waa sixir cad.

010.077 Wuxuuna yidhi (Nabi) Muuse ma waxaad ku Dhahaysaan Xaqa markuu idiin yimid ma Sixirbaa kani? isagoosan Liibaanin saaxiriintu.

010.078 Waxayna dhaheen ma waxaad noogu timid inaad naga leexisid waxaan ka hellay Aabayaalkanni oy idiin Ahaato waynaanta Dhulka (xukunka) annagu idinka idin Rumaynnaynno.

010.079 wuxuu yidhi fircoon ii keena saaxir cilmi badan oo dhan.

010.080 markay yimaadeen saaxiriintiina wuxuu ku yidhi (Nabi) Muuse Tuura waxaad Tuuraysaan.

010.081 markay tuureenna wuxuu yidhi (Nabi) Muuse sixir baad la timaadeen Eebaana Burin, Eebana ma hagaajiyo camalka fasaadiyayaasha.

010.082 wuxuuna ku sugaa Eebe xaqa kalimadiisa haba naceen Dambiilayaashuye.

010.083 ma rumaymn Nabi Muuse Farac yar oo Qoomkiisii ka mida mooyee iyagoo ka Cabsan fircoon fyo Kooxdiisii inay fidmeeyaan, fircoonna wuu isku kibriyey dhulka wuxuuna ka mid ahaa xadgudbayaaaha.

010.084 wuxuu yidhi (Nabi) Muuse Qoomkayow haddaad tihiin kuwa rumeeyey Eebe isaga uun tala saarta haddaad Muslimiin Tihiin.

010.085 waxayna dheheen Ilaahay yaan lalo saarannay, Eebahannow hanooga yeelina fidmo Qoomka Daalimiinta ah.

010.086 nagana kori naxariistaada darteed qoomka gaalada ah.

010.087 waxaana u waxyoonay (Nabi) Muuse iyo walaalkiis inaad uga yeeshaan Qoomkiina Masar Guryo kana yeesha guryihiinna Qiblada (Ku tukada) ooga salaadda Lina bishaaree Mu'miniinta.

010.088 wuxuuna yidhi (Nabi) Muuse Eebahannow adaa siiyey Fircoon iyo Kooxdiisa Qurux iyo Xoolo Nolosha Adduunka Eebow inay ka dhumiyaan Jidkaaga Eebow halaag (Tirtir) Xoolahooda Adkeena Quluubtooda oo yeyna rumeynin intay ka arkaan Cadaab daran.

010.089 Eebe wuxuu yidhi waa la ajiibay Baryadiinna ee toosnaada hana raacina Jidka kuwaan wax ogayn.

010.090 waxaan tallaabinay Banii Israa'iil Badda waxayna u raaceen Fircoon iyo Qoomkiisii kibir iyo cadaawanimo, markay haleeshay maansheyntiina wuxuu yidhi (Fircoon) waxaan rumeeyey inaan Eebahay rumeeyeen Bani Israa'iil mooyee Ilaah kale jirin waxaana ka mid ahay Muslimiinta.

010.091 (Eebe wuxuu yidhi) hadda (Miyaad rumeyn) adoo horay u caasiyey oodna ka mid ahayd kuwa wax fasaadiya.

010.092 Maanta waxaannu korin badankaaga inaad u noqotid Cidda kaa dambaysa Calaamo wax badan oo Dadka ka mida Aayaadkannaga waa halmaansanyihiin.

010.093 waxaan dejinay Bani Israa'iil Dejin runa (meel fiican) waxaana ku arsaaqnay wanaag, waxayna is khilaafeen markuu cilmigi u yimid, Eebahaana wuu kala xukumi maalinia

Qiyaame waxay isku khilaafeen.

010.094 haddaad Shakisantahay waxaan kugu soo Dejinay warso kuwa Akhriya Kitaabka hortaa, waxaa kaaga yimid xagga Eebe Xaq, ee ha Noqonin kuwa Shakiya.

010.095 hana ka mid noqon kuwa beeniya Aayaadka Eebe ood ka mid noqoto kuwa Khasaaray.

010.096 kuwa ku waajibtay Kalimadii Eebahaa (Ciqaab) rumeynmaayaan.

010.097 xataa huddaad ula timaaddid Aayad kasta, inlay ka arkaan Cadaab Daran.

010.098 maxay u jiriwayday Magaalo rumeysa (Xaqa) oo uu anfaco Iimaankeedu, laakiin Qoomkii (Nabi) Yuunus markay nimeeyeen waxaan ka faydnay Cadaabkii dulliga ee Adduunka, waxaana u raaxaynay tan iyo Muddo.

010.099 haddwi doono Eebabaa waxaa rumayn tahaa waxa Dhulka ku sugan oo dhan, ee ma adaa Dad ku qasbi inlay ka rumeeyaan (Xaqa).

010.100 nafuna ma rumeyso idanka Eebe ka dib mooyee, wuxuuna Eebe yeelaa xumaanta kuwaan wax kasayn korkooda.

010.101 waxaad dhahdaa daya waxa ku sugan Samooyinka iyo Dhulka waxna kama deeqaan Aayado (Calaamooyin) iyo Digid qoom aan rumeyn (Xaqa).

010.102 ma waxay sugi waxaan ahayn Ayaamihii kuwii tagay hortood oo kale, waxaad dhahdaa suga anna waan idinla sugiye.

010.103 markaasaan korinnaa Rasuulada iyo kuwa rumeeyey saasaana Xaq nagu ah, inaan u korinno Mu'miniinta.

010.104 waxaad dhahdaa Dadow hadaad tihiin kuwo shakisan diintayda Caabudi maayo waxaad caabudaysaan oo Eebe ka soo hadhay waxaanse Caabudi Eebaha idin Dili, waxaana lay faray inaan ka mid noqdo Mu'iniinta.

010.105 iyo inaan u jeediyo wajiga Diinta anoo Toosan hana ka mid noqonin Mushrikiinta.

010.106 Hana caabudin Eebe ka Sokow waxaan wax ku Tarayn kuna dhibayn, Haddaad fasho waxaad ka mid Noqon Daalimiinta.

010.107 Hadduu ku taabsiiyo Eebe dhib wax faydi oon isaga Ahayn ma jiro, Hadduu kula doono Khayra wax celin kara fadligiisa ma jiro, Wuxuuna gaadhsiiyaa cidduu doono oo Addoomadiisa ka mida, waana Dambi dhaafe Naxariista.

010.108 Waxaad dhahdaa Dadow waxaa idiinka yimid xagga Eebe Xaqii, ciddii Hanuuntana wuxuu uun u Hanuunay Naftiisa, cidii dhuntana wuxuu uun u Dhumay Naftiisa (Dhibkeeda) Anna korkiinna Wakiil uma ihi.

010.109 Ee raac waxa laguu waxyooday Samirna inta Eebe ka kala Xukmin (Dadka) isagaa u

011 هود

011.001 Erayga hore wuxuu ku Tusin Mujisada Quraanka, Kitaabka Quraanka alma waa mid la sugay Aayadihiisa, markaas lagana Caddeeyey Eebaha Falka san ee wax walba og Xaggiisa.

011.002 inaydaan Caabudin Eebe mooyee wax kale, anugu waxaan idiinka ahay xagga Eebe Dige Bishaareeya.

011.003 dambi dhaafna warsada Eebe una toobad keena wuxuu idiinku raaxayn nolol wanaagsan tan iyo muddo, wuxuuna siin cid kasta dheeraad leh (Fadli) dheeraadkiisa (Fadligiisa) haddaad jeedsataanna anugu waxaan idiinka cabsan Cadaab Maalin wayn.

011.004 xagga Eebaa noqoshadiinnu tahay wax kastana wuu karaa.

011.005 waxay iilayaan Laabtooda inay iska qariyaan Eebe, markay isku dadi maryahooda waa ogyahay Eebe waxay qarsan iyo waxay Muujin, illeen Eebe waa igyahay waxa laabta ku sugane.

011.006 Dhul socod kasta Risqigeedu wuxuu saaranyahay Eebe wuxuuna ogyahay meejey ku Hoyan ooy u dheelman dhammaanna Kitaab Cad yey ku suganyihiin.

011.007 Eebe waa kan ku Abuuray Samooyinka iyo Dhulka Lix Maalmood, wuxuuna ahaa Carshihiisu Biyo korkood inuu idin Imtixaamo kiinna Camalka Wanaagsan, haddaad dhahdo waa laydin soo bixin Geeri ka dib waxay odhan kuwii gaaloobay kani waxaan sixir Cad ahayn ma aha.

011.008 haddaan dib uga dhigno Cadaabka Xaggooda tan iyo muddo tirsa waxay odhan maxaa celinaya, maalintuuse u yimaaddo mid Iaga iilo ma aha, waxaana ku dhaca waxay ku ,jeesjeesi (Ciqaabtiisii).

011.009 haddaan dhadhansiinno Dadka naxariis xaggannaga ah markaas aan ka qaadno wuxuu noqdaa mid quusasho badan oo dafir hadan.

011.010 haddaan dhadhansiinno Dadka Niemo dhib taabtay ka dib wuxuu dhihi wwaxaa iga tagay sumaanti isagoo Farax iyo faan ku sugan.

011.011 kuwa Samra ee canal fiica fala mooyee, kuwaasna waxaa u sugnaaday dambi dhaaf iyo ajir wayn.

011.012 waxaad u dhawdahay inaad ka tegto waxa laguu waxyoon qaarkiis oy Ia cidhiidhyanto Laabtaadu inay dhahaan maa lagu soo Dejiyo korkiisa Kansi ama Ia yimaaddo malag, adugu waxaad uun tahay Dige, Eebana wax kasta wuxuu u yahay (Ilaaliye) Wakiil.

011.013 mise waxay odhan wuu been abuurtay, waxaad dhahdaa karaa Toban Suuradood oo la mida oo la been abuurtay una yeedha ciddaad kartaan oo Eebe ka soo hadhay haddaad run sheegaysaan.

011.014 14, haddayna idin Ajiibin «yeelin» ogaada in lagu soo dejiyey Quraanka ogaansho Eebe iyo inaan Eebe mooyee Ilaah kale jirin, a ma islaamaysaan.

011.015 ciddii dooni nolosha adduunyo iyo quruxdeeda waxaan u dhamaynaynaa camalkooda dhexdeeda lagamana nusqaamiyo.

011.016 Kuwaasuna waa kuwaan kulahayn Aakhiro waxaan Naar ahayn, waxaana buray waxay ku sameeyeen dhexdeeda waxaana baadhila (wax kama jire ah) waxay falayeen.

011.017 Ruux ku sugan (Xujo) cad oo Eebihiis, uu raacina marag Eebe, hortiisna ahaayeen Kitaabkii Muuse isagoo Imaam iyo Naxariis ah ma la midbaa mid adduunyo uun doonay, kuwaas fiican way rumeyn Quraanka, ciddii ka gaalowda Quraanka iyo Nabiga oo Xisbiyada ka mida Naarbaa ballan u ah, ee ha noqon mid Shakiya Xaggiisa isagu waa Xaq Eebe ka ahaadaye, laakiin Dadka Radankiis ma Rumeeyaan.

011.018 yaa ka dulmi badan ruux ku abuurtay Eebe Been, kuwaas waxaa loo bandhigi Eebahood waxayna odhan maraggu kuwaasu waa kuwa ku been abuurtay Eebahood Lacnadi ha ahaato Daalimiinta korkooda.

011.019 19, ee ah kuwa ka jeedsada Jidka Eebe lana dooni Qallooc Aakharana ka gaaloobay.

011.020 kuwaasu ma aha kuwa ku daalin Eebe Dhulka dhexdiisa umana sugna wax Eebe ka soo hadhay oo u gargaari waxaana loo Iaablaabi cadaabka, mana karaan inay (Xaqa) maqlaan ama arkaan.

011.021 kuwaasu waa kuwa Khasaariyey Naftooda waxaana ka dhumay waxay been abuurteen.

011.022 waxaana sugan inay kuwaasu Aakharo iyaga uun khasaaro badnaadeen.

011.023 kuwa rumeeyey Xaqa oo camal fiican falay oo u noqday Eebahood kuwaasu waa Jannada Ehelkeeda wayn, ku dhex waari.

011.024 waxay La midyihiin Labada kooxood mid indhala' iyo mid dhaaa la' mid wax arka iyo mid wax maqli ma simanyihiin tusaale ahaan miyeydaan wax xusuusaneyn.

011.025 waxaan u diray (Nabi) Nuux qoomkiisii (Isagoo leh) waxaan idiin ahay dige Cad.

011.026 inaydaan Caabudin wax Eebe ka soo hadhay, waxaan idiinka cabsan korkiinna cadaab Maalin daran.

011.027 waxayna dheheen madaxdii Gaalowday oo qoomkiisa ka mida waxaan bashar nala

mida ahayn kuguma aragno, kugumana aragno inuu ku raacay waxaan ahayn kuwannaga xun xun ee ku deg dega ra'yiga, Kuugumana ara- gno korkannaga wax dheeraada waxaanse idiin malaynaynaa Beenaalayaal.

011.028 wuxuuna yidhi Qoomkayow ka warrama haddaan Xujo (cad) oo Eebahay ku sugnahay uu ina siiyey naxariis Xaggiisa oo Laydinka indho tiray miyaao idinkii laasimin karraa idinkoo nici.

011.029 Qoomkayow idin warsan maayo Xoolo, Ajirkayga Eebaa haya, mana eryayo kuwa xaqa rumeeyey illeen iyagu waxayla kulmi Eebahoode, waxaanse idinku arkaa Qoom Jaahiliina.

011.030 Qoomkayow yaa iiga gargaari Eebe haddaan eryo kuwaas (Xaqa rumeeyey) miyeydaao wax Xusuusanayn.

011.031 idima dhahayo waxaa agtayda ah Khasaa'intii Eebe mana ogi waxa maqan, idinmana odhanaayo waxaan ahay Malaa'ig, idinmana odhanaayo kuway yasayso indhihiinnu ma siinayo Eebc khayr, Eebaa og waxa Naftooda ku sugan, markaas waxaan ka mid noqon Daalimiinta.

011.032 waxay dheheen Nuuxow waad nala dooday ood badisay la doodkannaga, ee noo keen waxaad noo yaboohayso haddaad run sheegi.

011.033 wuxuuna yidhi waxaa uun idiin keeni (kara) Eebe hadduu doono, mana tihiin kuwo daalin Eebe.

011.034 waxna idiinma tarto Naseexadaydu haddaan doono inaan idiin naseexeeeyo hadduu Eebe doono inuu iddin baadiyeeyo illeen waa Eebihiine. xagiisaana laydiin celin.

011.035 mise waxay dhihi isagaa been ahuurtay, waxaad dhahdaa haddaan been abuurto dambigaygu anuu isaaranyahay, anuguna bari baan ka ahay waxaad dambaabtaan.

011.036 waxaa loo waxyooday Nabi Nuux inuusan ku rumeynayn Qoomkaaga inta ku rumaysay waxaan ahayn ee ha u murugoon waxay fali.

011.037 samaysana doon annagoo ku dhawri kuuna waxyoon hana igula hadlin (xaalka) kuwii dulmi falay waa Ia maansheyne.

011.038 wuxuu samaynayye Doon mar kasta oo Qoomkiisa koox ka mida martana way ku jees jeesayeen wuxuuna ku dhahayey haddaad nagu jees jeestaan anaguna waan idinku jees jeesi saad u jees jeesaysaan.

011.039 waadna ogaan doontaan cidduu u yimaaddo cadaab dulleeya kuna dago cadaab joogta ah.

011.040 markuu yimid amarkannagii oo Tanuurkii burqaday waxaan ku nidhi ku xambaar

Doonida nooc kasta Labo iyo Xaaskaaga ciddii dhumid loo xukumay mooyee, iyo cidii rumaysa xaqa (iyana ku xambaar) mana rumeynin wax yar mooyee.

011.041 wuxuuna yidhi ku kora Magaca Eebe oy kuna socon kuna joogsan Eebahayna waa dambi dhaafe naxariista.

011.042 wayna la socotay hir dhexdiis oo buuro la mida wuxuuna u dhawaaqay Nabi Nuux Wiilkiisii wuxuuna ahaa meel ka gaar ah (Isagoo leh) Wiilkaygow nala soo kor hana la jirin gaalada.

011.043 wuxuuna ku yidhi waxaan u dunmi buur iga dhawrta Biyaha wuxuu yidhi (Nabi Nuux) wax ilaalin kara maanta amarka Eebe ma jiro cid Eebe u naxariistay mooyee, waxaana kala dhex maray hirkii wuxuuna noqday Wiilkii kuwa la maansheeyey.

011.044 waxaana la yidhi dhulow Liq Biyahaaga Samooyna qaad (Jooji) waxaana la yareeyey «la gudhiyey» Biyihii waxaana la xukumay Amarkii waxayna Ku dul ekaatay Doontii Juudi waxaana la yidhi fogaansho haw sugnaato Qoomka Daalimiinta ah.

011.045 wuxuu u dhawaaqay (Baryey) Nabi Nuux Eebihiis wuxunna yidhi Eebow Wiilkaygu wuxuu ka mid yahay Ehelkeyga Yaboohaaguna waa xaq (sugan)adaana xuk unkaagu falsanyahay.

011.046 Eebe wuxuu yidhi Nuuxow Wiilku Ehelkaaga kama mid ma aha waana camal aan suubanayn ee hay warsan waxaadan cilmi u lahayn waxaan kaa waanin inaad jaahiliinta ka mid noqoto.

011.047 wuxuuna yidhi Nabi Nuux Eebow waxaan kaa magan galay inaan ku warsado waxaanan u cilmi lahayn haddaadan ii dambi dhaafin oodan ii naxariisan waxaan ka mid noqon kuwa khasaaray.

011.048 waxaa lagu yidhi Nuuxow ku deg Nabadgalyo xaggannaga ah iyo ummadaha kula jira, ummadana waannu u raaxayn markaas waxaa taaban cadaab daran oo xaggannaga ka ahaada.

011.049 kaasi waa warkii maqnaa oon kuu waxyoonayno maadan ahayn mid og adi iyo Qoomkaagu midna kan hortiis ee samir cidhibta (Fiican) waxaa leh kuwa dhawrsada.

011.050 Caadna waxaa Ioo diray Walaalkood Nabi Huud, wuxuuna yidhi Qoomkayow caabuda Eebe Ilaah kale idiinma sugnee waxaan been abuurasho ahayna kuma sugnidin.

011.051 Qoomkayow idinka warsan maayo xaqa ujuuro ujuuradayda waxaan uun ka mutaa Eebaha i Abuuray ee miyeydaan wax kasayn.

011.052 Qoomkayow Dambi dhaaf warsada Eebihiin una toobad kenna ha soo (Daayo) diro

Samada (Roobka) korkiinna si badane hana idiinku kordhiyo xoog xooggiinii hana jeedsanina idinkoo Dambiilayaal ah.

011.053 waxay dheheen Huudow noolama aadan imaanin Xujo cad kagamana tageeyono llaalryahannaga hadalkaaga kumana rumeynayno.

011.054 wax kale kuguma dhaheeyno oon ahayn in Ilaahyahannaga Qaarkood kugu asiibeen xumaan (Cudur) wuxuu yidhi waxaan Eebe marag galin ee idinkuna marag nogda inaan bari ka ahay waxaad la wadaajinaysaan, (Cibaadada).

011.055 oo Eebe ka soo hadhay ee i dhagra dhammaan hana i sugina.

011.056 anugu waxaan tala saartay llaahay ee ah Eebahay iyo Eebihiin wax socda oosan foodda qabanayn ma jiro (Awoodayn) Eebahayna wuxuu ku sugan yahay jid toosan.

011.057 haddaad Jeedsataan waxaan idin gaadhsiiyey wixii laygu soo diray xaggiinna, wuuna idinka gadaal marin Eebahay qoom kale waana kama dhibaysaan, Eebahayna wax kasta wuu ilaaliyaa.

011.058 markuu yimid amarkannagii waxaan ku korinnay Huud iyo intii rumaysay Naxariistanada wexaana ka korinay Cadaab Adag.

011.059 taasi waa Caad waxay diideen Aayaadkii Eebahood waxayna caasiyeen rasuuladiisii waxayna raaceen amarka islaweyne madax adag dhammaantiis.

011.060 waxaana la raaciyey Adduunyadan Lacnad iyo Maalinta Qiyaamaba, Caad way ka gaaloobeen Eebahood Fogaanshaa (Halaagbaana) u sugnaaday Caadkii Qoomkii Huud ahaa.

011.061 Thamuudna waxaan u dirray Walaalkeed (Nabi) Saalax, wuxuuna yidhi Qoomkayow Caabuda Eebe Ilaa Eebe ka soo hadhay ma idiin sugnee, isagaana idiinka ahaysiiyey Dhulka idinkuna Camiray dhexdeeda ee dambidhaaf warsada una toobad keena illeen Eebahay waa dhawyahay oo ajiibaa (Baryade)

011.062 waxay dheheen Saalaxow waxaad ku ahayd dhexdannada mid la rajeeyo arrintan ka hor ma waxaad naga reebi inaan caabudno waxay caabudayeen Aabayaalkanno annagu shaki daran baan kaga suganahay waxaad noogu yeedhi.

011.063 wuxuu yidhi bal ka warrama haddaan xujo Eebahay ku sunahay oo uu i siiyey Naxariis xaggiisa ah yaa iiga gargaari Eebe haddaan Caasiyo iimana kordhinaysaan waxaan khasaarc ahayn.

011.064 Qoomkayow tan waa Hashii Eebe Calaamad bayna idiintahay ee iska Daaya ha cunto Dhulka Eebe hana ku taabanina Xumaan oo markaas idin qabto Cadaab dhaw.

011.065 wayse dileen Hashii, wuxuuna ku yidhi ku raaxaysta guryihiina Saddex maalmood

kaasina waa yabooh aan la beeninayn.

011.066 markuu u yimdi amarkii Eebe waxaan ku korinay Nabi Saalax iyo intii rumaysay Naxariistanada iyo inaan (ka korinay) dulliga Maalintaas Eebana waa xoog badane Adkaada.

011.067 waxaana wabatay kuwii dulmi falay qaylo waxayna ahaadeen kuwo guryahooda ku dhexdhinta.

011.068 sidii iyagoon ku dhex nagaanin, Thamuud waxay ka gaaloobeen Eebahood waxayna muteen fogaansho (Halaag).

011.069 waxay ula yimaaddeen Malaa'igtanadii aan soo diray Nabi Ibraahim Bishaaro, waxayna dheheen salaamo korkaaga ha ahaato, isna wuxuu yidhi Salaam, kamana nagaan (Daahin) inuu u keeno dibi la dubay (Hilibkiis).

011.070 markuu arkay in ayna gacmahoodu gaadhayn wuu la yaabay wuxuuna iska kasay cabsi xaggooda ah, waxayna dheheen ha cabsan waxaa naloo soo diray Qoomka (Nabi) Luudhe.

011.071 haweeneydiisiina way taagnayd wayna qososhay waxaana ugu bishaaraynay (Nabi) Isxaaq gadaashiisna Yacquub (Wiilkiisii).

011.072 waxayna tidhi waa la yaabe miyaan dhali anoo cajuuso ah ninkaygana oday yahay arrintaasu waa wax la yaab leh.

011.073 waxay dheheen ma waxaad la yaabi amarka Eebe naxariistiisa iyo barakadiisa korkiinna, qoyskanow, Eebana waa la mahdiye la Sharrifo.

011.074 markay Nabi Ibraahim ka tegtay Cabsidii (argagaxii) una timid Bishaaradii yuu noqday mid nagula dooda xaalka Qoomka (Nabi Luudh).

011.075 Nabi Ibraahimna waa dulsame noqosho iyo toobadkeen badan.

011.076 Ibraahimow iskaga jeedso xaalkan, waxaa dhab u yimid Amarkii Eebahaaye iyagana waxaa u imaan cadaab aan laga celinayne.

011.077 markay Malaa'igtaan soo diray u timid Nabi Luudh wuu ka walbahaaray wuuna la cidhiidhyamay wuxuuna yidhi tani waa Maalin daran.

011.078 waxaana yimid Qoomkiisii oo u deg degi xaggiisa horayna waxay u ahaayeen kuwo fala Xumaan, wuxuuna yidhi Qoomkayow kuwaasu waa gabdhahaygii iyagaa idiin dhahiran ee ka dhawrsada Eebe bana igu dullaynina martidayda miyuusan Nin rashiida «fiican» idinku jirin.

011.079 waxay dheheen waaad ogtahay inaanaan ku lahayn gabdhahaaga xaq waadna ogtahay waxaannu dooni.

011.080 wuxuu yidhi Nabi Luudh haddaan xoog idiin leeyahay ama u dumi tiir adag (waan idin ciqaabi lahaa).

011.081 waxay dheheen (Malaa'igtii) Luudhow waxaan nahay farriintii Eebahaa dhibna kuma gaadhsiinayaan ee Guuri Ehelkaaga qayb habeenka ka mida dibna hasoo dayina haweeyneydaada mooyee, waxaa ku dhici waxa ku dhacaya ballankooduna waa subaxa miyuusan subuxu dhawayn.

011.082 markuu yimid amarkannagii waxaan ka yeellay korkoodii hoostoodii waxaana ku daadinay dhagaxyo la shiday oo israac raacsan.

011.083 lagu calaameeyey Eebahaa agtiisa wax daalimiinta ka fogna ma aha.

011.084 Madyanna waxaan u diray Walaalkood (Nabi) Shucayb, wuxuuna yidhi Qoomkayow Caabuda Eebe idiinma sugna Ilaah kalee, hana nusqaaminina Beegidda (Miisiidda) iyo miisaanka waxaan idinku arkaa khayre (xoolo) waxaana idiinka cabsan Cadaab Maalin koobi.

011.085 Qoomkayow oofiya Miisidda iyo miisaanka si cadaalada hana ka nusqaaminina Dadka waxooda Dhulkana ha fasaadinina.

011.086 Baaqiga Eebe yaa idiin khayrroone ma ihi mid idin ilaalin (karee).

011.087 waxay dheheen shucaybow ma salaadahaagaa ku fari inaan ka tagno waxay caabudayeen Aabayaalkaanno ama ku fallo xoolahanaga waxaan doonno adugu waxaad uun tahay dulbadane toosan (Jees jees dartiis).

011.088 wuxuu yidhi Qoomkayow bal ka warrama haddaan ku sugnahay xujo Eebahay iguna arsuqay risqi wanaagsan, oonan doonaynna inaan idiin dabo maro waxaan idinka reebi oonan doonayn waxaan wanaajin ahayn, intaan karo, waafajintaydana waxaan Eebe ahayn ma karo isagaana talo saartay xaggiisaana u noqon, (Toobad).

011.089 Qoomkayow yuusan idinku xambaarin khilaafkaygu inuu idinku dhaco wixii ku dhacay Qoomkii (Nabi) Nuux ama qoomkii Nabi Huud ama (Nabi) Saalax idinkamana foga waqtigii Qoomkii (Nabi) Luudh.

011.090 ee dambi dhaaf warsada Eebihiin una toobadkeena ileen Eebahay waa Naxariiste Jeeel (Ciddii toobad keentee).

011.091 waxay dheheen Schucaybow ma kasaynno wax badan ood sheegi waxaana kugu aragnaa inaad dhexdannada ku tabar yartahay, hadduusan Qoomkaagu jirin waan ku dhegexyeyn lahayn, mana tihid adugu mid cisi naguleh.

011.092 wuxuu yidhi Qoomkayow ma jamaacaddaydaa idin kala wayn Eebe ood ka yeelateen waxaad dhabarkiinna ka tuurtaan (Xaqa) Eebahayna waxaad falaysaan

wuu koobay.

011.093 wuxuu yidhi Qoomkayow ku camal fala dariiqadiinna anna waan camal fali waxaadna ogaan doontaan cidduu u yimaaddo cadaab dulleeya iyo cidda beenaalaha ah ee suga anna waan idinla sugiye.

011.094 markuu yimid amarkanagii waxaan ku korinnay Shucayb iyo kuwii rumeeyey naxariistanada, waxaana qabatay kuwii dulmi falay qaylo waxayna ahaadeen kuwo guryahoodii ku dhintay.

011.095 sidii iyagoon ku nagaanin fogaansho (halaag) baa u sugnaaday Madyan siday u fogaatay Thamuud (u halaagsantay).

011.096 waxaannu dhab ula dirray Nabi Muuse Aayaadkanagii iyo xujo cad.

011.097 xagga Fircoon yaana u dirray iyo Qoomkiisii, waxayna raaceen amarkii Ficoon, amarka Fircoonna ma ahayn mid toosan (Hanuunsan).

011.098 wuxuu hor qaadi Qoomkiisa Maalinta qiyaame, wuxuuna ku aroorin Naarta, meel lagu aroorana naarbaa u xun.

011.099 waxaana la raacsiiyey Adduunyada Lacnad iyo maalinta Qiyaamaba, wax laysu kordhiyana waxaa u xun (Arrintaa).

011.100 arrintaasu waa warkii Magaalooyinka waana kaaga qisoonaynaa, waxaana ka mida kuwo taagan iyo kuwo la halaagay.

011.101 maanaan dulmiyin iyagaase dulmiyey naftooda waxna ugama tarin Ilaahyahoodii ay caabudayeen Eebe ka sokow markuu u yimid amarkii Eeba-

011.102 waana sidaas qabashada Eebahaa markuu doono inuu qabto oo ciqaabo magaalo (Dadkeed) oo dulmi fashay, qabashadiisuna way xanuun leedahay oy darantahay.

011.103 arrintaasna calaamadbaa ugu sugan ciddii ka cabsan cadaabka aakhiro waana maalin loo kulmin dadka Dartiis, waana maalin la soo Joogsan.

011.104 dibna uguma dhigaynno muddo magacaaban darteed mooyee.

011.105 maalintuu Qiyaamuhu yimaaddo ma hadasho nafi idinka Eebe mooyee, waxaana ka mida dadka kuwo xun (Khasaaray) iyo kuwo liibaanay.

011.106 kuwa xumaadayna naarbay gali dhexdeedayna ku hiinraagi kuna qaylyi.

011.107 iyagoo ku waari inta samooyinku jiraan iyo dhulku wuxuu Eebe doono mooyee, Eebahaana wuxuu doonuu falaa.

011.108 kuwa la liibaanayna jannay ku waari inta samooyinku jiraan iyo Dhulku wuxuu Eebe doono mooyee, waana siismo aan go'ayn.

011.109 ha shakin (xumaanta) waxay caabudi kuwaasu, ma caabudayaan waxay

Aabayaalkood caabudayeen mar hore mooyee, waana u dhammaynaynaa qaybtooda (Ciqaabta) oon laga Nusqaaminayn.

011.110 waxaan siinnay (Nabi) Muuse Kitaabka (Tawreed) waana laysku khilaafay, hadduunan jirin hadal Eebahaa oo horreeyey waa lakala xugmin lahaa dhexdooda, waxayna iyagu kaga suganyihiin shaki daran.

011.111 dhammaan wuu u oofin Eebahaa Camalkooda illeen Eebe waxay camal fali wuu ogyahay.

011.112 ee u toosnow sida lagu faray adiga iyo inta kula toobadkeentay hana xadgudbina illeen Eebe waxaad camal falaysaan wuu arkaaye.

011.113 ha u iilanina kuwa dulmi falay oo Naaru idin taabato idiinmana sugno Eebe ka sokow Awliyo markaas laydiinna gargaari Maayo.

011.114 oog salaadda maalinta darfaheeda iyo qayb habeenka ka mida (saacaad) illeen wanaagu wuxuu tegsiiyaa (Tirtiraa) xumaantee, taasina waa waanada kuwa Ilaah xuska badan.

011.115 samir (adkayso) ilaahay ma dayaco ajirka kuwa sama falee.

011.116 maxay u ahaan waayeen Quruumihii hore dad khayr (caqli) leh oo ka reeba fasaadka dhulka, wax yar mooyee oo ka mida kuwaan korinnay xaggooda, waxayna raaceen kuwii dulmi falay wixii loogu raaxeeyey waxayna ahaayeen dambiilayaal.

011.117 Eebana uma halaago magaalo dulmi iyadoo Ehelkeedu wax wanaajin.

011.118 hadduu doono Eebahaa wuxuu ka yeeli lahaa Dadka mid kaliya mana ka tagaan kuwo iskhilaafsan.

011.119 cid Eebe u naxariistay mooyee saasaana Eebe ku abuuray, wayna taam noqotay kalimadii Eebahaa oo ah innu ka buuxiyo jahannamo Jinni iyo insi dhammaan.

011.120 Dhammaan waxaannu kaaga qisoon wararkii rasuulada waxaan ku sugno qalbigaaga, waxaana taam kuugu yimid xaq iyo waedi iyo waanada Mu'miniinta.

011.121 waxaad ku dhahdaa kuwaan rumeynin ahaada sidiinnaas (ku camal fala) annana waannnu «ahaan» camal faliye.

011.122 sugana annana waaanu sugiye.

011.123 Eebe waxaa u sugnaaday waxa ku maqan samoolyinka iyo dhulka, xaggiisaana loo celin amarka dhammaan ee caabud oo talo saaro, Eebana mahalmaansana waxaad falaysaan.

012 يوسف

012.001 xuruufta hore waxay ku tusin mucjisada Quraanka, tanna waa aayaadkii Kitaabka ca (Quraanka).

012.002 Annagaana soo dejinay isagoo Quraan Carabi ah inaad kastaan.

012.003 Annagaa kaaga qisoon qissoyin tan u fiican waxyigaan Quraankan kuu waxyoonay dartiis, waxaadna ka mid ahayd hortiisa kuwaan wax igayn.

012.004 markuu (Nabi) Yuusuf ku yidhi Aabbihiis aabow waxaan arkay Kaw iyo Toban xiddigood iyo Qorraxda iyo Dayaxa waxaan Arkay iyagoo ii Sujuudsan.

012.005 Wuxuuna yidhi (Aabbihiis Yacquub) Wiilkayow hawga Qisoonin Riyadaada Walaalahaa oy markaas ku dhagraan dhagar, illeen Shaydaanku Dadka wuxuu u yahay col cade.

012.006 Saasuuna kuu doortay Eebahaa kuuna baray fasiraadda Riyada iyo Xaddithyada, kuuna taam yeeli Niemadiisa korkaaga iyo Yacquub Ehelkiisa siduu ugu taamyeelay Labadaadii Waalid mar hore (Nabi) Ibraahim iyo (Nabi) Isxaaq Eebahaana waa oge falsan.

012.007 Yuusuf iyo Walaalihiis Calaamadbaa ugu sugan kuwa warsan (Waano).

012.008 markay dheheen Yuusuf iyo Walaalkiis yaa Aabbe naga jecelyahay inagoo koox ah, Aabbeheen wuxuu ku suganyahay Baadi cad (Jecaylkaas).

012.009 Dila Yuusuf ama ku tuura Dhulka ha idiin kaliyoobo Wajiga Aabbihiine aadna ahaateen gadaashiis qoom Suubane.

012.010 mid ka midaa yidhi ha dilina Yuusuf ee ku tuura Ceel salkiis ha qaateen qaar safaree haddaad wax falaysaan.

012.011 waxay dheheen Aabow maxaad noogu aamini la'dahay yuusuf anagoo u Naasixa.

012.012 nala dir barri ha cuno hana Ciyaaree anaguna isaga waannu ilaaline.

012.013 wuxuu yidhi Yacquub waxaa i walbahaarin inaad la tegtaan waxaana ka cabsan in Yeeyi Cunto idinkoo halmaansan.

012.014 waxay dheheen hadday Yey Cunto annagoo kooxa waxaan ka mid nahay kuwa khasaaray.

012.015 Markay la tageen oy ku kulmeen inay yeelaan Ceel salkii, Waxaan u waxyoonay waad uga warrami Amarkoodan iyagoon kasayn.

012.016 Waxayna u yimaadeen Aabahood habeenkii iyagoo ooyi.

012.017 Waxayna dhaheen aabbow waannu tagnay inaan orotonno Waxaana ku dhaafnay Yuusuf alaabtannada agteeda Markaasay yey cuntay aduguse nama rumaynaysid

aanba Run sheegnee.

012.018 Waxayna la yimaadeen Qamiiskiisii oo Dhiig beena leh, wuxuuna yidhi (Yacquub) saas ma aha ee waxay idiin Qurxisay naftiinnu arrin (xaalkayguse) waa Samir fiican Eebaana laga kaalmaystaa waxaad tilmaamaysaan.

012.019 Waxaa yimid socoto waxayna direen Dhaamiye Wuxuuna yidhi Bishaaradayda waa Wiil, wayna Qarsadeen isagoo Badeeco ah, Eebana waa og yahay waxay fali.

012.020 waxayna ku gateen Qiima jaban Dirhamo tirsan Waxayna ahaayeen kuwaan rabin.

012.021 wuxuu ku yidhi kii gatay oo Masar ah Haweenaydiisii (wanaaji) ixtiraam hooygiisa waxay u dhawdahay innu na anfaco ama ka yeelanno ilmo, saasaana u Makaninay Yuusuf dhulka iyo inaan barro fasiraad «Riyada» xadiithyada, Eebaana u adag arrinkiisa, Laakiin badida dadku ma oga.

012.022 markuu gaadhay Xoogiisa yaan siinnay Xigmad iyo Cilmi (Nabinimo) saasaana ku Abaal marinaa samafalayaasha.

012.023 Waxaa dalbatay naftiisa tii uu joogay gurigeeda waxayna xidhay albaabyadii waxayna ku tidhi kaalay, wuxuuna yidhi magan gal Ilaah illeen waa Sayidkaygii wuxuu wanaajiyay horgaygee mana Liibaanaan daalimiintu.

012.024 Way ku hamiday «doontay» isna waa ku hammin lahaa hadduusan arkin xujada Eebe, saasaana uga iili Xumaanta iyo falxumida illeen wuxuu ka mid yahay addoomahannaga la doortay (Camalkana u kali yeela Eebe).

012.025 Waxay u orotameen albaabka (irridda) waxayna ka goysay Qamiiskiisa gadaasha waxayna kula kulmen ninkeedii irridda agteeda, Waxayna ku tidhi maxaa lagu Abaal marin Cid la doontay Ehelkaaga (haweenaydaada) daran la gaashdiiyo mooyee.

012.026 wuxuu yidhi Nabi Yuusuf iyadaa i dalabtay Naftayda Wuxuuna ku marag furay Marag ehelkeeda ah haduu Qamiiskiisu ka go'an yahay xagga hore iyadaa run sheegi isna waa Beenalayaasha.

012.027 Hadduu Qamiiskiisu ka go'an yahay xagga Danbana iyadaa Beenalaay ah isna (Yuusuf) wuxuu Ka mid yahay runlayaasha.

012.028 Markuu arkay ninkeedii Qamiiskii Yuusuf oo Gadaal ka go'an wuxuu yidhi kaasi waa Dhagartiinii Dhagartiinuna waa wayn tahay.

012.029 Yuusufow iskaga jeedso Xaalkan (ha ka waramin), Haweeneeyahay adna ka Dambi Dhaaf warso Eebe danbi- gaaga waxaad kamid tahay Kuwa gafaye.

012.030 waxayna dheheen Haweenkii magaalada haweenaydii Casiis (Wasiirka) waxay dooni Khaadimkeeda Naftiisa (la nool) Jecelkiisaa qalbiga ka galay, waxaana ku aragnaa

Baadi cad.

012.031 markay maqashay dhagartooda (Xantoodii) way u farriin dirtay waxayna u darabtay fadhi (martiqaad) waxayna siisay mid kasta mindi waxayna ku tidhi Yuusuf ku soo bax markay arkeenna way waynesteen waxayna iska gooyeen «Sareen» Gaemaha (Faraha) waxayna dheheen xaashaa Ilaah kani bashar (Dad) ma aha kani waxaan Malag sharaf leh ahayn ma aha.

012.032 waxay tidhi kaasi waa waxaad igu dagaasheen anaa doonay Naftiisa wuuna is dhawray hadduusanse falin waxaan fari walee waa la xabisa uu noqon kuwa dullooba.

012.033 wuxuuna yidhi (Nabi Yuusuf) Eebow Xabbis baan ka jeelahay waxay iigu yeedhi haddaadan iga iilin dhagartooda waan u iilan Xaggooda waxaana ka mid noqon Jaahiliinta.

012.034 waxaan ajiibay Eebihiis wuuna ka iilay dhagartooda illeen Eebe waa Maqle og.

012.035 markaasaa waxaa u muuqday intay arkeen aayaad (Calamooyin) inay xidhaan tan iyo Muddo.

012.036 waxaana la galay Xabiiska Laba dhalinyara ah midkoodbaana yidhi waxaan arkay (Riyo) anoo Miiri kahmro, kii kalana wuxuu yidhi anna waxaan arkay anoo ku xambaari madaxayga korkiisa Khubus (kibis) kana cunayso shimirtu xaggiisa nooga warran fasiraadda waxaan kugu aragnaa inaad ka mid tahay sama falayaashee.

012.037 wuxuu yidhi (Yuusuf) wixii cunna ah oo laydinku Arzaaqo waxaan idiinka warrami fasirkiisa ka hor imaatinkiisa, kaasina waa waxa Eebahay i baray, anuguna waxaan ka tagay (Nacay) milladda Qoomkaan rumaynayn Eebe oo aakhirana ka gaaloobay.

012.038 waxaana raacay milladda (Diinta) Aabayaalkay Ibraahiim, Isxaaq iyo Yacquub, Nuguma habboona inaan la wadaajinno Eebe cibaadada waxna, taasina waa fadliga Eebe ee korkannaga iyo Dadkaba, laakin Dadka badankiisu kuma shugriyaan.

012.039 Saaxiibadayda Xabbiskow ma ilaahyo kala tagsan yaa khayrroon mise ilaah kaliya ee awoodda badan.

012.040 ma caabudaysaan Eebe ka sokow waxaan magacyo aad magacowdeen ahayn idinka iyo Aabayaalkiin oon Eebe u soo dejinin xujo, xukunkana Eebe mooyee cid kale ma leh, wuxuuna faray inaydaan caabudin isaga mooyee, saasaana diinta toosana laakiin Dadka badankood ma oga.

012.041 Saaxiibadayda xabbiskow midkiin wuxuu waraabin sayidkiisa khamro, kan kalase waa la wadhi (Dili) oy shimbiruhu ka cuni Madaxiisa, waana la xukumay amarkaad

warsateen.

012.042 wuxuuna (Yuusuf) ku yidhi kii uu u Maleeyay inuu nabad gali oo midkooda iigu sheeg Sayidkaaga agtiisa, Waxaase halmaansiiyay Shaydaan Xusidda Eebihiis, wuxuuna (Yuusuf) ku Nagaaday Xabbiska Dhawr sano.

012.043 Xaakinkii wuxuu yidhi waxaan arkay Todobo sac oo Shilshilis oy cunayaan todobo Wayda, iyo Todobo sabuul oo cagaaran, iyo kuwo kaloo ingagan dad Yahaw iiga warrama Riyadayda hadaad Fasiri kartaan riyada.

012.044 Waxay dhaheen waa qaraw annaguna ma naqaanno Fasirka qarawyada «dhadhabka».

012.045 wuxuu yidhi kii nabadgalay oo midkooda markuu xasuustay muddo ka dib Anaa idiinka Warrami fasirkiisa ee i dira.

012.046 Wuxuu yidhi Yuusufow Saaxiibow nooga warran Toddoba sac oo Shilshilis oycunayaan todobo Wayd ihi iyo todobo Sabuul oo cagaaran iyo kuwo ingagan oo kale inaan ula noqdo dadka inay ogaadaan.

012.047 Waxuuna yidhi waxaad tacbanaysaan Todoba Sano oo israaesan ee waxaad goosataan ku daaya Sabuulkiisa wax yarood cunaysaan mooyee.

012.048 markaas waxaa imaan arrintaas ka dib Todobo daran (abaara) oo cuni waxaad hor marsateen wax yar ood kaydsateen mooyee.

012.049 markaas ka dib waxaa imaan Sano loo gargaaro Dadka oo dhexdeeda ay wax miiran (Barwaaqo).

012.050 wuxuu yidhi Xaakimkii ii keena Yuusuf markuu kii loo diray u yimidna wuxuu ku yidhi ku noqo Sayidkaaga oo warso muxuu ahaa Xaalkii haweenkii iska Saray farahooda Eebehay waa ogyahay Dhagartooda.

012.051 Wuxuu yidhi Xaakimkii xaalkiinu muxuu ahaa markaad doonteen Yuusuf naftiisa waxayna Dhaheen Eebaa xumaan ka nasahane kuma ogin xumaan, Waxayna tidhi Haweenaydii Wasiirka hadduu cadaaday Xaqii anaa dalbay Yuusuf naftiisa isaguna runbuu sheegi.

012.052 Arrintaasna waa inuu ogaado inaanan Khayaamin isagoo maqan iyo inuusan Eebe toosinin dhagarta Khaa'imiinta.

012.053 mana bari yeelayo naftayda naftu waa farid Badanta Xumaanta Naxariis Eebahay mooyee Eebahayna waa dambi dhaafe naxariista.

012.054 wuxuu yidhi Xaakimkii ii keena Yuusuf gooni ha ii ahaadee (talinta) markuu La hadlayna wuxuu yidhi adigu maanta agtannada waxaad ku tahay Sharafle aamina.

012.055 wuxuuna yidhi Yuusuf iga yeel Masuulka Khasnadaha dhulka waxaan ahay aamin cilmi lehe.

012.056 saasaan u makaninay Yuusuf dhulka (Masar) kagana tasarufi oo degi meejuu doono, waxaan gaadhsiinnaa Naxariistanada ciddaan doonno mana dhuminaynno Ajirka samo falayaasha.

012.057 Ajirka aakhiraana u khayrroon kuwa rumeeyey (Xaqa) oo ah kuwa dhawrsada.

012.058 waxaana yimid Yuusuf Walaalihiis wayna u soo galeen wuuna aqoonsaday iyagoon garanayn.

012.059 markuu darbay rarkoodii u (oofiyey miisiddii) wuxuu ku yidhi ii keena Walaalkiinna Aabbe miyeydaan arkayn inaan oofiyo Kaylka «miiska» ahayna mid dejin fiican.

012.060 haddaydaan ii keeninna agtayda miisid kama helaysaan hana ii soo dhawaanina.

012.061 waxay dheheen waannu ka dalbi Aabbihiis waana falaynaa (sidaas).

012.062 wuxuuna ku yidhi dhallinyaradiisii yeela alaabtooda (Badeecadooda) rarka dhexdiisa si ay u aqoonsadaan markay ku noqdaan Ehelkoodii inay soo noqdaan.

012.063 Kolkay u noqden Aabahood waxay dhaheen Aabaw waa naloo diiday Beegidda (hadda kadib haduuna walaalkood raacin) ee nala dir Walaalkanno aan miisannee Annaguna waanu Ilaalin isagee.

012.064 Wuxuuna yidhi Miyaan idinku aamini karaa sidaan idiinku aaminay walaalkiis horay, Eebaa u khayrroon Dhawre waana Naxariis badane.

012.065 Markay fureen Alaabtoodii waxay ka heleen Badeecadoodii oo loo soo celiyay, Waxayna Dhaheen aabow maxaan rabnaa tani waa badeecadeenii oo laynoo soo celiyay Waxaanu u Shamadsanaynaa Ehelkeenna Waxaan ilaalinaynaa Walaalkanno waxaana korosanaynaa miisid riti Taasina waa beegid sahlan.

012.066 Wuxuuna yidhi (Yacquub) idinla diri maayo intaad Ballan Eebe iga siisaan inaad iikeenaysaan wiilka in laydin koobo mooyee, markay siiyeen Ballankiina wuxuu yidhi ilaahay waxaynu sheegi waa u WakiilShaahida.

012.067 Wuxuu yidhi Wiilashaydow ha ka galina (Magaalada) irrid kaliya ee ka gala irido kala Tagsan, Waxna idiinkama tarayo xagga Eebe, Amarka cidaan Eebe ahayn maleh, isagaan talo saartay isaga uun ha talo saarteen kuwa wax talo saaran.

012.068 Markay ka galeen meeju faray Aabahood ma ahayn wax Eebe xagiisa wax uga tari ee waxay ahayd Dan Nafta (Nabi) Yacquub ku sugnayd oo uu Gutay, isaguna wuxuu ahaa mid cilmi leh oon Barray dadka badankiise ma oga.

012.069 Markay u galeen Yuusuf wuxuu Dhaweeyay Walaalkiis Wuxuuna ku yidhi Anigu

walaalkaabaan ahay ee haka Murugoon Waxay faleen.

012.070 Markuu darbay Safarkoodii wuxuu yeelay Galaaskii walaalkii Rarkiisa, Markas waxaa Dhawaaqay mid Dhawaaqi Safaryahaw Tuugaad Tihiin.

012.071 Waxayna dhaheen intay soo Qaabileen maxaad waydeen.

012.072 Waxayna dhaheen Saacii Xaakimka ciddi keentana wuxuu yeelan rar riti anaana kafiil u ah.

012.073 waxayna dheheen Eebaan ku dhaaranaye waad ogtihiin inaanaan u imaanin inaan fasaadinno Dhulka Tuugana aanaan ahayn.

012.074 waxayna dheheen (Qoomkii Yuusuf) waa maxay Abaalkiisu haddaad Been sheegaysaan.

012.075 waxay dheheen Abaalkiisu waa ruuxa laga helo rarkiisa saasaana ku abaal marinnaa Daalimiinta.

012.076 wuxuuna ka billaabay (Fatashihii Yuusuf) Alaabtoodii Walaalkii Alaabtiisa ka hor markaasuu ka soo bixiyey Weelkii Walaalkiis, saasaana u baray kaydkaas yusuuf mana ahayn mid ku waadan kara walaalkiis diinta Boqorka in Eebe doono mooyee, Waxaan kor yeelaa darajada ciddaan doono, Mid kastoo cilmi lehna waxaa ka Sarreeya cilmi badane (Eebe)

012.077 waxayna dheheen (Yuusuf Walaalihiis) hadduu xaday waxaa xaday mar hore Walaalkiis, markaasuu Yuusuf u Qarsaday Naftiisa oosan u muujin, wuxuuna yidhi idinkaa ka shar badan Eebana waa ogyahay waxaad sheegeeysaan.

012.078 waxayn dheheen wasiirow wuxuu leeyahay (Wiilku) Aabbo wayn oo oday ah ee qaado midkanno badalkiisa waxaan kugu aragnaa samo falee.

012.079 wuxuuna yidhi magan Eebe inaan waadanno midkaan ka hellay alaabtannadii agtiisa mooyee, markaas daaliminiinbaan noqonaynaa.

012.080 markay ka quuesteen yey kaliyoobeen iyagoo faqi wuxuuna yidhi kii u waynaa waad ogtihiin in aabbihiin ballan adag idinka waaday iyo inaad horay ugu xadgudubteen yuusuf anugu dhulkan kama tagayo inta Aabbahay iga idmi ama Eebe i xukumi isagaa Xukun fiicane.

012.081 wuxuun ku yidhi ku noqda Aabbihiin waxaadna dhahdaan Aabbow Wiilkaagii wuu xaday, mana furaynno waxaan ognaannay mooyee, mana nihin kuwo waxa maqan illaliya (og).

012.082 waydiina magaaladaan ahayn iyo safarkaan la soo noqonnay annaguna runbaannu sheegi.

012.083 wuxuuna yidhi saas ma aha ee waxay idiin qurxisay naftiinnu arrin (xaalkayguse) waa samir fiican wuxuu u dhawyahay Eebe inuu ii keeno dhammaan illeen isagaa oge falsan ehe.

012.084 wuuna iskaga jeedsaday xaggooda wuxuuna yidhi walbahaarkay Yuusufow waxayna la caddadeen indhihiisu Walbahaar wuxuuna noqday mid aad u tiiraanyeysan.

012.085 waxayna dheheen dhaar allee ma daynaysid sheegidda Yuusuf intaad ka tabar gabtid ama ka halaagsantid.

012.086 wuxuuna yidhi waxaan uun u sheegan xusnigayga iyo walbaharkayga Eebe, waxaana ka ogyahay xagga Eebe waxydaan ogayn.

012.087 (Wuxuu yidhi Yacquub) Wilashayow taga oo soo daydaya (Warkii) Yuusuf iyo Walaalkiis hana ka quusanina naxariista Eebe (Farajkiisa) kama quusto farajka Eebe qoom gaala ah mooyee.

012.088 markay u soo galeen Yuusuf waxay dheheen Wasiiryahow waxaa na taabtay annaga iyo Ehelkanagaba dhib waxaana la nimid badeeco liidata ee noo oofi dhammee Beegidda nuguna sadaqayso ilaahay wuxuu abaal mariyaa kuwa sadaqaystee.

012.089 wuxuuna ku yidhi ma ogtihiin waxaad ku fasheen Yuusuf iyo Walaalkiis idinkoo Jaahiliina.

012.090 waxayna dheheen oo adugu ma Yuusuf baa tahay wuxuu yidhi anugu Yuusuf baan ahay kanna waa Walaalkay Eebaa nagu mannaystay (Kulmin) illeen ciddii ka dhawrsata Eebe oo samirta Eebe ma dayaca Ajirka samofalayaashee.

012.091 waxay dheheen dhaar Eebee waxaa naga kiin doortay Eebe waana gafsanayn.

012.092 wuxuuna yidhi canaani korkiinna ma aha maanta, Eebe ha idiin dambi dhaafo isagaa Naxariis badane.

012.093 la taga qamiiskaygan kuna tuura Wajiga Aabbahay ha noqdo mid wax arkee iina keena Ehelkiinna dhammaan.

012.094 markuu safarkii soo baxay wuxuu yidhi Aabbahood anugu waxaan heli Yuusuf Dabayshiisii «Caraftiisii» haddaydaan i dhaliilayn.

012.095 waxayna dheheen adugu wali waxaad ku sugantahay gafkii hore, (Jacaylkii Yuusuf).

012.096 markuu yimid kii bishaaraynayey wuxuu ku tuuray (Qamiiskii) Wajiigiisa wuxuuna noqday mid wax arka, wuxuuna yidhi miyaanan idinku dhihin anugu waxaan ka ogahay xagga Eebe waxaydaan ogayn.

012.097 waxayna dheheen Aabbow nooga dhaafid warso dambigannaga waan gafsanayne.

012.098 wuxuuna yidhi waan idiinka dambi dhaaf warsandoonaa Eebahay isagaa dambi

dhaafe Naxariista ehe.

012.099 Markay u galeen Yuusuf wuxuu isu dumay Labadiisii Waalid, Wuxuuna yidhi gala Masar Eebe hadduu Doono idinkoo aamina.

012.100 Wuxuuna u koryeelay labada waalid Kursigii, Waxayna ula hoobteen Sujuud, «Salaan» wuxuuna yidhi Aabbow waatan Fasirkii Riyadaydii horay, Wuxuu ka yeelay Eebahay Xaq (sugan) wuuna ii Wanaag falay Markuu iga soo Bixiyay Xabbiska idinkana keenay Baadiyaha Kadib intuu Shaydaan fasaadiyay ani iyo Walaalahay Dhexdanada Eebahayna waa u turaha wuxuu Doono waana Oge falsan.

012.101 Eebow waxaad i siisay Xukun Waxaadna i bartay Fasiraadda riyada, Eebaha abuuray Samooyinka iyo Dhulkow adaa wali (Gargaare) ii ah aduun iyo Aakhiroba ee i oofso anoo Muslim ah ina Haleeshii kuwa suuban.

012.102 Kaasi waa wararka wax Maqan Annagaana Kuu Waxyoon, Mana aadan ahayn Agtooda Markay kulmayeen Amarkoodii iyagoo Shirqooli,

012.103 Dadka badankiisna ma Rumaynayaan aad kuba Dadaashide.

012.104 Wax ujuura ahna kama Warsanaysid (Xaqa) waa uun waanada Caalamka.

012.105 Badanaa Calaamad samooyinka iyo Dhulka oo ay Marayaan iyagoo ka Jeedsan.

012.106 Mana rumaynayaan Badankoodu Eebe iyagoo la Wadaajin mooyee.

012.107 Ma waxay ka Aamin noqdeen inay u timaado MasiiboCadaabka Eebe ama ugu Timaado Saacaddu Kado iyagoo ogayn.

012.108 Dheh tan waa waddadayda (xaqa ah) Waxaana ugu yeedhi (dadka) Xagga Eebe anoo Ku sugan Xujo cad aniga iyo inta i raacda, Waxaana Nasahay Eebe, kamidna ma ihi Mushrikiinta.

012.109 Ma ahayn kuwii aan diray hortaa waxaan Rag loo Waxyoodo ahayn o Ehelka Magaalooyinka miyayna soconin Dhulka oo ay Fiiriyaan siday noqotay Cidhibta Kuwii ka horeeyay, Daarta Aakhiro yaana u khayrroon kuwii Dhawrsadayee Miyaydaan kasayn.

012.110 markay Quusteen Rasuuladii una Maleeyeen in la beeniyay waxaa U yimaadda gargaarkanaga waxaana korinaynaa ciddaan doono lagamana celiyo Ciqaabtannada Qoomka Danbiilayaasha ah.

012.111 Waxaa ugu sugan Qisadooda waano Kuwa Caqliga leh, mana aha Sheeko la Been abuurtay Waase urumayn wixii ka horeeyay (oo Kutubtii Xaqa ahayda) iyo Caddaynta Wax kasta iyo Hanuunka iyo Naxariista Ciddi Rumayn Xaqa.

013 الرعد

013.001 Xarfaha hore oo kale waan soo Sheegnay Fasirkooda, Kuwaasna waa Aayaadkii Kitaabka (Quraanka), Waxaa lagaaga soo Dejiyay xagga Eebahaa waana Xaq Dadka Badankiise ma Rumaynin.

013.002 Eebe waa kan koryeela Samooyinka Tiir La'aan aad Aragtaan Markaas ku istiwooday Carshiga, Sakhirayna Qorraxda iyo Dayaxa Dhammaana waxay ku socdaan Muddo magacaaban, Eebaa maamula amarka Caddeeyana aayaadka Inaad la kulanka Eebihiin yaqiinsataan.

013.003 Eebe waa kan Fidiyay Dhulka Yeelayna Dhexdiisa buuro, iyo wabiyo Midho kastana ka yeelay Dhexdiisa laba nooc Wuxuuna ku Dadaa Habeenkii Maalinta, Arrintaasna Calaamooyin yaa ugu Sugan ciddii fikiri.

013.004 Dhulka waxaa ah Goosinno daris ah (isku dhaw) iyo Bustaan Cinaba iyo Beer iyo Timir oo Mataano ah iyo kuwo aan Mataano ahayn, laguna Waraabiyo Biyo kaliya Waxaana ku kala Fadilaynaa (Wanaajinaynaa) qaar qaarka kale Cunnada (Dhadhanka) Arrintaasna Calaamaa ugu Sugan Ciddii Wax kasi.

013.005 Haddaad yaabtana waxaa Yaaba Hadalkoodii Ahaa ma Markaan noqonno Carro yaa Markaas Abuur Cusub (Nala abuuri) Kuwaasi waa kuwa Luquntooda la Yeelay Katiinado waana kuwo Naarta Ehelkeeda ah Kuna Dhex waari.

013.006 Waxayna kaa Dedejisan Xumaan wanaag ka hor Iyadooy Tagtay Hortood tusaalayaal (Ciqaabeed) Eebahaana waa u danbi Dhaafaha dadka iyagoo Dulmi ku sugan Eebahaana waa Ciqaab darane.

013.007 waxay dheheen kuwii gaaloobay maxaa loogu soo Dejin waayey korkiisa Aayad xagga Eebihiis ka timid, adugu waxaad uun tahay Dige cid kastana waxay leedahay Hanuuniye.

013.008 Eebaa og waxay ku siddo uurka Dhaddig kasta, iyo waxay Ilmo galleennadu Nusqaamin, iyo waxay kordhin (Dhicis iyo Shin) wax kastana Eebe agtiisa Qaddar (Waqti) yuu leeyahay.

013.009 wuxuuna ogyahay wax maqan iyo waxa jooga waana weyne ka sarreeya (wax kasta).

013.010 waana isku mid kiinna qarsada hadalka iyo kiinna la qaylya, iyo kii isqariya habeenkii iyo kii Muujiya Maalintii.

013.011 wuxuuna leeyahay (Ruux kasta) kuwo ku isbedela (Malaa'ig) oo hortiisa iyo Gadaashiisa ah kuna dhawra amarka Eebe, Ilaahayna ma dooriyo wax dad ku suganyahay intay ka dooriyaan waxa naftooda ku sugan, markuu Eebe la doono Dad

dhibna wax ka celin ma jiro, mana laha Eebe ka sokow Gargaare.

013.012 Eebe waa kan idin tusiya Hillaaca cabsi gelin iyo rajo gelin darteed, wuxuuna abuuraa daruurta culus.

013.013 wuxuuna la tasbiixsadaa onkadku Mahadda Eebe ku dheehan iyo Malaa'igtuna (waxay la tasbiixsan) Cabsida Eebe, wuxuuna diraa Danabyo wuxuuna ku ridaa cidduu doono, iyaguna waxay ku murmi Eebe isagoo ciqaabtiisu darantahay.

013.014 Eebe waxaa u Sugnaaday Baryo (iyo Cibaado) Xaqa, waxa ka soo hadhayna waxba uma ajiibaan (kuwa baryi) sida mid ku fidiyey Gacmihiisa Xagga Biyaha inay Afkiisa gaadhaan, mana gaadhayaan, Baryada Gaaladuna waxaan baadi ahayn ma aha.

013.015 waxaa Ilaahay u Sujuuda «u khuduuca» waxa ku sugan Samooyinka iyo Dhulka Ogolaansho iyo Qasab iyo Hooskooda aroor iyo Galbihiiba.

013.016 waxaad dhahdaa yaa ah Eebaha Samooyinka iyo Dhulka, waxaadna dhahdaa waa Eebe, waxaadna dhahdaa ma yeelanaysaan Eebe ka sokow Awliyo (gargaarayaal) oon u hananayn naftooda Nacfi iyo dhib midna, dheh ma egyihiin Indhoole iyo wax Arke, mase ehyihiin Mugdiyo iyo Nuur mise waxay u yeeleen Eebe Shuruko wax u Abuuray sida Abuurka Eebe oo waxaa isaga ekaaday Abuurkii, waxaad dhahdaa Eebaa wax kasta Abuuray waana kali awood badan.

013.017 wuxuu ka soo dejiyey Samada Biyo waxaana la durduray waadiyo Awooddood wuxuuna xambaartaa daadku daadxoor sarraysa, waxay dabka ku huriyaanna Doonid isku qurxin, ama alaabo waxaa ah abuur la mida, saasuuna Eebe ugu yeelan tusaale xaqa iyo Baadilka, Xumbaduse way tagi iyadoo ingagan waxa dadka anficise wuxuu ku nagaan dhulka, saasuuna Eebe u yeelaa Tusaalayaasha.

013.018 kuwa Eebahood ajiibay (Maqlay) waxaa u sugnaaday wanaag (janno) kuwaan ajiibin (maqlinna) hadduu u sugnaado wax dhulka ku sugan dhammaan oo wax la mida la jiro way isku furan lahaayeen kuwaasna waxaa u sugnaaday xisaab xun (daran) Hooygooduna waa Jahannamo iyadaana u xun gogol.

013.019 cid og in waxa laggaga soo dejiyey xagga Eebahaa uu xaq yahay ma la midbaa mid indho la', waxaa uun waantooma kuwa caqliga leh.

013.020 ee ah kuwa Oofiya ballanka Eebe oon burininna ballanka adag.

013.021 ee ah kuwa xidhiidhiya waxa Eebe faray in la xidhiidhiyo kana cabsada Eebahood kana cabsada xisaab xun.

013.022 ee ah kuwa u samray doonid wajiga Eebahood dartiis, oogayna Salaadda, kana bixiyey waxaan ku arzaaqnay qayb qarsoodi iyo muuqaalba, raacsiiyana wanaagga

xumaanta, kuwaas cidhib fiican yaa u sugnaatay.

013.023 waxaana gali jannada cadnin iyaga iyo cidda suuban oo Aabbayaalkooda, Haweenkooda iyo caruurtooda, Malaa'igtuna waxay uga soo gali irid kasta.

013.024 iyagoo ku dhihi Nabadgalyo korkiinna ha ahaato samirkiinna dartiis waxaa wanaag badan cidhibta daarta (Janno).

013.025 kuwa buriya Ballanka Eebe adkayntiisa ka dib gooyana wuxuu faray Eebe in la xidhiidhiyo oo fasaadiyana dhulka kuwaas waxaa u sugnaaday Lacnad iyo Guri xun.

013.026 Eebaana u fidiya rizqiga cidduu doono kuna cidhiidhya (cidduudoono), waxayna ku farxeen gaaladii Nolosha Adduunyo, mana aha nolosha adduunyo Aakharo agteeda waxaan maalmo lahu raaxaysto ahayn.

013.027 waxay dhihi kuwii gaaloobay maxaa loogu soo dejin waayey korkiina Aayado Eebihiisa xaggiisa, waxaad dhahdaa Eebe wuu dhumiyaa ciduu doono (oo xaqa diida) wuxuuna u hanuuniyaa xagiisa ciddii u noqota.

013.028 ee ah kuwa rumeeyey Xaqa kuna xasishay Quluubtoodu xuska Eebe, xuska Eebayna ku xasishaa Quluubtu.

013.029 ee ah kuwa rumeeyey xaqa falayna camal suuban waxaana u sugnaaday khayr iyo Nicmo iyo Noqosho wanaagsan.

013.030 saasaan kuugu dirray Ummad ay tageen Ummado hortood inaad ku akhrido kaan kuu waxyoonay iyaguna waxay ka gaaloobi Eebaha Raxmaana, waxaad dhahdaa Eebe mooyee Illah kale ma jiro, isagaana tala saartay xagiisaana u noqon.

013.031 haddii Quraan dartiis buuro lala kaxayn, ama lala goyn dhulka ama lagula hadli Dadki dhintay (Wuxuu noqon lahaa Quraankan) amarkase Eebaa dhammaantiis iska leh, miyeyanse ogayn kuwa rumeeyey xaqu hadduu Eebe doonoinuu hanuunin lahaa Dadka dhammaan kamana tagaan kuwii gaaloobay (Xumaan) intay kaga dhacdo Musiibo waxay faleen Darteed ama degto meel ku dhaw guryahooda intuu ka yimaaddo Yaboohii Eebe, Illaah Ma baajiyo ballanka.

013.032 waxaa lagy Jees Jeesay Rasuullo ka horreeyey markaasaan sugay kuwii gaaloobay, ka dibna waan Qabtay ee siday noqotay ciqaabtaydii (Way darrayd).

013.033 cid ku ilaalin naf kastaa waxay kasbatay (Eebe) ma la midbaa midaan saas ahayn, waxayna u yeeleen Eebe Shurako dheh magacaaba, mise waxaad Eebe uga warramaysaan waxaan Eebe uga warramaysaan waxaan joogin Dhulka, mise hadal muuqaala, saas ma aha ee waxaa loo qurxiyey kuwii gaaloobay dhagartooda waxaana laga leexiyey Jidka, cid Eebe dhumiyeyna ma laha wax hanuunin.

013.034 waxayna mudan cadaab nolosha adduun, cadaabka aakhiraana daran mana u sugna wax Eebe ka Ilaalin.

013.035 tusaalaha (Tilmaanta) jannada loo darbay kuwa dhawrsada waa inay dhex socdaan Wabiyaalkii, Cunnadeeduna waa joogto iyo hooskeedu, taasina waa cidhibta kuwa dhawrsada cidhibta gaaladuna waa Naar.

013.036 kuwaan siinnay Kitaabka waxay ku farxaan waxa lagugu soo dejiyey, xisbiyada waxaa ka mida kuwo diidi Qaarkiis, waxaad dhahdaa waxaa uun lay faray inaan caabudo Eebe una shariig yeelin, xaggiisaan u yeedhi xaggiisaana u noqon.

013.037 saasaana kuugu soo dejinnay xukun Carabi ah, haddaad raacdo hawadoodana intuu cilmi ku soo gaadhay ka dib, kama helaysid xagga Eebe gargaare iyo dhawre.

013.038 waxaan dirray hortaa rasuullo waxaana u yeellay Haween iyo caruur, Rasuulna Mucjiso lama imaan karo idimka Eebe La'aantiis, muddo kastana way Qorantahay.

013.039 eebana wuu tiraa wuxuu doono wuuna sugaa, Agtiisana waxaa ah Looxul maxfuudka.

013.040 haddaan ku tusinno qaar waxaan u yaboohi (oo dulli ah waa saas) haddaanse ku Qofsanno waxaa uun korkaaga ah Gaadhsiin Anagana waxaa na saaran inaan xisaabinno.

013.041 miyeyna arkayn inaannu uga imaan dhulka darfaha anagoo nusqaamin furid (ama Abaar) Eebana wuu xukumi, wax burinna ma jiro xukunkiisa, waana midkay deg deg tahay xisaabtiisu.

013.042 waxaa wax dhagray kuwii ka horreeyey Eebaase abaal maris (Dhagar) iska leh dhammaan, wuxuuna ogyahay waxay kasban naf kasto, waxayna ogaan Gaaladu cidday u ahaato cidhib fiican.

013.043 waxayna dhihi kuwii Galoobay ma tihid Rasuul, waxaad dhahdaa waxaa marag ugu filan dhexdeenna Eebe iyo cidda agteed ogaanshaha Kitaabku yahay.

014 إبراهيم

014.001 xarfaha hore oo kale waa la soo sheegay macnahooda, kanna waa Kitaab aannu kugu soo dejinnay inaad kaga bixisid dadka mugdiyada xagga Nuur idamka Eebehood iyo jidka Eebaha adkaada ee la Mahadiyo.

014.002 Ilaaha iska leh waxa Somooyinka iyo Dhulka ku sugan, halaagna waxaa mudan Gaalada cadaab daran xaggiis.

014.003 oo ah kuwa ka jecel nolosha adduun Aakhiro oo ka leexiya (Dadka) Jidka Eebe lana dooni Qallooc, kuwaasuna waxay ku suganyihiin Baadi fog.

014.004 Rasuul kuma dirro waxaan Afka Qoomkiisa ahayn si uu ugu caddeeyo, wuuna baadiyeeyaa Eebe cidduu doono inta xaqa loo caddeeyey ka dib, wuuna hanuunin cidduu doono, waana adkaade falsan.

014.005 waxaan la dirray (Nabi) Muuse Aayaadkannaga bixi Qookaaga Mugdiyada xagga Nuurka, kuna waani «xusuusi» Nicmooyinkii Ilaahay arrintaasna Aayaadbaa (Calaamooyin) ugu sugan samir badane, shugri badan dhammaantiis.

014.006 iyo markuu Nabi Muuse ku yidhi Qoomkiisa xusuusta Nicmada Eebe korkiinna markuu idinka koriyey Colkii Fircoon iyagoo idin dhadhansiin cadaab (Daran) Xun oo gawrici Wilashiinna oo dayn Gabdhihiinna (Dullaysi) arrintaasna waxaa ku sugnayd Balayo (Intixaam) Eebihiin oo wayn.

014.007 iyo markuu Eebihiin ogaysiiyey haddaad shugridaan waan idiin kordhin, haddaad gaalowdaanna cadaabkaygu waa daranyahay.

014.008 wuxuuna yidhi (Nabi) Muuse haddaad Gaalowdaan idinka iyo waxa ku sugan Dhulka dhammaan Eebe waa Hodan mahadsan.

014.009 miyuuna idin soo gaadhin warkii kuwii idinka horreeyey (oo ah) Qoomkii Nabi Nuux, Caad, Thamuud, iyo kuwii ka dambeeyey, ma oga (Tiradooda) Eebe mooyee, waxayna ula yimaadeen Rasuuladoodii xujooyin waxayna ku celiyeen Gacmahooda Afkooda (Way beeniyeen) waxayna dhaheen anagu waan ka gaalownay waxa laydinku soo diray annguna shakibaan kaga sugannahay waxaad noogu yeedhaysaan xaggiisa oo daran.

014.010 waxay dheheen Rasuuladoodii ma Eebaa shaki ku jiraa ee abuuray Samooyinka iyo Dhulka idiinkuna yeedhi inuu idinka dhaafo dambiyadiinna dibna idiin dhigo tan iyo muddo magacaaban, waxayna dheheen idinku ma tihiin waxaan bashar (Dad) nala mida ahayn, waxaadna doonaysaan inaad naga leexisaan waxay caabudi jireen Aabbayaalkanno noo keena xujo cad.

014.011 Rasuulladii waxay dheheen annagu ma nihin waxaan dad idin la mida ahayn, Eebaase ku mannaysta (khayr) cidduu doono oo addoomadiisa ka mida, xujana idiinma keeni karro idinka Eebe mooyee, Eebe uunna ha tala saarteen Mu'miniintu.

014.012 maxaanaan u talo saaranayn Eebe isagoo nagu hanuuniyey Jidkannaga, waana ku samraynaa waxaad nagu dhibaysaan Eebe uun ha talo saarteen kuwa talosaaran (Cid).

014.013 waxay ku dheheen kuwii gaaloobay Rasuulladoodii waxayna ku soo noqonaysaan (soo galaysaan) diintannda, wuxuuna u waxyooday Eebahood inuu halaago daalimiinta.

014.014 dajinna idinka dhulka kuwaas ka dib, arrintaasna waxaa heli ciddii ka cabsata la kulankayga oo ka cabsata gooddigayga.

014.015 wayna gargaar dalbeen waxaana khasaaray kibir badane madax adag dhammaantiis (xaq diid)

014.016 waxaana ka horraysa jahannamo waxaana laga waraabin Biyo carow ah (Dhaacaanka Ehelu Naarka).

014.017 wuuna ku margan mana ka degayo wuuna uga imaan Mawdku (Geeridu) meel kasta, mana dhimanayo, gadaashiisna waxaa ah cadaab adag.

014.018 kuwa ka gaaloobay Eebahood wuxuu la midyahay camlakoodu dambas ku darraatay «ku dhacday» dabayli maalin dabayl dhabasho daran, kama karaan (helaan) waxay Kasbadeen waxba, kaasina waa baadida fog uun.

014.019 miyeydaan arkayn in Eebe u abuuray Samooyinka iyo dhulka xaq, hadduu doonana idin tagsiin karo lana imaan karo khalqi cusub.

014.020 arrintaasina Eebe kuma adka.

014.021 waxayna dadku u soo bixi Eebe markaasay ku dhihi kuwii «raaciyadda» ahaa kuwii madaxda ahaa anagu idinkaan idin raacaynay ee wax ma nooga taraysaan cadaabka Eebe, waxayna dhahaan hadduu Eebe na hanuuniyo waan idin hanuunin lahayn, waa isugu mid korkeenna haddaan argagaxno ama samirnno (adkaysanno) ma helayno fakasho.

014.022 wuxuuna dhahaa shaydaankii marka amarka la xukumo, Eebe wuxuu idiin yaboohay yabooh xaq ah anna waan idiin yaboohay waana idinku beeniyey, wax xujo ahna idinkuma lahayn oon ahayn inaan idiin yeedhay ood i maqasheen ee hay dagaalina ee dagaala naftiinna anuguna idiinma gargaari karo idinna iima gargaari kartaan, anugu waan diiday waxaa ila wadaajiseen horay daalimiintuna waxay mudan cadaab

daran.

014.023 waxaana la gelin kuwii rumeeyey xaqa oo camal fiican falay Jannooyin ay socoto dhexdeeda wabiyadii iyagoo ku dhex waari idanka Eebe dartiis soo dhawayskooduna dhexdeeda waa salaan.

014.024 ma ogtahay sida Eebe ugu yeelay Tusaale kalimada (Erayga) Fiican sida Geed wanaagsan oo laamaheediina samada (kor jiraan).

014.025 oo siisa (Bixisa) Cunnadeeda Waqti kasta idanka Eebaheed dartiis, wuuna u yeelada Eebe tusaayaal Dadka inay waantoomaan.

014.026 Kalimada (Erayga) xunna (Gaalnimada iyo xumaanta) waxay la mid tahay geed xun lagana rujiyey dhulka korkiisa oon sugnaan lahayn.

014.027 wuxuu ku sugaa Eebe kuwa rumeeyey xaqa Erayga sugan (ashaadada iyo xaqa) Nolosha adduun iyo Aakhiraba wuxuuna falaa Eebe wuxuu doono.

014.028 ma ogtahay kuwa ku badelay Nicmaddii Eebe Gaalnimo, Dejiyeyna qoomkoodii guri halaag.

014.029 Jahannamayna gali meel lagu sugnaadana iyadaa u xun (Jahannamo).

014.030 waxayna u yeeleen Eebe shariig inay ka dhumiyaan jidkiisa, waxaad dhahdaa raaxaysta ahaanshihiinnu waa Naare.

014.031 Ku dheh addoomadayda rumeeyey (Xaqa) ha oogeen salaadda hana ka Nafaqeeyeen waxaan ku arzaaqay qarsoodi iyo muuqba ka hor imaatin Maalin aan gadaho iyo saaxiib jirin (qiyaamada).

014.032 Eebe waa kan Abuuray samooyinka iyo dhulka kana soo dejiyey samada Biyo kuna soo bixiyey midho rizqigiinna dartiis, idiinna sakhiray doonta inay ku socoto badda amarka Eebe idiinna sakhiray Wabiyada.

014.033 idiinkuna sakhiray Qorraxda iyo Dayaxa si joogta ah idiinna sakhiray habeenka iyo Maalinta.

014.034 idinkana siiyey wax kastood warsataan, haddad tirisaanna Nicmada Eebana ma koobi Kartaan, dadse waa dulmi badane gaalnimo badan.

014.035 zusuusta markuu Nabi Ibraahim yidhi Eebow ka yeel baladkan (Maka) Aamin igana dheeree ani iyo caruurtayda inaan caabudno Sanamyada.

014.036 Eebow waxay dhumiyeen wax badan oo ciddii raacdana waa iga mid tii i caasidana adaa dambi dhaafe naxariista ah.

014.037 Eebow waxaan dejiyey caruurtaydii (Qaar) tog aan been lahayna oo ah Baydkaaga sharafta leh agtiisa Eebow inay Oogaan salaadda ee ka yeel Quluubta dadka tii u

iilata xaggooda kuna arzaaq midho inay shugriyaan.

014.038 Eebow adugu waxaad ogtahay waxaannu qarin iyo waxaannu Muujin, kamana Qarsoona Eebe wax ba samada iyo dhulka (midna).

014.039 mahad Eebaa iska leh ee ah kan i siiyey anoo wayn Ismaaeiil iyo Isxaaq Eebahayna waa maqlaha baryada (ajiibe).

014.040 Eebow iga yeel mid ooga salaadda aniga iyo caruurtayda Eebow Aqbal baryadayda.

014.041 Eebow ii dambi dhaaf ani iyo Labadaydii Waalid iyo Mu'miniinta Maalinta ay kici xisaabtu (Qiyaamadu).

014.042 ha u malayn in Eebe halmaansanyahay waxay fali daalimiintu, wuxuu uun dib ugu dhigi maalin ay taagni dhexdiisa indhuhu.

014.043 oyna deg degi oo madax kor yeeli oosan soo noqonayn aragoodu (taagmi indhuhu) Quluubtooduna oy madhantahay «cabsi darteed».

014.044 uga did dadka maalintuu u iman cadaab oy odhan kuwii dulmi falay eebow dib noogu dhig muddo dhaw aan ajiibno yeedhidaadee oon raacno rasuuladee, miyeydaan ahayn kuwii ku dhaartay horay inaydaan tegayn.

014.045 oo degteen guryihii kuwii dulmiyey naftooda oo idiin caddaaday sidaan ku fallay iyagii oon idiin yeellay tusaalayaal.

014.046 iyagoo dhagar samayn Eebe agtiisaana Abaalka dhagartoodu yahay, dhagartooduna ma aha mid la suulaan (tagaan) Buuruhu.

014.047 ee ha u malayn in Eebe baajin u yabooha Rasuulladiisa illeen Ilaahay waa adkaade aarsadee.

014.048 Maalin Buuna (oofin) lagu bedeli dhulka Dhul kale iyo Samooyinkaba, waxaana loo soo bixi Eebaha kalida ah ee awoodda sara leh.

014.049 Waxaadna arkaysaa Danbiilayaashii oo Maalintaas lagu xidhiidhiyay (lays kulaxidhay) Biro (Naareed).

014.050 Dharkooduna (Qamiisyadoodu) waa Daamur (Naara) waxaana dabooli wajigooda naar.

014.051 inuu ka Abaal mariyo Eebe naf kasta Waxay kasbatay, Eebana way deg degtaa xisaabtiisu.

014.052 Quraankana waa gaadhsiin Dadka iyo in Loogu Digo iyo inay ogaadaan in Eebe Ilaah Kaliya uun Yahay, iyo inay waantooto Cidda Caqliga leh (Mu'miniinta).

015 الحجر

015.001 Xarfaha hore waa la soo sheegay Macnahooda, Kuwana waa Aayadaha Kitaabka iyo Quraanka cad.

015.002 Wax badanbay tamanin (Jeclaan) kuwii Gaaloobay (Aakhiro) inay Muslimiin ahaadaan (adduunkii).

015.003 ka tag ha cuneen hana raaxasyteene Hana Shuqliso yididiilo way ogaan doonaane,

015.004 Magaalo la halaago oo kasta waxaa u sugnaaday Wakhti la yaqaanno.

015.005 Kamana hor marto umadi Ajasheeda (wakhtigeeda) Kamana dib marto.

015.006 Waxay dhaheen kan Quraanka lagu soo dejiyayow Adugu waad waalantahay.

015.007 Maad malaa'ig noo keentid haddaad run Sheegi.

015.008 Umana soo Dehinno Malaa'igta xaq mooyee lamana sugeen Gaalada (markaas).

015.009 Annagaa soo dejinnay Quraanka annagaana Dhawri.

015.010 waxaan u dirray hortaa (rasuullo) Ummadihii hore.

015.011 Rasuul kasta oo u yimaaddana waxay ahaayeen kuwo ku jeesjeesa.

015.012 saasaana u galinaa (Gaalnimada) quluubta dambiilayaasha.

015.013 mana rumeeyaan Quraanka waxaana tegay (hor maray) sumaddii «Jidkii» kuwii horreeyey.

015.014 haddaan uga furro korkooda irrid samada ooy ahaadaan kuwo kora

015.015 waxay odhan lahaayeen waxaan uun la awday (La tiray) aragyadannadii, waxaabanse nahay qoom la sixray.

015.016 waxaan yeellay samada buruuj (Meelo) waxaan u qurxinnay kuwa dayi (eegi).

015.017 waxaana ka dhawray shaydaan la tuuray «fogeeyey» dhammaantiis.

015.018 mid dafa maqalka oo danab cad raaco mooyee.

015.019 dhulkana waan fidinay waxaana ku ridnay «sugnay» dhexdeeda Buuro, waxaana ka soo bixinay wax kasta oo Miisaaman.

015.020 waxaana idiinka yeellay dhexdiisa nolol iyo waxaydaan arzaaqi karin.

015.021 waxaan agtanada khasnadihiisu «kaydkiisu» ahayn ma jiro, umana soo dejinno qaddar la ogyahay mooyee.

015.022 waxaana dirnaa dabaysha oo Tallaasha (Daruurta) waxaana ka soo dajina samada Biyo aan idinku waraabinno idinkoo ahayn kuwo ka keydsan kara (gudhidda).

015.023 annagaa wax looleeyna waxna dilla, anagaana wax dhaxalla uun (u hadha).

015.024 waxaana ognahay kuwiinna hor maray waxaana ognahay kuwiina dib maray.

015.025 Eebahaana isagaa soo kulmin dadka waana falsame oge ah.

015.026 annagaana ka abuuray dadka dhoobo doorsoon.

015.027 Jaankana (Jinniga) waxaan ka abuuray mar hore Naar samuum leh (Kulayl).

015.028 Xusuuso markuu ku yidhi Eebahaa malaa'igta Anugu waxaan ka abuuri Dad dhoobo doorsoon.

015.029 Ee markaan ekeeyo kuna afuufo dhexdiisa Ruuxdayda ugu dhaca Sujuud.

015.030 wayna Sujuudeen malaa'igtii dhammaan oo Kulansan.

015.031 Ibliis oo diiday inuu ka mid noqdo kuwa Sujuuday mooyee.

015.032 Wuxuuna yidhi (Eebe) Ibliisow maxaad leedahay oodan u noqonin kuwa Sujuuda.

015.033 Wuxuuna yidhi ma ihi Mid u sujuudi dad aad ka Abuurtay Dhoobo doorsoon.

015.034 Wuxuuna yidhi Eebe ka bax xageeda adigu waa lagu fogeeyaye.

015.035 Korkaagana waxaa ah Lacnad tan iyo Maalinta Abaal marinta (Qiyaamada).

015.036 Wuxuuna yidhi Eebow i sug tan iyo maalinta La soo bixin dadka.

015.037 Wuxuuna yidhi Eebe Adugu kuwa la sugi Yaad ka mid tahay.

015.038 Tan iyo maalinta Wakhtiga la yaqaan leh.

015.039 Wuxuuna yidhi Ibliis Eebow i baadiyayntaada Darteed waxaan u Qurxin dhulka Dhexdiisa waana Dhumin dhammaan.

015.040 Addoomadaada cibaadada kuu kali Yeelay mooyee (lana doortay).

015.041 Eebe wuxuu yidhi kaasi waa Jid igu toosan (oo layska abaal marin).

015.042 Addoomadayda (toosan) Kuma lihid xujo Cid Ku raacday oo kuwa Baadida ah ka mida Mooyee.

015.043 Jahanamaana yaboohoodu yahay (inta dhunta) Dhammaan.

015.044 Waxayna leedahay todoba irridood oo irrid Kastana waxay leedahay Qaddar loo qaybiyay (oo Ibliis iyo Colkiisa ah).

015.045 kuwa Eebe ka dhawrsadana waxay gali Janooyin iyo Ilo (durduri).

015.046 waxaana la dhahaa ku gala Nabad galyo iyo Aaminimo.

015.047 waxaana ka siibnaa waxa laabtooda ku jira oo xiqdi ah, waana walaalo sariira isqaabilsan ku sugan.

015.048 kumana taabto jannada dhesdeeda dhib xageedana lagama Bixiyo.

015.049 U warran addomadayda inaan anugu Dambi dhaafe Naxariista ahay,

015.050 iyo in Cadaabkaygu uu yahay Cadaabka daran uun.

015.051 Ugana waran dadka Martidii (Malaa'ig) Nabi Ibraahim.

015.052 Markay u soo galeen kuna Dhaheen salaan Kuna yidhi waanu idinka cabsan.

015.053 ooy Dhaheena ha cabsan Waxaanu kuugu Bishaarayn Wiil cilmi yeelane.

015.054 Wuxuuna ku yidhi Ma waxaad ii bishaaraynaysaan Anoo odaynimo Itaabatay, Maxaad iigu Bishaaraynaysaan.

015.055 Waxayna dhaheen waxaanu Kuugu Bishaarayn Xaq ee ha noqonin Mid quusta.

015.056 Wuxuuna yidhi yaa ka Quusta Naxariista Eebihiis kuwa Baadida ah mooyee.

015.057 Wuxuu yidhi Xaalkiinnu muxuu yahay Kuwan la Soo dirayaw.

015.058 Waxayna dhaheen waxaa naloo Diray Qoom Danbiilayaal ah xagood.

015.059 Ehelka (nabi) Luudh mooyee oo Waanu korin Dhammaantood.

015.060 Haweenaydiisa mooyee oo noqon Kuwa ku Hadhi (Halaagga).

015.061 Markay u yimaadeen Ehelki nabi Luudh kuwii La soo diray.

015.062 Wuxuu yidhi Idinku waxaad Tihiin Qoom aan la Garanaynin.

015.063 Waxayna dhaheen saas ma aha ee Waxaannu kuula Nimid waxay Shakisanaayeen (Halaagoodii).

015.064 Waxaana kuula nimid Xaq, runna waan sheegaynaa.

015.065 Ee guuri Ehelkaaga qayb Habeenka ka mida Socona Gadaashooda yayna soo Milicsan Ruux ka Mida (Dib) kuna socda meeja Laydin Faray.

015.066 Waxaana u waxayoonay Amarkaas ah in Cidhibta Kuwaas la goyn Subaxdii.

015.067 Waxaana yimid dadkii Baladka oo bishaaraysan (aragga martida).

015.068 Wuxuuna yidhi kuwan waa Martidaydii ee Ha igu ceebaynina.

015.069 kana dhawrsada Eebe hana i dullaynina.

015.070 Waxayna dhaheen Miyaanaan kaa Reebin Caalamka (imaad marti galido cidna).

015.071 wuxuuna yidhi Kuwaasi waa gabdhahaygii Iladaad wax Falaysaan (ood guursanaysaan).

015.072 Cimrigaagee iyagu Baadibay ku Wareersan Yihiin.

015.073 Waxaana qabatay Qayladii qorrax soo baxa.

015.074 Waxaana ka yeellay korkoodii hoostooda Waxaana ku soo daadinnay Korkooda Dhagaxyo Naar ah.

015.075 Arrintaasna calaamooyin baa ugu sugan Kuwa Fiirfiiriya (Fikira).

015.076 Waxayna kutaal Magaaladaas waddo toosan (oy maraan oo cad).

015.077 Arrintaasna calaamad yaa ugu sugan kuwa Xaqa rumeeyay.

015.078 Waxayna ahaayeen Qoomkii kaynta Daalimiin (Qoomkii Nabi Shucayb).

015.079 Waana ka aarsanay, waxayna labaduba degenaayeen Waddo cad (oo la yaqaanno).

015.080 Waxayna beeniyeen Qoomkii Xijrina kuwii Loo soo diray (Saalax).

015.081 Waana siinay Aayaadkanagii waxayna ahaayeen Kuwa xageeda ka jeedsada.

015.082 Waxaana ahaayeen kuwo ka qota Buuraha Guryo aamina.

015.083 Waxaana qabatay Qaylo Aroortii.

015.084 Waxna uma tarin waxay Kasbanayeen.

015.085 Samooyinka iyo Dhulka iyo waxa u dhaxeeyana waxaan Xaq ahayn umaanan abuurin Saacaduna way iman ee iska saamax saamixid quruxsan.

015.086 Eebahaabaa ah abuuraha cilmiga lehe.

015.087 waxaan ku siinay Todobo soo noqnoqota «faataxada» iyo Quraanka wayn.

015.088 ee ha u taagin indhahaaga waxaan ugu raaxaynay qaybo ka mida. hana u murugoon una raarici (Jilei) garabkaaga (macaamiladooda) Mu'miniinta.

015.089 waxaadna dhahdaa anugu waxaan uun ahay u dige cad.

015.090 sidaan ugu soo dejinay Cadaab kuwii isu dhaarsaday (Dhibka xaqa).

015.091 ee kayeelay Quraanka Qaybo.

015.092 Eebahaa baan ku dhaartaye waan warsanaynaa dhammaantood.

015.093 waxay falayeen.

015.094 ee Muuji waxa lagu fari iskagana jeedso Mushrikiinta.

015.095 anagaa kaa kaafiyeyna kuwa jeesjeesa.

015.096 ee yeela Eebe Miciisa Ilaah kale wayna ogaan doonaan (waxa ku dhaca).

015.097 waxaana ognahay Laabtaadu inay ka cidhiidhyami waxay sheegi (oo xun).

015.098 ee ku Tasbiixso mahadda Eebahaa ahawna kuwa Sujuuda.

015.099 Caabudna Eebahaa intay Yaqiintu kaaga timaaddo (Geeridu).

016 النحل

016.001 waxaa yimid amarkii Eebe Qiyaamihii (iyo ciqaab) ee ha dedejisanina, waxaa ka nasahan oo sarreeya Eebe waxay la wadaajin.

016.002 wuxuu ku soo dejiyaa Malaa'igta waxyi oo amarkiisa ka mida cidduu doono oo addoomadiisa ka mida oo ah ugu diga inaan Ilaahay mooyee Eebe kale jirin ee ani uun iga dhawrsada.

016.003 wuxuu u abuuray Eebe Samooyinka iyo Dhulka xaq, wuuna ka sarreeya waxay la wadaajin.

016.004 wuxuu ka abuuray dadka dhibic markaasuu noqdaa dood badane cad.

016.005 xoolahana wuu idiin abuuray dhexdoodana waxaa ah dugaal iyo nacfi xaggeedaadna ka cuntaan.

016.006 quruxbaana idiinku sugan dhexdooda markaad dheelmaysaan iyo markaad foofinaysaan.

016.007 waxaadna ugu raratan culaysyo xagga magaalo oydaan gaadhayn naf dhibkeed mooyee Eebihiinna waa u ture Naxariista.

016.008 Fardaha iyo Baqlaha iyo Dameeraha wuxuu (idiin ku abuuray Eebe) Inaad kortaan iyo Qurux, Wuxuuna abuuri Waxaydaan Ogayn.

016.009 Xagga Eebaana jid toosan yahay (Hanuun), Mid leexsanna waa jiraa (xumaanta) Hadduu Doonana wuu idin hanuunin lahaa dhammaan.

016.010 Eebe waa kan idinka soo dejiyay Samada Biyo xagiisaa laga cabaa Xagiisaana Geeduhu ka ahaadaan aad Daajisaan (xoolaha).

016.011 Wuxuuna idiinku soo Bixiyaa Beero Saytuun, Timir, Cinab iyo Wax kastoo midha ah, arrintaasna calaamadbaa ugu sugan Ciddii fikiri.

016.012 Wuxuuna idiin sakhiray Habeenka, Maalinta, qirraxda, Dayaxa, Xiddigahana waxaa lagu sakhiray Amarkiisa, Arrintaasna Calaamooyin yaa Ugu sugan Ciddii wax kasi.

016.013 Iyo wuxuu idiinku abuuray Dhulka oo kala Duwan yahay Midabkeedu, Arriintaasna Calaamad Yaa ugu sugan ciddii wax xasuusan (fikiri).

016.014 Eebe waa kan idiin sakhiray Badda inaad ka cuntaan Hilib cusub kalana baxdaan Qurux (Macdan) ood xidhataan, Waxaadna aragtaan doonida (Markabka) oo Dillaacin (Dabbaalan) Dehxdeeda iyo inaad Doontaan fadliga iyo inaad Doontaan fadliga Eebe iyo Inaad ku shugridaan.

016.015 Wuxuuna ku riday (sugay) Dhulka buuro inayna Idinla iilan (wuxuuna yeelay) wabiyo iyo Wadooyin inaad ku toostaan.

016.016 Iyo calaamado iyo Xiddigo ay dadku ku toosaan.

016.017 Cidwax abuuri Ma la midbaa mid aan wax Abuurayn miyaydaan wax xasuusanayn.

016.018 Haddaad tirisaan Nicmada Eebe ma koobi Kartaan, Eebana waa danbi dhaafe Naxariista

016.019 Eebe waa ogyahay waxaad qarsanaysaan iyo waxaad Muujinaysaan.

016.020 waxay Caabudayaan oo Eebe ka soo hadhayna ma abuuraan waxba iyagaase la abuuraa.

016.021 waana Mayd aan Noolayn mana oga waqtiga la soo bixin (Dadka).

016.022 ILaahiinnu waa Ilaah kaliya, kuwa aan rumeynin Aakhirana Quluubtoodu way diidi (Kalinimada Eebe), wayna iskibrin.

016.023 waxaa sugan in Eebe ogyahay waxay qarsan iyo waxay Muujin Eebana ma jecla kuwa iskibriya.

016.024 marka lagu dhoho muxuu soo dejiyey Eebihiin waxay dhahaan waa warkii kuwii hore.

016.025 inay xambaaraan culayskooda «dambigooda» oo dhan Maalinta Qiyaame, iyo culayska «dambiga» kuway dhumiyeen cilmi la'aan waxaana xun waxay xambaaranayaan.

016.026 waxaa wax dhagray kuwii ka horreeyey markuu Eebe (amarkiisii) uga yimid xagga Asaaska (Tiirarka) waxaana kaga dumay saanqaafkii korkooda wuxuuna uga yimid cadaab meelayan ogayn.

016.027 ka dibna maalinta Qiyaame wuu dullayn wuxuuna dhihi aaway shura- kadaydii aad ku doodayseen dhexdeeda, kuwiina waxay dheheen cilmiga la siiyey (Culimadii) dulli iyo xumaan maanta wuxuu saaranyahay Gaalada.

016.028 ee ah kuway oofsan Malaa'igtu iyagoo dulmiyey naftooda, waxayna Muujiyaan hogaansi iyagoo dhihi maanaan ahayn kuwo xumaan fala, saas ma aha ee Eebe waa ogyahay waxaad falayseen.

016.029 ee ka gala irridaha Jahannamo idinkoo ku waari dhexdeeda waxaana xumaan badan Hooyga kuwa iskibriya.

016.030 Waxaa lagu Dhahaa kuwa dhawrsaday muxuu soo Dejiyay Eebihiin Waxayna dhahaan Khayr, Kuwa Sama falay adduunyadana waxay mudan wanaag Daarta aakhiraana u Khayrroon waxaana wanaag Badan daarta mutaqinta (Kuwa dhawrsaday).

016.031 Waa jannada cadnin oy gali oy soconna dhexdeeda Wabiyaashii waxayna ka heli

waxay doonaan, Saasuuna Eebe ku abaal mariyaa kuwa dhawrsada.

016.032 Ee ah kuway oofsato Malaa'igtu iyagoo Fiican (Kuna dhihi) Nabadgalyo korkiina ha ahaato ee Ku gala jannada Waxaad camal fali Jirteen Dartiis.

016.033 Gaaladuse miyay sugi inay u timaado Malaa'igtu mooyee ama u yimaado Amarka Eebahaa, Saasayna Faleen kuwii ka horeeyay, Mana Dulmiyin Eebe iyagaase dulmiyay Naftooda.

016.034 Waxaana ku dhacay Xumaantii waxay faleen, Waxaana ku dagay (Ciqaahtii) Waxay ku jeesi Jireen.

016.035 Waxay dhahaan kuwii Eebe la wadaajiyay (Cibaadada) Haduu doono Eebe maanaan caabudneen cid ka Soo Hadhay waxba annaga iyo aabayaalkanno mana Xarrimneen isaga ka sokow waxba, Saasayna faleen Kuwii ka horeeyay ee Rasuullada ma saaran yahay Waxaan gaadhsiin cad ahayn.

016.036 Waxaan ka bixinay Umad kasta Rasuul inay caabudaan Eebe kana dheeraadaan Dhaaquutka (Cibaadada Eebe ka sokow), Waxaana ka mida dadka Cid Eebe Hanuuniyay, Waxaana ka Mida ciday ku sugnaatay Baadinimo, Ee socda dhulka oo Eega siday Noqotay Cidhibtii Beeniyayaasha.

016.037 Hadaad ku Dadaashid hanuunkooda Eebe ma hanuuniyo ciduu Dhumiyay mana helaan Gargaare,

016.038 waxay ugu dhaarteen Eebe dhaar adag inuusan soo bixinayn Eebe cid dhimatay saas ma aha ee waa yabooh Eebe isasaaray (sugan) Dadka badidiise ma oga.

016.039 inuu u caddeeyo waxay isku diidanyihiin iyo inay ogaadaan kuwii Gaaloobay inay ahaayeen Beenaalayaal.

016.040 haddaan doono arrinna waa inaan uun ku dhahno ahow oy abaato.

016.041 kuwii u haajiray dar Eebe intii la dulmiyey ka dib waxaan dejinaynaa adduunka wanaag, ajirka aakhiraana ka wayn hadday wax ogyihiin.

016.042 waana kuwa samray «adkaystay» Eebahoodna uun tala saarta.

016.043 waxaan dirray hortaa Rag aan u waxyoonay, ee warsada kuwa cilmiga leh haddaydaan wax ogayn.

016.044 (waxaana la dirray) xujooyin iyo Kutub waxaana kugu soo dejinay Quraanka inaad u caddayso Dadka waxa loo soo dejiyey, inay fikiraan.

016.045 ma aamin bay ka noqdeen kuwii dhagarta falay in Eebe la gooyo Dhulka, ama uga yimaaddo cadaab meelayna filayn.

016.046 ama ku qabto Eebe gadgadoonkooda mana aha kuwa Eebe daaliya.

016.047 ama ku qabto Nusqaamin (iyo cabsi) iyagoo ku sugan, Eebihiinna waa u Ture Naxariista.

016.048 Miyeyna Arkayn wuxuu Eebe Abuuray oo u iilan Hooskiisu Midig iyo Bidix Sujuud Eebe dartiis iyagoo u Khushuucsan.

016.049 Eebe waxaa u Sujuuda waxa Samooyinka iyo Dhulka ku sugan oo dhul socoda iyo Malaa'ig iskamana wayneeyaan (Sujuuddiisa).

016.050 Waxayna ka Cabsan Eebahooda Sarreeya waxayna falaan wax la faro.

016.051 Wuxuuna Yidhi Eebe ha Yeelanina Ilaahyo Labo ah Eebe waa uun Ilaah kaliya ee Aniga uun iga Cabsada.

016.052 Eebe waxaa u sugnaaday waxa Samooyinka iyo Dhulka ku sugan, waxaana u sugnaaday Diin (Cibaado) Joogta ah, ee nia Eebe cidaan ahayn yaad ka dhawrsanaysaan.

016.053 Waxa Niema ah ood haysataan waxay ka timid Eebe markuu idin Taabsiiyo Dhibna xaggiisaad u Qaylyeysaan.

016.054 Markuu idinka Faydo Dhibkana Koox idinka mida yaa Eebahood la wadaajisa (Cibaadada).

016.055 Inay ka Gaaloobaan waxaan siinnay, Raaxaysta waad Ogaan doontaan «Cidhibta Xaalkiinne».

016.056 Waxay u yeelaan waxayna ogayn Qayb waxaan ku Arzaaqnay ka mida, Dhaar Eebee waa laydin warsan (Gaaloy) waxaad Been Abuuranaysaan.

016.057 Waxayna u yeelaan Eebe Gabdho waa ka Nasahanyahay, iyaguna waxay yeelan waxay rabaan.

016.058 Marka Loogu Bishaareeyo midkood Dhaddig wuxuu Noqdaa Wajigiisu Madow walbahaarina.

016.059 Wuxuuna iska Qariyaa Dadka Xumida waxa loogu Bishaareeyey, miyuu ku haystaa Dulli misc wuxu Dhumbiyaa Dhulka, waxaa xun waxay Xukumi.

016.060 Kuwaan rumayn Aakhiro waxaa u sugnaaday Tusaale xun, Eebana waxaa u sugnaaday Sifada sare, waana Adkaade falsan.

016.061 Hadduu Eebe u qaban Dadka Dulmigooda kagama tageen korka dhulka wax socda, wuxuuse dib ugu dhigi Muddo Magacaaban, markay Ajashoodu timaadana kama dib maraan Saacad kamana hormaraan.

016.062 Waxayna u yeelaan Eebe waxay Nacayaan, waxayna tilmaami carrabyadoodu Been inuu wanaag u sugnaaday, waxaa sugan in Naar uun u sugnaatay, oo loo hormarin

(Luguna dhaafi).

016.063 Dhaar Eebee waxaan (Rasuullo) u dirray Umado kaa horreeyey wuxuuna u Qurxiyey Shaydaan camalkooda isagaana sokeeye u ah Maanta waxayna mudan Cadaab daran.

016.064 Quraankana waxaan uun kuugu soo Dejinay inaad u Caddaysid Dadka waxay isku Khilaafsanyihiin iyo Hanuunka iyo Naxariista Ciddii Rumayn.

016.065 Eebana waa kan ka soo Dejiya Samada Biyo, kuna Nooleeya Dhulka Abaar ka dib, Arrintaasna Calaamad yaa ugu sugan Ciddii wax maqli.

016.066 Waxaana idiinku sugan Xoolaha Cibrad (Waano qaadasho) waxaana idinka waraabinaa waxa ku sugan Caloosheeda Digo iyo Dhiig dhexdooda ah Caano Saafi ah oo u fudud kuwa Cabbi.

016.067 iyo Midhaha Timirta iyo Cinabka ood ka yeelataan Cabbid iyo Risqi Fiican, Arrintaasna Calaamadbaa ugu sugan cidii wax kasi.

016.068 Wuxuu u Waxyooday (ku Ilhaameeyey) Eebahaa Shinnida ka yeelo Buuraha Guryo iyo Geedaha iyo waxay Dhistaan.

016.069 Markaas Cun Midho kasta xaggooda qaadna Jidadka Eebahaa oo laylyan, waxaana ka soo baxa Calooshooda Cabbid kala duwantahay Midabkoodu dhexdiisana waxaa ah Daawo Dadka Arrintaasna Calaamaa ugu sugan ciddii Fikiri.

016.070 Eebaa idin abuuray markaas idin oofsan (Dili) waxaana idinka mida cid loo eelin (la gaadhsiin) cimriga ugu liita inuusan ogaan waxba cilmi «ogaansho» dabadiis, Eebana wax walba waa ogyahay karaana.

016.071 Eebe wuu ka fadilay Qaarkiin qaar Risqiga, mana aha kuwa la fadilay kuwii ku celiya Risqigooda waxay gacantoodu hanato oy isku mid ku noqdaan ee Ma Nicmada Eebaad diidaysaan.

016.072 Eebe wuxuu idinka yeelay naftiinna azwaaj wuxuuna idinka yeelay Haweenkiinna caruur iyo farac idinkuna arsaaqay wanaag ma baadhilbay rumayn oy Nicmada Eebay ka Gaaloobi.

016.073 waxayna Caabudayaan Eebe ka sokow waxaan uga hananayn Risqi Samooyinka iyo Dhulka waxba, waxna karin.

016.074 ee hawyeelina Eebe wax la mida Eebe wuu ogyahay idinkuse ma ogidine.

016.075 Eebe wuxuu ka yeelay tusaale Addoon la leeyahay oon Waxba karin iyo Ruux aannu ku Arzaaqnay rizqi fiican oo u bixin qarsoodi iyo muuqaalba, Ma isku midbaa, Mahad Eebaa iska leh, Badankooduse wax ma oga.

016.076 Waxaa (kale) oo Eebe tusaale ka yeelay laba Nin oo midkood Af la'yahay (Mahadle) waxna karin dhibna ku ah (Culays) Ilaaliyihiisa meel Kastoos ujeediyana aan wanaag ka imanaynin Ma Egyihiin isaga iyo ruux fari Caddaalada Jid toosanna ku sugan.

016.077 Eebaa iska leh waxa ku maqan Samooyinka iyo Dhulka, Saacadda amarkeeduna ma aha ilbidhiqsigeed mooyee ama ka dhaw, Eebana wax Kasta wuu karaa.

016.078 Eebe wuxuu idinka soo bixiyay Caloosha Hooyooyinkiin Waxba idinkoon ogayn wuxuuna Idiin yeelay Ma- qal iyo Arag iyo Quluub inaad Ku Shukridaan Eebe.

016.079 Miyayna arkayn Shinbiraha loo Sakhiray Hawada samaa, Waxaana Eebe ahayna haynin, taasina Calaamooyin yaa ugu Sugan Cidii rumayn (Xaqa).

016.080 Eebe wuxuu idinka yeelay Guryihiinna xasil (Degaan) wuxuuna idinka yeelay harkaha xoolaha Guryo idiin fudud maalinta geediga iyo maalinta nagaadigaba, idinkana yeelay Suufkeeda iyo dhogarta (Geela) iyo dhogorta (Riyaha) Alaab iyo Maacuun tan iyo muddo.

016.081 Eebe wuxuu idiinka yeelay wuxuu abuuray (Geedaha) hadh, wuxuuna idiinka yeelay Buuraha Dugaal, idiinkana yeelay dhar idinka dhawra kulaylka iyo Qamiis Bireed idinka dhawrta (Dhibka) Dagaalka, saasuuna idiinku Taamyeeli Eebe Nicmadiisa inaad Islaam noqotaan (Xaqa raacdaan).

016.082 hadday jeedsadaan waxaa uun korkaaga ah gaadhsiin cad.

016.083 way garan Nicmada Eebe wayna dafiri, badankooduna waa Gaalo.

016.084 (Xusuusi) maalintaan ka soo bixin Umad kasta marag, markaasna aan loo Idmayn kuwii Gaaloobay cudar daarasho, Lagana doonayn cudur daar.

016.085 Markay arkan kuwii Dulmi falay Cadaabka Lagama fududeeyo xaggooda lamana sugo.

016.086 Markay arkaan kuwii Gaaloobay shurakadooda waxay dhahaan Eebow kuwaasu waa Shurakadannadii aannu Caabudi jirray Eebe ka sokow, markaasay ku soo tuureen Hadal ah idinku Been baad sheegaysaan.

016.087 Waxayna u Dhiibaan Eebe Maalintaa Hogaansiga, waxaana ka shuma waxay Been Abuuran jireen.

016.088 Kuwii gaaloobay ee ka awday dadka jidka Eebe waxaan ugu siyaadinnaa Cadaab Korka cadaabka Faasuqnimadooda Darteed.

016.089 (Xusuusi) Maalintaan ka soo bixinayno Umad kasta marag Naftooda ah oon ku Keenayno (Nabiyow) Adoo marag ku ah kuwan (Umadaada) Waxaana kugu dajinnay Kitaab oo ah Caddaynta wax kasta iyo hanuun iyo Naxariis iyo bishaarada dadka

muslimiinta ah.

016.090 Eebe wuxuu Fari Caddaalad iyo Samafal iyo Wax siinta qaraabada Wuxuuna reebi Xumaan iyo Munkar iyo Gardarro, Wuuna idin Waanin inaad wax Xasuusataan.

016.091 Oofiya Ballanka Eebe markaad Ballantantaan hana burinina Dhaarta ka dib intaad adkayseen ood uga yeesheen Eebe korkiina Kafiil (ilaaliye), Eebana waa ogyahay Waxaad falaysaan.

016.092 Hana Noqonina Sidii tii Burisay (furfurtay) Soohiddii Xoog ka dib furfurid idinkoo ka yeelan dhaartiina Dhagar dhexdiina ah, inay ahaatay ummad mid ka badan Ummad kale, Eebe wuu idinku imtixaami (Armakaas) iyo inuu idiin Cadeeyo maalinta Qiyaame waxaad isku diidanaydeen.

016.093 hadduu doono Eebe wuxuu idinka yeeli lahaa umad kaliya wuxuuse dhumiyaa cidduu doono, wuuna hanuuniyaa cidduu doono, waana laydin warsan waxaad camal falayseen.

016.094 haka yeelanina dhaartiinna dhagar dhexdiinna ah ood markaas simbiriirxataa gomadi intay sugnayd ka dib ood dhadhamisaan xumaan (Cadaab) ka jeedintiinna dadka jidka Eebe darteed, waxaana idiin sugnaaday Cadaab wayn.

016.095 hana ku gadanina ballanka Eebe qiimo yar (waxba) waxa Eebe agtiisa ah yaa idiin khayrroone haddaad wax ogtihiin,

016.096 waxa agtiinna ah wuu dhamaan waxa Eebe agtiisa ahna wuu hadhi waxaana ku abaal marinaynaa kuwa samra (adkaysta) Ajirkooda midka ugu fiican ee ay falsayeen.

016.097 Ciddii camal fasha wanaag oo Raga ama haweena isagoo mu'mina waxaan noolaynaynaa Nolol wanaagsan, waxaana ku abaal marinaynaa Ajirkooda waxa ugu Wanaagsan ee ay falayeen.

016.098 markaad akhiriyi Quraanka ka magan gal Eebe shaydaan la dheereeyey.

016.099 isagu kuma leh xujo kuwa Rumeeyey xaqa Eebahoodna talo saarta

016.100 wuxuuse xujo ku yeeshaa kuwa ka wali yeesha iyo kuwa la wadaajiya Eebe.

016.101 haddaan ku badallano Aayad meel Aayad kale Eebana ogyahay wuxuu dejin waxay dhahaan waxaad uun tahay Beenabuurte, badankooduse wax ma oga.

016.102 waxaad dhahdaa waxaa ka soo dejiyey Ruuxii Daabirka ahaa (Jibriil) xagga Eebaha xaqa ah inuu ku sugo kuwii rumeeyey xaqa iyo hanuun iyo Bishaaro isagoo u ah Muslimiinta.

016.103 Waxaan dhab u ognahay inay dhihi Waxaa bara Nabiga Quraanka dad, Carrabkay ku

leexin waa Cajami Kanna waa Lisaan (af carabi) cad.

016.104 Kuwaan rumayn Aayaadka Eebe ma Hanuuniyo Eebe Waxayna Mudan cadaab daran.

016.105 Waxaa uun abuurta Been kuwaan rumayn Aayaadka Eebe kuwaasuna iyaga umbaa Beenaalayaala.

016.106 Oo ah kuwa Eebe ka gaaloobay rumayn ka dib (ee mudan halaag) Ruux lagu Qasbay qalbigiisuna ku Xasillanyahay iimaanka mooyee, ruuxiise laabtiissu u Waasac noqoto (rumayso) Gaalnimo Waxaa korkooda ah Cadho Eebe, Waxayna Mudan Cadaab wayn.

016.107 Arrintaasuna waa inay ka doorteen Nolosha dhaw (ee adduun) Aakhiro iyo Inaan Eebe hanuuninayn kuwa gaalada ah.

016.108 Kuwaas Eebaa daboolay quluubtooda, Maqalkooda iyo Aragooda waana kuwa uun Halmaansan (xaqa).

016.109 Waxaa sugan in kuwaasu aakharo ay Iyagu uun Khasaareen

016.110 Eebahaase kuwa Hijrooday intii la fidmeeyey (la dhibay) ka dib markaas jahaaday oo samray (adkaystay) Eebahaana intaas ka dib waa u dambi dhaafe Naxariista.

016.111 waana Maalin ay imaan naf walba iyadoo ka doodi (Daafici) nafteeda oo loo Oofin naf kasta waxay fasahay lana duminayn.

016.112 Eebe wuxuu tusaale ka yeelay Magaalo ahayd aamin oo xasiloon ugana yimaaddo risqigeedu (Cunnada) oo barwaaqo ah meel kasta oo ka Gaalowday Nicmooyinkii Eebe oo Eebe dhadhansiiyey Gaajo dabooshay iyo cabsi waxay sameynayeen darteed.

016.113 waxaa dhab ahaan ugu yimid Rasuul ka mida wayna beeniyeen, waxaana qabtay Cadaab iyagoo Daalimiina.

016.114 ee cuna waxa Eebe idinku Arsuqay ee xalaasha fiicana kuna shukriya Nicmada Eebe haddaad isaga Caabudaysaan.

016.115 wuxuu uun idinka xarrimay Bakhtiga, Dhiigga, Hilibka Doofaarka iyo wixii lagu gawraco waxaan Magaca Eebe ahayn, ciddii dhibaatoota (Gaajo) iyadoon dulmiyin xadna gudbin Eebe waa dambi dhaafe Naxariista.

016.116 ha dhihina wuxuu carrabkiina ku tilmaani been kani waa xalaal kanna waa xaaraan, inaad ku been abuurataan Eebe, kuwa ku Been abuurta Eebe ma Liibaanaan.

016.117 waa Nolol yar (Adduunku) waxayna mudan Cadaab daran.

016.118 kuwii Yuhuudoobay waxaan ka xarrimay waxaan kaaga qisoonay horay, mana

aanaan dulmiyin iyagaase naftooda Dulmiyey.

016.119 markaas Eebahaa kuwa xumaan ku fala Jaahilnimo markaas toobadkeena intaas ka dib oo suubiya Camalka eebahaa ka dib wuu u dhaafi una Naxariisan.

016.120 (Nabi) Ibraahim wuxuu ahaa Umad «Khayr Fare» Eebe adeece Xaqa u iishe mana ka mid ahayn Mushrikiinta.

016.121 Kuna shukriya Nicmada Eebe wuuna doortay wuxuuna ku hanuuniyey Jidka Toosan.

016.122 waxaana siinay Adduunka wanaag, aakhirana wuxuu ka mid noqon kuwa Suuban.

016.123 markaas waxaan kuu waxyoonay Nabiyow raac Diinta (Nabi) Ibraahim ee Toosan kama mid ahayn Mushriikiinta.

016.124 Sabtida waxaa uun looyeelay kuwii isku khilaafay, Eebahaana wuu kala xukumi dhexdooda Maalinta Qiyaame waxay isku Khilaafayeen.

016.125 ugu yeedh Jidka Eebahaa si xigmada iyo Wacdi fiicana kulana dood sida u fiican, Eebahaana wuu ogyahay cidda ka dhunta Jidkiisa wuuna ogyahay kuwa Hanuunsan.

016.126 haddaad wax ciqaabaysaan u Ciqaaba inta laydin ciqaabay, haddaad samirtaana isagaa u khayr roon kuwa samra.

016.127 Samir, mana aha samirkaagu dar Eebe mooyee, hana ka murugoon, hana ka cidhiidhyamin waxay Dhagri.

016.128 Eebana wuxuu la jira kuwa dhawrsada wuxuuna la jira kuwa samo fala.

017 الإسراء

017.001 waxa Nasahan (Ceeb ka fog) Eebaha ka guuriyey Addoonkiisa (Nabiga) Habeen masaajidka Xurmada leh (Maka) xagga Masjidkii Aqsa een barakaynay Gaararkiisa inaan Tusinno Nabiga Aayaadkanaga Eebana waa maqle arka.

017.002 waxaana siinay Nabi Muuse kitaabkii (Tawreed) waxaana uga yeellay hanuun BaniiIsraa'iil inaydaan ka yeelanin wax iga soo hadhay Wakiil.

017.003 faricii kuwaan la xambaarnay Nabi Nuux, wuxuuna ahaa Addoon (Eebe) ee Shugri badan.

017.004 Waxaan ku (Ogaysiinnay) ugu Waxyoonay Banii Isra'iil Kitaabka (Tawreed) inaad fasaadinaysaan Dhulka Labo Jeer, isna kibrinaysaan iskibrin Wayn.

017.005 Markuu yimaaddo Yabooha (Watiga) midda hore waxaan idinku soo Bixinaa «Dirraa» Addoomadanada oo Xoog daran leh, dhexgalina (Hanan) Gurya dhexdooda waana Yabooh la fali.

017.006 Markaasaan idinku soo Celinaa Dawladnimada, idinkuna Xoogaynaa Xoolo iyo Caruur idinkana yeellaa kuwa Tiro badan.

017.007 Haddaad Samo Fashaan waxaad u samo fasheen Naftiinna, haddaad Xumaan fashaanna waa uun Naftiinna, markuu Yimaaddo Yabooha Dambana way Xumeeyaan Wajigiinna iyo inay Galaan Masaajidka (Baytul Maqdis) siday u galeen markii hore iyo inay Damiraan «Tirtiaan» waxay u Adkaadaan Tirtirid.

017.008 Waxay u dhawdahay in Eebihiin idiin Naxariisto, haddaad ku Noqotaanna waannu ku noqon, waxaana uga yeelnay Jahannamo Gaalada Gogol.

017.009 Quraankanna wuxuu ku Hanuunin Dadka Arrinta u Toosan ugana Bishaarayn kuwa fala Wanaag inay Mudan Ajir wayn.

017.010 Kuwaan Rumeynin Aakhirana waxaan y Darabnay Cadaab Daran.

017.011 Wuxuu u Yeedhaa (Baryaa) Dadku Shar siduu ugu Yeedho «Baryo» Khayrka, Dadkuna waa Deg dege.

017.012 Waxaan ka Yeellay Habeenka iyo Maalinta Labo Calaamo, waxaana Tirraa Calaamada Habeenka, waxaana ka Yeellaa Calaamada Maalinta mid wax Tusisa (Arag) inaad doontaan Fadliga Eebihiin iyo inaad ku ogaataan Tirada Sanooyinka iyo Xisaabta, wax kastana waxaannu u Caddeynay Caddayn (aada).

017.013 Ruux kasta waxaan Laasiminay Camalkiisa (loo Qaddaray) Luquntiisa, waxaana u soo bixinnaa Maalinta Qiyaame Kitaab uu la kulmi Isagoo fidsan.

017.014 Laguna Dhihi akhri Kitaabkaaga isagaa kuugu Filan Maanta Korkaaga Xisaabe.

017.015 Ruuxii Hanuuna wuxuu uun u Hanuunay Naftiisa kii Dhumana wuxuu uun u Dhumay Naftiisa, mana xambaarto Nafi Dambi Naf kale, mana Cadaabno intaan uga soo Dirro Rasuul.

017.016 Markaan doono inaan Halaagno Qaryad waxaan farraa kuweeda loo Nicmeeyey «Khayr» markaasay ka Faasiqoobaan waxaana ku sugnaada Ciqaab waana Tirtirraa Tirtirid (Halaag).

017.017 Imisaau Halaagnay Quruun (Nabi) Nuux ka dib Eebahaabaana ugu filan Dambiyada Addoomadiisa Ogaade Arka.

017.018 Ruuxi dooni Adduunyo waan ugu soo dedejinaa dhexdeeda waxaan Doonno Ciddaan doonno, markaasaan kayeellaa Jahannamo mid gala isagoo Caayan oo Dullaysan.

017.019 Ciddiise Doonta Aakhiro oo u fala camalkeedii isagoo Mu'mina kuwaas Camalkoodu wuxuu Noqon mid la Mahdiyo.

017.020 Dhammaan waxbaan uga Fidinaa kuwaas (Doona Adduun) iyo kuwaas (Doona aakhiro) siismada Eebahaa, mana aha siismada Eebahaa mid Reeban.

017.021 Day sidaan uga Fadilnay qaarkood qaarka (Kale) (Addunka) Aakharaase wayn darajooyin oo wayn Fadilid.

017.022 Ila Yeelin Eebe Miciisa Ilaah kale ood noqotid mid Caayan oo la Khasaariyo.

017.023 Wuxuu Faray Eebahaa inaydaan Caabudin isaga mooyee iyo inaad u samo fashaan Labadii Waalid Samo falid, hadduu ku gaadho Agtaada wayni midkood ama Labaduba ha ku Dhihin uf, hana Canaanan una dheh hadal Fiican.

017.024 Una Raarici (Jilci) Garab Naxariiseed (u Naxariiso) dhehna Eebow ugu Naxariiso siday ii Koriyeen anoo Yar.

017.025 Eebihiin wuu ogyahay waxa Natiinna ku Sugan, haddaad Suubantihiin isagu kuwa Toobad keenka badan wuu u Dhaafaa «Dambiga».

017.026 Sii qaraabada xaqeeda iyo Miskiinka iyo socdaalka hana ku xadgudbin bixin Xadgudub (iyo si xun).

017.027 illeen kuwa ku xadgudba waa walaalo Shaydaane, shaydaanna Eebihiis wuu ka gaaloobay.

017.028 haddaad ka jeedsato xaggooda (wax la'aan) adoo rajayn Naxariista Eebhaa ood rajayn waxaad ku dhahdaa hadal fudud (fiican).

017.029 ha ka yeelin gacantaada mid ku xidhan Luquntaada hana wada fidin dhammaan ood noqoto mid la dagaalo oo tabar gaba.

017.030 Eebahaa wuu u fidiya Risqiga cidduu doono wuuna u qaddaraa «cidhiidhyaa» (cidduu doono) illeen Eebe Addoomadiisa waa oge arkee.

017.031 ha Dilina Caruurtiinna ka Cabsi Faqri (Saboolnimo) anagaa Arsaaqayna iyaga iyo idinkaba Dilkooduna waa Gaf wayn.

017.032 Ha u dhawaanina sino Illeen waa xumaane Waddana u xune.

017.033 Hana dilina Nafta Eebe xarrimay Xaq Mooyee, Ruuxii lagu dilo Gardarro waxaan u yeellay waligiisa Xujo ee yuusan ku xad gudbin Dilka waa loo Gargaaraye.

017.034 Hana u dhawaanina Xoolaha agoonta sida U fiican mooyee intay ka gaadhaan xooggooda, Oofiyana ballanka illeen Ballanka waa lays warsane.

017.035 Oofiyana kaylka «beegidda» markaad beehaysaan kuna miisama Miisaan toosan (caadila) Saasaa khayr roon oo Fiican cidhibe.

017.036 hana dhihin (Raacraacin) Waxaadan u Cilmi lahayn, Illeen Maqalka, Araga iyo Qalbigaba waa lays warsane.

017.037 Hana u soconin Dhulka kibir Illeen ma Jeexi Kartid Dhulka kumana gaadhaysid Buuraha dherare.

017.038 Dhammaan waxaasna Xumaantiisu Eebahaa Agtiisa waa lagu Neceb yahay.

017.039 Arrintaasu waa waxa Eebahaa kuu waxyooday oo xigmada, hana yeelin Eebe la jirkiisa Ilaah kale oo lagugu tuuro Jahannamo adoo lagu dagaalay oo lagu fogeeyey.

017.040 ma wuxuu idiin doortay Eebihiin Wiilal oos ka yeeshay Malaa'igta gabdho idinku waxaad ku hadlaysaan hadal wayn.

017.041 dhab ahaan waan ku Caddaynay (gagadinay) quraankan (wax badan) inay waantoobaan umase kordhin waxaan carar ahayn.

017.042 waxaad dhahdaa hadduu la jiro Eebe Ilaah kale siday sheegi waxay ka dooni lahaayeen Eebaha Carshiga leh jid (Cibaado ama la mid noqosho).

017.043 Eebaa ka Nasahan Kana Sarreeya waxay sheegi sarrayn wayn.

017.044 waxaa u tasbiixsada (Qaddariya) Eebe Samooyinka todobada ah iyo Dhulka iyo waxa u dhexecya, waxaan Eebe u Tasbiixsanayn ama ku mah- dinayna ma jiro, waydaanse garanayn tasbiixdooda, Eebana waa dulsame dambi dhaafa.

017.045 markaad Akhriyi Quraanka waxaan yeellaa dhexdaada iyo dhexda kuwaan rumeynin Aakhiro xijaab (dayr) asturan.

017.046 waxaana yeellay Quluubtooda dabool inay kasaan Quraanka dhagohoodana culays, markaad ku xusto Eebhaana Quraanka kaligis waxay u jeedsadaan Gadaal iyagoo carari.

017.047 anagaa og waxay dhagaysan markay ku dhagaysan adiga iyagoo faqi markay dhihi Daalimiintu Waxaan Nin sixran ahayn ma raacaysaan.

017.048 Day siday kuugu yeelaan tusaalayaal oy U dhumeen oyna u karin jidka Hanuunka.

017.049 Waxay dhaheen (gaaladii) ma markaan noqonno lafo iyo burbur yaa nalagu soo celin Abuur cusub.

017.050 waxaad dhahdaa noqda dhagax ama bir.

017.051 ama khalqi (Abuur) ku wayn laabtiinna, waxayna dhihi yaa na soo eelin ku dheh Eebihiin idin abuuray markii hore, waxayna kuu gilgili madaxooda iyagoo leh waa goorma isagu, waxaad dhahdaa waxaa suurowda inay dhawdahay.

017.052 waana maalintuu idiin yeedhi Eebe ood maqlaysaan isagoo mudan Mahad una malaynysaan inaydaan nagaanin wax yar mooyee.

017.053 waxaad ku dhahdaa Addoomadayda ha dheheen sida u fiican, Shaydaanku wuu fasaadin dhexdiinnee, Shaydaanna Dadka col cadbuu u yahay.

017.054 Eebihiinna idin og (waxaad tihiin) hadduu doono wuu idiin Naxariisan, hadduu doonana wuu idin Cadaabi, kuugumana aanaan dirin inaad wakiil (Ilaaliye u Noqoto).

017.055 Eebahaana waa ogyahay waxa ku sugan Samooyinka iyo Dhulkam, dhab ahaan baana ugu fadilnay Nabiyada Qaarkood qaarka (kale) waxaana Siinay Nabi Daawuud Zabuur.

017.056 waxaad dhahdaa u yeedha kuwaad sheeegateen oo Eebe ka soo hadhay ma hantaan inay idinka faydaan dhib ama idinka wareejiyaan.

017.057 kuwaas ay caabudina iyagaaba ka dooni xagga Eebe u dhawaansho iyo kusii dhawaansho waxayna Rajayn Naxariistiisa, wayna ka cabsan cadaabkiisa, cadaabka Eebana waa wax laga digtoonaado.

017.058 Qaryo (Magaalo) Aanaan halaagayn ma jirto ka hor Qiyaamada ama aan la cadaabayn (Ciqaabayn) cadaab daran waana arrin ku qoran Kitaabka (Looxul Maxfuudka).

017.059 Umana aanaan daynin soo diridda Aayado (Mucjiso) inay beeniyeen kuwii hore mooyee, waxaana siinnay Thamuud Hashii oo wax tusisa wayna ku dulmi faleen (ka gaaloobeen) Aayadaha waxaan Cabsi galin ahayn uma soo dirro (Dejinno).

017.060 (Xusuuso) markaan kugo nidhi Eebahaa wuxuu koobaa Dadka, kamana aanaan yeelin Riyadaan ku tusinay fidmada Dadka mooyee (Imtixaan) iyo Geedka lagu lacnaday Quraanka, waanu ku cabsiin umana siyaadiyo waxaan xadgudub wayn

ahayn.

017.061 (Xusuuso) markaan ku nidhi Malaa'igta u Sujuuda Aadan oy Sujuudeen Ibliis moyee, oo yidhi ma waxaan u sujuudi waxaad Abuurtay isagoo dhooba ah,

017.062 wuxuuna yidhi ka warran kan aad iga sharriftay, haddaad dib ii dhigto tan iyo Qiyaamada waxaan ka adkaan (Dhumin) Faraciisa wax yar mooyee.

017.063 Eebe wuxuu ku yidhi: Tag ciddii ku raacda oo ka midana Jahannamaa Jashiisu yahay abaal marin dhamaystiiran.

017.064 ku duufso ciddaad karto oo ka mida codkaaga kuna soo Jiido fardahaaga iyo lugtaada lana wadaag xoolaha iyo Carruurta una yabooh, mana yabooho shaydaan waxaan dhagar ahayn (iyo Baadi).

017.065 Addoomadayda kuma lihid xujo, Eebahooda waa ku filan yahay wakiil (Ilaaliye).

017.066 Eebihiin waa kan idinku wada doonta (Markabka) badda dhexdeeda inaad doonataan Fadligiisa (Risqi) Eebana waa idiin Naxariiste.

017.067 markuu idinku taabto badda dhibna wuu dhumaa waxaad baryeyseen Eebe mooyee, markuu idiin soo koriyo Barrigana waad jeedsatan Dadkuna waa Gaalnimo badane.

017.068 Miyaad ka Aamin Noqoteen in Eebe idinla Gooyo dhinac Dhulka ka mida, ama idinku soo diro Dabayl daran markaas aydaan helin Wakiil.

017.069 Miyaadse ka Aamin Noqoteen inuu idinku eeliyo (Badda) mar kale oos idinku diro Dabayl (wax jajabisa) oos idin Maansheeyo gaalnimadiinna darteed, markaas aydaan u helin wax noo raacda.

017.070 dhabbaanu u sharrifnay Binii Aadamka waxaana ku xambaarray Barriga iyo Baddaba waxaana ku arsaaqnay wanaag, waxaana ka fadilnay wax badan oo ka mida waxaan Abuurray fadilaad.

017.071 (xusuuso) Maalintaan cid walba ugu yeedhayno Imaamkeeda «Quraanka ama Nabiga» ciddiise laga siiyo Kitaabkiisa Midigta kuwaasi way akhrin Kitaabkooda lagamana dulmiyo xuub laf timireed.

017.072 cidiise Addunka ku indho la' (xaqa diida) aakharana wuu indho la'aan oo ka dhumi Jidka.

017.073 Waxay u dhawaadeen Gaaladii inay kaa Fidmeeyaan waxaan kuu waxyoonay inaad Nagu been abuuratid wax kale, Markaas ay kaa Yeeshaan Saaxiib.

017.074 Hadaanan ku sugin waxaad u dhawaan lahayd inaad u iilato xagooda wax yar.

017.075 Markaasaan ku dhadhansiin lahayn (Cadaab) Labanlaaban nolosha Adduun iyo Mid

labanlaaban Geerida manahesheen gargaare.

017.076 Waxayna u dhawaadeen inay kaa argagixiyaan Dhulka inay kaa bixiyaan Markaas oyna nagaadeen Gadaashaada wax yar Mooyee.

017.077 Waana sunnada Rasuuladaan dirray Hortaa, una heli maysid Sunnadannada Wax dooriya (Leexin).

017.078 Oog salaadda markay Qorraxdu suusho Ilaa madawga Habeenka iyo Quraanka (Salaada) waabariga (subaxa) Quraanka waabariguna waa mid la Joogee (Malaa'igta).

017.079 Habeenkana Tahajud (Qaar tuka) isagoo Dheeraad kuu ah, Waxay u dhawdahay In Eebahaa kuu soo bixiyo maqaan la Mahadiyo (Shafeecada).

017.080 Waxaad dhahdaa Eebow i gali Meel galid run ah, ina bixi bixin runa, iigana Yeel agtaada Xujo gargaara.

017.081 Waxaad dhahdaa waxaa yimid Xaqii Waxaana tirtirmay Baadhilkii, Baadhilkiina wuxuu noqday mid la tirtiro.

017.082 Waxaana soo dajinaynaa Quraanka Isagoo caafimaad iyo Naxariis u ah Mu'miniinta, Daalimiintana uma siyaadiyo Waxaan Khasare ahayn.

017.083 Markaan u nicmaynno dadka wuu Jeedsadaa (xaqa ka fogaadaa) Haduu taabto dhibna wuu quustaa.

017.084 Waxaad dhahdaa cid kasta ha ku camal fasho jidkkeda (Diinteeda) Eebihiinbaa og Cidda jidkeedu hanuun badan yahaye.

017.085 Waxay ku warsan Ruuxda, dheh ruuxdu waa Amarka Eebahay Cilmina wax yarbaa la idin siiyay.

017.086 Haddaan doonno waanu la tagi kaan kuu Waxyoonay (Quraanka) Markaasna uma helaysid Korkannaga wakiil (gargaare).

017.087 Naxariista Eebahaa Mooyee illeen fadligiisu Korkaaga waa ku wayn yahaye.

017.088 Waxaad dhahdaa hadday u kulmaan Insi iyo Jinni inay la yimaadaan Quraankan oo Kale lama imaan karaan wax lamida Qaarkood qaar haba caawiyee.

017.089 Dhabaan ugu Cadaynay dadka Quraanka Tusaale kasta dadka badankiise wuu diiday Gaalnimo mooyee.

017.090 waxay dheheen Gaaladii )Makaad) ku rumayn mayno intaad nooga jeexdo Dhulka Ilo (Burqan).

017.091 ama kuu ahaan Beer Timir iyo Cinaba ood ku sii dayso dhexdeeda Wabiyo socda.

017.092 ama nagaga soo riddid Samada saad sheegatay, Goosimo iyadoo ah, ama u keentid

Eebe iyo Malaa'igta si caddaana.

017.093 ama ku ahaado Guri dahaba ama ka kortid samada, kuna rumayn mayno koriddaada intaad noogaga soo dejisid kitaab aan Akhrino, waxaad dhahdaa Eebahaybaa nasahane ma waxaan bashar (Dad) Rasuula ahayn baan ahay.

017.094 Dadka uma diidin inay Rumeeyaan markuu xaqu u yimid oon ahayn inay dhahaan ma wuxuu soo bixiyaa Eebe Bashar (Dad) ah Rasuullo.

017.095 waxaad dhadaa hadday Dhulka yihiin Malaa'ig ku xasilloon (Degan) waxaan uga soo Dejin lahayn Samada Malag Rasuula.

017.096 waxaad dhahdaa Eebaa ugu filan Marag dhedeenna, isaguna waa ogaha arka Addoomadiisa.

017.097 Cidduu Eebe Hanuuniyo umbaa hanuunsan, cidduu Dhumiyana uma helaysid ugargaare Eebe ka soo hadhay, waxaana ku soo kulminaynaa Qiyaamada Wajigooda iyagoo Indho la' oo hadal la' oo Dhaga la', Hooygooduna waa Jahannamo, markastooy Dantana waxaan u siyaadinaa Shidi (Hurin).

017.098 taasina waa Abaalkooda ah inay ka gaaloobeen Aayaadkanaga, oy dheheen markaan lafo noqonno iyo burbur miyaa nala soo bixin Abuur Cusub.

017.099 miyeyna ogayn Eebaha Abuuray Samooyinka iyo Dhulka inuu karo inuu Abuuro wax la mida una yeelo muddo aan shaki lahayn, wayse diideen Daalimiintii Gaalimo mooyee (wax kale).

017.100 waxaad dhadaa idinku haddaad hanataan khasnadaha Naxariista Eebahay waad xajisan lahaydeen ka cabsi faqri, Dadku waa Bakhayl.

017.101 waxaan dhab u siinay (Nabi) Muuse sagaal Aayadood (Mucjiso) oo cad cad ee warso Binii Israa'iil markuu u yimid oo ku yidhi Fircoon waxaan kuu malayn Muusow mid la sixray.

017.102 wuxuuna yidhi (Nabi Muuse) waad ogtahay inuusan soo dejinin kuwaan waxaan Eebaha Samooyinka iyo Dhulka ahayn iyagoo xujooyin ah, anna waxaan kuu malayn Fircoonow mid la halaagi.

017.103 markaasuu doonay fircoon inuu ka kaxeeyo Dhulka markaasaan Maansheynay isagii iyo intii la jirtay dhammaan.

017.104 waxaana ku nidhi gadaashiis Banii Isra'iil dambane waanu idin keeni dhamaan.

017.105 xaqbaana ku soo dejinay Quraanka xaqbuuna ku soo degay, waxaana ku dirray adoo Bishaareeye u diga ah,.

017.106 waana Quraan oon u kala bixinnay (soo dejintiisa) inaad ku akhrido dadka

kaadsiinyo, waana soo dejinay soo dejin Qaar Qaar ah.

017.107 waxaad dhahdaa rumeeya Quraanka ama ha rumeynina kuwa la siiyey cilmiga (kuwa fiican) marka lagu akhriyo korkooda waxay u dhacaan wajiga iyagoo Sujuudi,

017.108 waxayna dhihi waxaa Nasahan Eebahanno ee yabooha Eebahanno waa la fali (Imaan).

017.109 waxayna u dhacaan wajiga iyagoo ooyi wuxuuna u kordhiyaa «Quraanku» Khushuuc.

017.110 waxaad dhahdaa ama ku barya Ilaah, ama ku barya Raxmaan wax kasta ood ku baridaan wuxuu leeyahay magacyo fiican, ee ha la qaylyina Akhriskaaga (salaadda) hana qarsan ee doon jid u dhexeeya Arrintaas «dhexdehexaad».

017.111 waxaadna dhahdaa mahad Eebaa iska leh een Yeelanin Ilmo, una signayn shariig xukunkiisu (lawadaage) una sugnayn gargaare dulli dartiis (uga gargaare) ee waynee waynayn (Sharrif).

018 الكهف

018.001 Mahad Eebaa iska leh Eebaha ku soo Dejiyey Addoonkiisa (Nabi Muxamad ah) Kitaabka (Quraanka) oon yeelinna Dhexdiisa Qallooc.

018.002 Waana Toosanyahay si uu ugaga Digo Ciqaab daran oo Eebe Xaggiisa ka ahaatay, uguna Bishaareeyo Mu'miniinta fala Wanaagga inay Muteen Ajir Fiican.

018.003 Kuna Nagaanayaan (janada) Waligood.

018.004 Ugana Digo kuwa Yidhi wuxuu yeeshey Eebe Ilmo.

018.005 Uma laha wax Cilmi ah iyaga iyo Aabayaalkood midna, waxaana waynaatay Kalimad ka soo Baxday Afafkooda, mana dhahayaan waxaan Been ahayn.

018.006 Waxaad u Dhawdahay inaad ku (Halaagto) Naftaada Nabiyow Raadkooda (gadaashooda) haddayna rumeyn Quraankan, walbahaar dartiis.

018.007 Waxaan ka yeellay waxa Dhulka Korkiisa ah Quruxdiisa, si aan u Imtixaanno Midkooda Fiican-Camal.

018.008 Waxaana ka yeelaynaa waxa korkeeda ah Bannaan aan wax ka soo Bixin.

018.009 Ma waxaad u malaysay Nabiyow Godkii Asaxaabtiisii (Dadkiisii) iyo Kitaabkii (iyo Looxii) inay ugu yaab badantahay Aayaadkanaga.

018.010 Waa markay u Dummeen Dhallinyaradu Godka oy dhaheen Eebow naga sii Agtaada Naxariis noona Darab Amarkanaga Hanuun.

018.011 Markaasaan ku Siidaynay Hurdo Godka dhexdiisa Sanooyin Badan.

018.012 Markaasaan soo Bixinnay si aan u Muujinno Labada Xizbi midkooda Kobid Badan intay Nagaadeen Muddo.

018.013 Anagaa kaaga Qisoon warkooda si Xaq ah, waxay ahaayeen Dhallinyaro rumeeyey Eebehood, waxaana u siyaadinay hanuun.

018.014 waxaan xoojinay (oon adkayna) quluubtooda, oyna dhaheen Eebehanno waa Eebeha Samaawaadka iyo Dhulka, baryinamayno (Caabudimayno) Ilaah ka soo hadhay, waxaan ku hadalay markaas hadal Xun (oo baadil ah).

018.015 Kuwaasu waa qoomkanagii waxay yeesheen Eebe ka sokow ilaahyo, mey u keenaan korkooda wax xujo cad ah, yaase ka dulmi badan ruux ku abuurtay Eebe dushiisa been.

018.016 markaad ka fogaataan gaalada iyo waxay caabudi oo Eebe ka soo hadhay u dunma godka wuxuu idiin fidin Eebihiin naxariise idinkanadarbi amarkiinna waxaad ku istareexdaan kuna kala saartaan xumaanta iyo wanaagga.

018.017 waxaad arkaysaa Qorraxda oo markay Dhalato uga iilan Godkooda xagga Midig,

markay dhicina ka Gooyn xagga bidix iyagoo ku sugan Meel Waasac ah oo Godka, taasina waxay ka mid tahay Aayaadka Eebe, Ruuxuu hanuuniyo Eebe unbaa hanuunsan, Ruuxuu Dhumiyana u helimaysid Gargaare hanuuniya.

018.018 Waxaad u malayn inay soo jeedaan iyagoo Jiifa, waxaana u gagadin Midig iyo Bidix, Eygoodiina wuxuu ku fidin Dhudhumadiisa Albaabka, haddaad aragto waad ka jeedsanlahayd, adoocarari waxaana lagaa buuxinlahaa Xagooda Argagax.

018.019 Saasaana u soo bixinay inay is warsadaan dhexdooda, wuxuu yidhi mid ka mid ah imisaad nagaateen, waxay dhaheen waxaan nagaannay Maalin ama maalin qaarkeed, waxay dhaheen Eebeheenbaa og waxaad nagaateen ee ladira midkiin lacagtan xagga Magaalada, hana soo fiiriyo Cid Cunno xalaalaysan * hana idiinka Keeno Rizqi hana isqariyo (oo istartiibiyo) yuuna idin ogeeysiin xaggooda ruuxna.

018.020 iyagu hadday idin arkaan way idin dhagaxyeyn, ama idinku Celin diintooda mana Liibaanaysaan markaas waligiin.

018.021 Saasaan u daalacsiinay (u tusinay) Dadka si ay u ogaadaan in yabooha Eebe Xaq yahay, saacadda (qiyaamana) aan shaki ku jirin (waxaan tusinay) markay ku murmeen dhexdooda amarkooda, oy (isku) dhaheen ka dhisa korkooda dhismo, Eebahood baa og iyagee, waxay dhaheen kuwii ku reeyey amarkooda aan ka yeelano korkooda Masaajid.

018.022 waxay dhihi waxay ahaayeen saddex waxaana afreeyey Eygoodii, waxay dhihi waxay ahaayeen shan waxaana lixeeyey eygoodii iyagoo iska gani wax maqan (iska dhihi cilmi la'aan) waxay dhihi waxay ahaayeen todobo waxaana siddeedeeyey eygoodii, waxaad dhahdaa Eebahay baa og tiradooda, mana oga wax yar mooyee, ee ha kula murmin xaalkooda muran muuqda oo fudud mooyee, hana waydiin xaggooda Ruuxna.

018.023 ha ku dhihin shaygaasaan fali barii.

018.024 (adoon dhihin) hadduu doono Eebe, xusna Eebahaa haddaad halmaanto, waxaadna dhahdaa wuxuu u dhawyahay inuu igu hanuuniyo Eebahay wax ka dhaw kaas oo toosni ah.

018.025 waxay ku nagaadeen godkoodii seddex boqol oo sano waxayna siyaadsadeen sagaal.

018.026 waxaad dhahdaa Eebaa og waxay nagaadeen waxaa u sugnaaday waxa ku maqan samooyinka iyo dhulka, arki ogaa oo maqli ogaa Eebe, umana sugnaanin Dadka isaga ka sokow gargaare lamana wadaajiyo xukunkiisa Cidna.

018.027 akhri (oo raac) waxa laguu waxyooday oo kitaabka Eebahaa ah, wax baddali kalimooyinkiisana ma jiro, mana helaysid wax ka sokeeya ood magangashid.

018.028 ee ku samirsii naftaada la jirka kuwa baryaya Eebahood aroor iyo galabba, iyagoo dooni wajigiisa, yeyna ka iilanin Indhahaagu xagooda adoo dooni quruxda nolosah dhaw (ee aduun) hana adeeein ruuxaan halmaansiinnay qalbigiisa Xusiddanada oo raacay hawadiisa uuna ahaaday amarkiisu xadgudub (iyo Xumaan).

018.029 waxaad dhahdaa xaqu Eebihiin buu ka ahaaday ee ciddii doonta ha gaalowdo, anagu waxaan u darabnay daalimiinta naar oy koobtay iyaga (barxadeedu) iyo darbigeedu, hadday kaalmo warsadaanna waxaa, loogu kaalmeeya biyo daamuur oo kale ah oo duba wajiyada iyagaa u xun cabbid iyadaana u xun dangiigsi.

018.030 Kuwa rumeeyey (Xaqa) oo camal fiican falay annagu ma hallayno Ciddii Wanaajisa Camalka.

018.031 Kuwaas waxay mudan janada Cadnin oo dureeri Dhexdeeda Wabiyaal, looguna Labisi Dhexdeeda Jijimo Dahab ah, una xidhay Maryo Caggaaran oo Xariir Jilicsan iyo mid adagba, waxayna ku Dangiigsan dhexdeeda Sariiro korkood, waa abaal marin Fiican una Wanaagsan meel lagu (istareexo) laguna nasto.

018.032 Uga yeel tusaalc Labo Nin oon u yeellay Midkood Laba Beerood oo Cinab ah, kuna koobnay Timir yeellayna Dhexdeeda Tallaal (beer).

018.033 Labada Beeroodba oy keentay Cunnadeedii, oyna waxba Nusqaamina, oon kana Dhambalay dhexdeeda Wabiyo.

018.034 Midhana uu leeyahay oo markaas ku yidhi Saaxiibkiis asagoo hadalka ku celcelin anaa kaa Xoolo badan Kaana Tol badan.

018.035 Wuxuu galay Beertiisii isagoo dulmiyey Naftiisa, wuxuu yidhi uma malaynayo inay Halaagsami Waligeed.

018.036 Umana Malaynayo in Saacadda (Qiyaame) kici, haddii lay celiyo Xagga Eebahayna waxaan ka heli mid ka khayrroon Noqoshada.

018.037 Wuxuu yidhi saaxiibkiisii isagoo la hadli ma waxaad ka gaaloowday Eebaha kaa Abuuray Carro, hadana dhibic markaas ku ekeeyey adoo nin ah.

018.038 hasa yeeshee ilaahay waa Eebahay lana wadaajiin maayo Eebahay (cibaadada) cidna.

018.039 maxaadan markaad gasho beertaada u dhihin wuxuu doone Eebe*, xoog ma jiro Eebe mooyee, haddaad aragtay anoo kaa yar adiga xoolo iyo Caruurba.

018.040 wuxuu u dhawyahay Eebehay inuu i siiyo wax ka khayr badan Beertaada, kuna diro

korkeeda aafo samo, oy markaas ahaato bannaan lagu simbiririxoodo.

018.041 ama ahadaan biyaheedu kuwa gudha oodan karin doonid (soo celin).

018.042 waa la koobay midhihiisii (la halaagay) oo ahaaday kii gaddin gaemihiisa wuxuu ku bixiyey iyadoo ku dhacday darbiyadeeda, isagoo leh shalleytee maanan la wadaajin Eebahay Cidna.

018.043 uma ahaanin koox u gargaarta oo ka soo hadhay Eebe mana aha mid gargaarta.

018.044 halkaas (qiyaamada) yey awoodu u ahaan Eebaha xaqa ah, isagaana khayrroon abaal marin khayrroonna cidhib.

018.045 uga yeel Nabiyow tusaale nolosha Adduunyo Biyo oo kale oon ka soo dejinay samada oo isku darsamay waxa ka soo baxay dhulka oo markaas noqday ingayg kala firdhiso dabayluhu, wuxuuna ahaaday Eebe kii wax kasta kara.

018.046 xoolaha iyo wiilashu (caruurtu) waa quruxda nolosha adduunyo, kuwa hadha ee wanaagsan yaa ku khayrroon Eebahaa agtiisa abaalmarin una khayrroon yididiilo (camalka fiican).

018.047 xus maalinta aannu kaxayn buuraha ood arkayso dhulka oo muuqda, oon soo kulminay dadkii oonan ka tagin cidna.

018.048 waxaana loo banbhigi dadkii Eebahaa iyagoo saf ah, dhab ahaan yaad noogu timaadaan saan idiin abuuray markii horaba (yaa lagu dhihi) waxaadse sheegateen inaanaan idiin yeelayn ballan «kulama».

018.049 waxaana la dejin (keeni) Kitaabkii (camalka) waxaadna arkaysaa dambiilayaashii oo ka cabsan waxaa ku sugan oo dhihi halaaganee muxuu leeyahay kitaabkan oosan uga tagayn wax yar iyo wax wayn ee uu koobay wayna heli waxay camal faleen oo jooga, manadulmiyo Eebahaa cidna.

018.050 (xusuuso) markaan ku nidhi Malaa'igta u sujuuda Aadam, oo ay sujuudeen Ibliis mooyee, wuxuu ka mid yahay Jinniga wuxuuna ka faasiqoobay (baxay) amarka Eebe, miyaad ka yeelanaysaan isaga iyo faraciisa gargaare ani ka sokow iyagoo col idiin ah, waxaa u xun daalimiinta badelkooda (ibliis).

018.051 maraga ugama dhigin kuwaas abuurka Samooyinka iyo dhulka iyo abuurka Naftooda, mana ihi mid ka yeelan baadiyayaalka kaalmo.

018.052 (xusuuso) maalinta Eebe dhihi u yeedha kuwaad ila wadaajiseen (Cibaadada) ood sheegteen (adduunka) markaasay u yeedheen mana ajiibin (u jawaabin) waxaana yeellay dhexdooda Meel halaag.

018.053 waxayna arkaan dambiilayaashu naarta waxayna yaqiinsan inay ku dhici mana

helayaan xageeda meelay uga iishaan.

018.054 dhab ahaan yaan ugu caddaynay quraankan dadka tusaale kasta, waxayna ahaadeen dadkii kuwo muran badan.

018.055 wax ka reebay dadka inay rumeeyaan markuu u yimid hanuunku oy dambi dhaaf warsadaan Eebahood ma jiro oon ahayn (sugid) inay u timaaddo waddadii kuwii hore, ama ugu yimaaddo cadaab caddaan.

018.056 mana dirro rasuullada iyagoon bishaaraynneyn oon digayn, waxayna ku murmi kuwii gaaloobay xumaan inay ku buriyaan xaqa, waxayna ka yeesheen aayaadkeygii iyo wixii loogu digay jeesjees.

018.057 ruuxna kama dulmin badana cid lagu waaniyey aayaadka Eebihiis markaas ka jeedsaday xageeda oo halmaamay waxay hormarsadeen gacmihiisu, waxaan yeellay quluubtooda dabool inayan fahmin quraanka dhagahooda culays haddaad ugu yeedho hanuunkana ma hanuunayaan waligood.

018.058 Eebahaa waa dambi dhaafe naxariisleh hadduu u qaban dadka waxay kasbadeen (oo xumaan) wuxuu u dadajin cadaabka, waxayse leeyihiin ballan oyna helayn meelay uga iishaan.

018.059 taasi waa magaalooyinkii oon halaagnay markay dulmi faleen waxaana u yeellay halaagoodii ballan (waqti).

018.060 (xusuuso) markuu ku yidhi (Nabi) Muuse yarkiisii (ardaygiisii) ma joogayo intaan ka gaadho kulanka labada Badood, amaan socdo muddo.

018.061 markay gaadheen kulankooda waxay halmaameen kalluunkoodii oo ka dhigtay waddadiisa badda dhexdeeda Godoo kale.

018.062 markay tallaabeen yuu ku yidhi khaadimkiisii ina sii qadadeenna waxaan kala kulannay safarkeenna daale.

018.063 wuxuu yidhi (yarkii) ka warran markaan u dumannay dhagixii inaan halmaamay kalluunkii wax i halmaansiiyey oon shaydaan ahayn inaan xusuusto ma jiro, wuxuuna ka dhigtay waddadiisa badda la yaab.

018.064 wuxuu yidhi (Nabi Muuse) kaasi waa kaan doonaynay, waxayna ku noqdeen raadkoodii iyagoo raaci.

018.065 waxayna ka heleen addoon ka mid ah addoomadanada oon siinay naxariis agtanada ah ka barneyna agtanada cilmi.

018.066 wuxuu ku yidhi muuse ma ku raaci karaa inaad i bartid waxa lagu baray oo hanuun ah.

018.067 wuxuuna ku yidhi (Khadir) adigu ma karaysid la jirkayga samir.

018.068 seed ugu samri waxaadan koobin cilmi (aqoon).

018.069 wuxuu yidhi (muuse) waad i heli hadduu Eebe doono mid ku samra oon kuguna caasiyin arrin.

018.070 wuxuu yidhi haddaad i raacdo hay waydiinin waxba intaan kaaga sheego (warramo).

018.071 way tageen intay ka koreen markab oo uu rujiyey (loox) markaas uu yidhi ma waxaad u rujisay inaad dadkeeda maansheyso waxaad la timid arrin la kahdo.

018.072 wuxuu ku yidhi miyaanan ku dhihin adigu ma karaysid la jirkayga samir.

018.073 wuxuu yidhi (muuse) ha iiqabanin waxaan halmaamay hana igu mashaqayn amarkayga si dhib ah.

018.074 way tageen intay kala kulmaan wiil (yar) markaasuu dilay, markaasuu yidhi Muuse ma waxaad dishay naf daahir ah oon naf dilin, waxaad la timid shay la kahdo.

018.075 wuxuu yidhi miyaanan kuu dhihin adigu ma karaysid la jirkayga samir.

018.076 wuxuu yidhi haddaan ku warsado wax tan dabadeed hayla saaxiibin waxaad gaadhay garowsho xaggayga ahe.

018.077 way tageen intay ka yimaadaan magaalo oy warsadaan cunno dadkeeda wayna diideen inay martigaliyaan waxayna heleen darbi dooni inuu dumo markaasuu joojiyey wuxuuna yidhi haddaad doonto waxaad ka yeelan lahayd ujuuro.

018.078 wuxuu yidhi kan waa kala tagii dhexdeenna, waxaana kaaga warrami fasiraadda waxaadan karin inaad ku samirto.

018.079 markabka waxaa lahaa masaakiin ka shaqqeeya badda waxaana doonay inaan Ceebeeyo waxaana ahaa hortooda xaakim ka qaata doon kasta (oo fayow) dhaca.

018.080 Wiilkana waxay ahaayeen labadiisii waalid mu'miniin waxaana ka cabsannay inuu ku mashaqeeyo xadgudub iyo (gaalimo).

018.081 waxaana doonnay inuu ugu badalo Eebahood mid ka khayroon daahirnimo iyo u dhawi naxariis.

018.082 darbigana waxaa leh labo wiil oo agoon ah oo magaalada, waxaana hoostiisa ah kansi ay leeyihiin wuxuuna ahaa aabahood mid suubban, wuxuuna doonay Eebahaa inay gaadhaan xooggooda lana baxaan kansigooda naxariista Eebahaa dartiis, uma falin rayigayga kaasi waa fasirka waxaadan karin samirkiisa*.

018.083 waxay ku warsan Dul qarnayn xaggiisa waxaad dhahdaa waxaan idinku akhrin xaggiisa war (waxyi).

018.084 a nagaa makaninay (siinnay) xukun dhulka waxaana u sinnay wax kasta sabab

(cilmi).

018.085 wuxuuna raacay waddo.

018.086 markuu gaadhay qorrax u dhacna wuxuu helay iyadoo ku dhici il dhoobo ah (muuqaalka) wuxuuna ka helay agteeda qoom, waxaana nidhi Dul qarnaynow waa inaad cadaabto ama ka yeelato wanaag.

018.087 wuxuuna yidhi ruuxii dulmi fala waannu cadaabi (ciqaabi) markaasaa loo celin Eebihiis wuuna cadaabi cadaab daran.

018.088 ruuxiise rumeeya oo fala wanaag wuxuu mudan abaal fiican waxaana u dhihi amarkannaga fudayd.

018.089 markaasuu raacay waddo.

018.090 markuu gaadhay qorrax ka soo baxna wuxuu helay iyadoo ku soo baxda qoom aanaan yeelin sokeydeeda asturaad.

018.091 waa sidaas, waxaana ku koobnaa waxa agtaada ah ogaansho.

018.092 markaasuu raacay waddo,

018.093 markuu gaadhay labada xidhmo dhexdooda wuxuu ka helay hortooda qoom aan garanayn hadal (af gaar ah k u hadla).

018.094 waxayna dheheen dul qarnaynow yaajuuj iyo maajuj waxay fasaadin dhulka ee ma kuu yeellaa ujuuro inaad yeesho dehxdanada xidheen jidaar.

018.095 wuxuu yidhi wuxuu imakaniyey (isiiyey) Eebahay yaa ka kjayrroon ee iigu caawiya xoog aan yeelo dhexdiinna xidheene.

018.096 i siiya goosimo bir ah, markuu ekeeyey labada dhinac dhexdooda wuxuu yidhi afuufa markuu ka yeelay dabna wuxuu yidhi i siiya aan ku shubee maar la dhalaaliyey.

018.097 mana karayaan inay ka soo kor baxaan (ka soo dhacaan) mana karayaan inay duleeliyaan.

018.098 wuxuuna yidhi kan waa naxariis Eebahay, Markuu yimaaddo yabooha Eebahayna wuxuu ka yeela burbur, yabooha Eebahayna waa zaq (sugan).

018.099 waxaana ka yeeli qaarkood maalintaas kii qaarka (kale) dhexgali waxaana la afuufaa suurka waana soo kulminnaa kulmin.

018.100 waxaana u bandhigaynaa jahannamo maalintaa gaalada bandhig.

018.101 waana kuway indhahoodu yihiin dabool dhexdiis xagga xuskayga mana aha kuwo kara (maqalka) xaqa.

018.102 ma waxay u maleeyeen kuwii gaaloobay inay ka yeesheen addoomadayda iga

sokow awliyo (oy caabudaan) waana u darabnay jahannamo gaalada dagid.

018.103 waxaad dhahdaa ma idiin warramaa kuwa khasaaro badan camallo.

018.104 waa kuwuu dhumay camalkoodu nolosha adduun iyagoo isuna malayn inay wanaajin camalka.

018.105 kuwaasu waa kuwa ka gaaloobay aayaadka Eebahood iyo la kulankiisa oo buray camalkoodu umana joojinno maalinta qiyaame miisan «qiimana ma leh».

018.106 kaasina waa abaalkoodii jahannamo gaalnimadooda darteed, waxayna ka yeesheen aayaad kayga iyo rasuulladayda jeesjees.

018.107 kuwa rumeeyey (xaqa) oo fala camal fiican waxay u ahaatay jannada firdowso degid, (martiqaad).

018.108 wayna ku waari dhexdeeda mana doonaan inay xaggeeda ka wareegaan (guuraan).

018.109 waxaad dhahdaa hadday u noqoto badda khad kalimooyinka Eebahay waxaa dhammaan lahaa badda ka hor dhammaanshaha kalimaadka Eebahay aaban keenno isagoo kale (oo siyaadin ah).

018.110 waxaad dhadha waxaan uun ahay anigu bashar (dad) idinkoo kale ah, waxaa laywaxyooday in uun yahay ilaahiin ilaah kaliya, ruuxiise dooni la kulanka Eebihiis ha falo camal fiican, yuuna la wadaajinna cibaadada Eebihiis cidna.

019 مريم

019.001 waa la soo sheegay kuwo lamid ah.

019.002 (kanna) waa sheegid naaxariista Eebahaa addoonkiisa zakariye.

019.003 markuu u dhawaaqay Eebihiis dhawaaq qarsoodi ah.

019.004 yidhina Eebow anigu waan tabaryaraaday madaxayguna wuxuu la huray cirro, Mana ahayn baryadaada Eebow mid ku khasaara.

019.005 anigu waxaan ka cabsan qaraabada iga dambaysa (inay xumaadaan) haweenaydayduna waa mandhalays iga sii agtaada wali (walad).

019.006 i dhaxla (nabinimada) oo dhaxla ehelkii yacquub kana yeel Eebow mid laga raalli noqdo.

019.007 zakariyow annagu waxaanu kuugu bishaarayn wiil magaciisu Yahay yaxye oonaan u yeelin horay wax lamid ah (lamagac ah).

019.008 wuxuu yidhi Eebow sidee iigu ahaan wiil iyadooy tahay haweeneydaydu madhalays oon ka gaadhay waynida gabow.

019.009 wuxuu yidhi waa saas, wuxuuna Eebaha yidhi isagu waa ii Fududahay waana ku abuuray horay adoon ahayn waxba.

019.010 wuxuu yidhi Eebow ii yeel calaamo (xaqnimada yaboohaada) wuxuu yidhi (Eebe) calaamadaadu waa inaadan la hadlin dadka seddex habeen oo israacsan (adoo fayow).

019.011 markaasu ugaga soo baxay qoomkiisii mixraabka wuxuuna u ishaaray xaggooda inay tukadaan aroor iyo galabba.

019.012 (waxaa loo yidhi) yaxyow ku qaado kitaabka (tawreed) xoog (dadaal) waxaan siinnay xigmo isagoo yar.

019.013 iyo naxariis agtanada ka ahaatay iyo daahirnimo wuxuuna ahaa dhawrsade.

019.014 iyo baarri labadiisa waalid mana ahayn daalim caasi ah.

019.015 nabadgalyo korkiisa ha ahaato maalinta la dhalay iyo maalintuu dhiman iyo maalinta la soo bixin isagoo nool.

019.016 (ku xusuuso) kitaabka maryama markay uga fogaatay ehelkeeda meel bari ah, (bariga qudsi).

019.017 oyna ka yeelatay xaggeeda astur, oon u dirray xaggeeda ruuxannagii (jibriil), oo isugu shabahay dad eg.

019.018 una tidhi anigu waxaan kaa magan galay (Eebaha) Raxmaan ah haddaad tahay dhawrsade.

019.019 kuna yidhi anigu waxaan uun ahay rasuulka Eebahaa inaan ku siiyo wiil daahir ah.,

019.020 waxayna tidhi sidee iigu ahaan wiil anoosan i taaban dad, ahaynna mid xun (la tuhmo).

019.021 wuxuuna yidhi waa sidaas wuxuuna yidhi Eebahaa wuu u fududyahay yidhi Eebahaa wuu u fududyahay korkayga iyo inaan uga yeello calamaad dadka iyo naxariis xagayga ah waana arrin la xukumay (dhammeeyey).

019.022 way xambaartay (uurowday) waxayna u fogaatay meel dheer (durugsan).

019.023 waxayna u dhibaataysay fooshii jirrid timir waxayna tidhi shalleytee maan dhinto ka hor arrintan oon noqodo mid la halmaamo o laga tago.

019.024 wuxuuna uga dhawaaqay hoosteeda ha murugoonin wuxuu yeelay Eebahaa hoostaada wabi (yar).

019.025 una gilgil xaggaaga jirridda timirta ha kuu soo riddo korkaaga timir (curdana) oo fiicane.

019.026 ee cun oo cab qabowsana il (farax) haddaad ka aragto dadkana ruux waxaad dhahdaa anigu waxaan ugu nadray (Eebaha) Raxmaan oon u soomi oonan la hadlin maanta cidna.

019.027 waxayna ula timid ciise qoomkeeda uyadoo xambaarsan waxayna dheheen maryamoy waxaad la timid wax wayn.

019.028 haruun walaashiisay (u eg wanaagga) ma eheyn aabahaa ruux xun, mana ahayn hooyadaa mid xun (la tuhmo).

019.029 wayna u ishaartay xaggiisa waxayna dhaheen sideen ula hadlaynaa ruux ku sugan Sariirilmood isagoo yar.

019.030 wuxuuna yidhi (ciise) anigu waxaan ahay addoon Eebe, wuxuuna i siiyey kitaabka (injiil) wuxuuna iga yeelay nabi.

019.031 wuxuuna iga yeelay mid la barakeeyey meel kastoon ahay, wuxuuna ii dardaarmay salaadda iyo zakada intaan noolahay.

019.032 wuxuuna iga yeelay baarriga waalidaday (hooyaday) igamana yeelin madax adage xun.

019.033 nabadgalyana ha ahaato korkayga maalintii lay dhalay iyo maalintaan dhiman iyo maalinta laysoo bixin anoo nool.

019.034 kaasi waa Ciise ibnu maryama, waana hadalka xaqa ah ee ay shakin.

019.035 kuma haboona Eebe inuu yeesho ilmo, waana ka nasahanyahay, markuu doono xukun «amar» wuxuu uun dhahaa ahaw wuuna ahaan.

019.036 Ilaahay waa Eebahay iyo Eebihiin ee caabuda, kaasaa ah jidka toosane.

019.037 wayse iskhilaafeen xisbiyadii dhexdooda wuxuuna halaag uga sugnaaday kuwii gaaloobay kulan maalin wayn.

019.038 maqli ogaa oo arki ogaa maalintay noo imaan, hase yeeshee daalimiintu maanta waxay ku suganyihiin baadi cad.

019.039 uga dig iyaga maalin qoomamo, marka la xukmin amarka iyagoo kusugan halmaansho oon rumeynayn.

019.040 annagaa dhaxli dhulka iyo waxa korkiisa ah xagganagaana laydiin soo celin.

019.041 ku sheeg kitaabka (nabi) Ibraahim, wuxuuu ahaa runbadane nabi ah.

019.042 markuu ku yidhi aabihiis aabbow maxaad u caabudi waxaan maqlayn waxna arkayn kaana qeeqayn waxba.

019.043 aabow aniga waxaa ii yimid cilmi waxaan adi kuu imaanin ee i raac aan kugu hanuuniyo jid toosane (xaqa).

019.044 aabbow ha caabudin shaydaan, shaydaanku wuxuu u yahay Eebaha Rasmaan ah caasi.

019.045 aabbow anigu waxaan ka cabsan inuu ku taabto cadaabka Eebaha Raxmaana ah ood u noqoto shaydaan qaraabo.

019.046 wuxuu yidhi (aabihiis) ma waxaad nici adigu ilaahyadayda Ibraahimow hadaadan joogin waan ku dhagaxyeyn ee iga tag waligeed.

019.047 wuxuu yidhi (nabi) Ibraahim nabadgalyo korkaaga ha ahaato waan kuu dambi dhaaf warsan adiga Eebahay, Eebe waa ii naxariiste.

019.048 waana idinka fogaan idinka iyo waxaad caabudaysaan oo Eebe ka soo hadhay, waxaana baryi Eebahay, waxaana mudan inaanan ku noqonin baryada Eebahay mid ku xumaada (khasaara).

019.049 markuu ka fogaaday iyaga iyo waxay caabudi oo Eebe ka soo hadhay waxaan siinay Isxaaq iyo Yacquub mid kastana waxaan ka yeellay nabi.

019.050 waxaana ka siinnay naxariistanada (wanaag) waxaana u yeellay amaan run ah oo sarraysa.

019.051 ku sheeg kitaabka (nabi) Muuse wuxuu ahaa rasuul nabi ah.

019.052 waana uga dhawaaqnay dhinaca (buurta) dhuur ee midigta ah, waana soo dhawaynay annagoo la hadli.

019.053 waxaana ka siinnay naxariistanada walaalkiis Haaruun oo nabi ah.

019.054 kuna sheeg kitaabka (nabi) Ismaaeiil, wuxuu ahaa rumeeyaha yabooha wuxuuna

ahaa rasuul nabi ah.

019.055 wuxuuna ahaa mid fara chelkiisa salaadda iyo zakada, wuxuuna ahaa mid Eebe agtiisa lagaga raalli yahay.

019.056 kuna sheeg kitaabka (nabi) Idriis, wuxuu ahaa runbadane nabi ah.

019.057 waxaana u koryeellay meel sare.

019.058 kuwaas waa kuwuu u nicmeeyey Eebe oo nabiyadii ah, oo durriyadii aadam ah, iyo kuwaan xambaarray la jirka (nabi) nuux iyo durriyaddii nabi Ibraahim iyo israa'iil iyo kuwaan hanuuninay oon doorannay, marka lagu akhriyo korkooda aayaadka Eebaha Raxmaan ah way dhacaan iyagoo sujuudi oo ooyi.

019.059 waxaase ka gadaal maray kuwo xun oo dayacay salaadda oo raacay waxay naftoodu doonto (oo xun) waxayna la kulim sharr.

019.060 cidda toobad keenta oo rumeysa oo camal fiican fasha mooyee, kuwaasu waxay gali jannada lagamana dulmiyo waxba.

019.061 jannooyinka cadnin (yey gali) ee ah tuu u yaboohay (Eebaha) Raxmaana addoomadiisa, iyagoo maqan, wuuna ahaan yaboohiisu kii yimaadda.

019.062 kuma maqlaan dhexdeeda hadal macno darro, ee waxay maqlaan salaan, waxayna ku mudan rizqigooda dhexdooda aroor iyo galabba.

019.063 taasi waa jannada aannu dhaxalsiin addoomadanada kooda ah mid dhawrsada.

019.064 kuma soo dagno amarka Eebahaa mooyee, waxaa u sugnaaday waxa horteenna ah, iyo waxa inaga dambeeya iyo waxa u dhexeeya arrintaas, mana aha Eebahaa mid halmaansan.

019.065 waa Eebaha samooyinka iyo dhulka iyo waxa u dhaxeeya ee caabud kuna samir cibaadadiisa, ma u ogtahay Eebe wax la mid ah, (oo la magaca).

019.066 wuxuu dhihi dadkii (gaalka) ma markaan dhinto yaa laysoo bixin anoo nool.

019.067 miyuuna xusuusanayn dadku anagu inaanu abuuray horay isagoon waxba ahayn.

019.068 Eebahaan ku dhaartaye waannu kulmin iyaga iyo shayaadiinta, waxaana keenaynaa gaararka jahannamo iyagoo fadhiya.

019.069 markaas waxaannu ka siiban koox kasta midkooda ugu daran madax adayg (gaalimada).

019.070 annagaa og kuwa mudnaan badan galidda naarta.

019.071 cid idinka mid ah oon ku arooraayn ma jiro naarta, arrintaasna waxay ku ahaatay Eebahaa wax go'an oo xukuman.

019.072 Markaas waxaannu korin kuwa Dhawrsaday, waxaannu kaga tagi Daalimiinta

Dhexdeeda iyagoo Jilbo u Fadhiya.

019.073 marka lagu akhriyo korkooda aayaadkanaga oo cad cad waxay u dhihi kuwii gaaloobay kuwa rumeeyey labada kooxood midkee khayrroon naggadi oo wanaagsan kulan (fadhi).

019.074 badanaa intaan halaagnay hortood quruun ka fiican xoolo (iyo dhar) iyo aragba.

019.075 waxaad dhahdaa ciddii baadi ku sugan ha u fidiyo (sugo) Eebaha Raxmaana ah fidin, markay arkaan waxaa loogu gooddiyey ama cadaaba ama saacadda (qiyaame) waxay ogaan cidday xumaan badantahay gurigiisu oo taharyar junuud (ciidamo).

019.076 wuu u siyaadiyaa Eebe kuwa hanuunay hanuun, kuwa hadha ee suuban (camalka) yaa khayrroon Eebahaa agtiisa abaal marin khayrna roon meel laysu celiyo.

019.077 ka warran midka ka gaalooby aayaadkanaga oo yidhi waxaa lay siin (aakhiro) xoolo iyo carruur.

019.078 ma wuxuu daalaeday waxa maqan, mise wuxuu ka yeeshay Eebaha Raxmaana agtiisa ballan.

019.079 saas ma aha ee waannu qori wuxuu sheegi, waxaana u fududaynaa (kordhin) cadaabka fidin.

019.080 waana dhaxlaynaa wuxuu sheegi wuxuuna noo imaan kali.

019.081 waxay yeesheen Eebe ka sokow ilaahyo inay ugu noqdaan cizi (tabar).

019.082 saas ma aha ee waxay ka gaaloobi cibaadadooda, waxayna ku noqon korkooda lid (col).

019.083 miyaadan ogayn inaan ku dirro shayaadiinta gaalada oy boorrin (baadiyeyn) baadi.

019.084 ee ha ku degdegin korkooda, waannu uun u tirin tirec.

019.085 xusuuso maalintaan u kulmineyno kuwa dhawrsaday Eebaha Raxmaana iyagoo wafdi ah.

019.086 oon u kaxaynayno dambiilayaasha xagga jahannamo iyagoo aroora.

019.087 mana hantaan shafeeco cid ka yeelata Eebaha Raxmaana agtiisa ballan mooyee.

019.088 waxay dheheen (gaaladu) wuxuu yeeshay Eebaha Raxmaana ilmo.

019.089 waxaad la timaadeen wax wayn.

019.090 oy u dhawdahay samooyinku inay la dillaacaan lana jeexmo dhulku oy la hoobato buuruhu burbur.

019.091 inay u sheegeen Eebaha Raxmaana ilmo.

019.092 kuma habboona Eebaha Raxmaana inuu yeesho ilmo.

019.093 wax kastoo Samada iyo Dhulka ku sugan uxuu u imaan Eebe isagoo Addoona.

019.094 wuu koobay Eebe wuuna Tiriyey Tiro.

019.095 Dhammaantoodna waxay u imaan Eebe Qiyaamada iyagoo Kali ah.

019.096 kuwa Xaqa rumeeyey ee Camal fiican falay wuxuu u yeeli Eebaha Raxmaana Jacayl.

019.097 waxaan uun ugu fududaynay Quraanka Carrabkaaga inaad ugu Bishaarayso
Quraanka kuwa dhawrsada uguna Digtid Qoom dood badan (oo xun).

019.098 Badanaa intaan halaagnay hortood Qarni, ma ka kasaysaa xaggooda (aragtaa)
Ruuxna, ama ma ka maqli xaggooda Cod.

020 طه

020.001 Dhaahaa (Nabiyow) micna kalana

020.002 maanaan dejin korkaaga Quraanka inaad ku Dhibbooto.

020.003 waase waanada Ciddii cabsan.

020.004 waana soo dejinta Eebaha Abuuray Dhulka iyo Samooyinka sare.

020.005 Eebaha Raxmaana Carshiguu ku Istawooday (si u cunanta).

020.006 waxaana u sugnaaday waxa Samooyinka iyo Dhulka ku sugan iyo waxa u dhaxeeya iyo waxa ka hooseeya Dhulka.

020.007 haddaad kor u Qaaddo Hadalka Eebe waa ogyahay waxa qarsoon iyo waxa la qariyey.

020.008 Eebe Ilaah kale ma jiro isaga mooye, waxaana u sugnaaday Magacyo Fiican.

020.009 ma ku soo Gaadhay warkii (Nabi) Muuse.

020.010 markuu arkay Dab oo u yidhi Ehelkiisa Nagaada (suga) Anigu waxaan Arkaa Dabe, waxaana u dhawahay inaan idiinka keeno Dhuxul ama aan ka helo Dabka korkiisa Cid wax tusisa.

020.011 markuu yimid (Muuse) Dabkii waxa loogu Dhawaaqay Muusow.

020.012 anigu waxan ahay Eebahaa ee Siib Kabahaaga Adigu waxaad ku sugantahay Toggii Daahirnaa ee Dhuwa.

020.013 anaana ku doortay ee maqal waxa laguu waxyoon.

020.014 Anigu waxaan ahay Alle Ilaah (kalana) ma jiro Ani mooyee ina Caabuda, Oogna Salaadda Xuskayga.

020.015 Saacadda (Qiyaame) way imaan waxaana u Dhawayahy inaan Qariyo in laga Abaal mariyo Naf kasta waxay Camal Fashay.

020.016 ee Yuusan kaa lilin Xaggeeda Ruuxaan Rumeyn Saacadda, raacayna Hawadiisa (Xun) ood Halaagsanto.

020.017 waa maxay Taas midigtaada ku Jirta Muusow (ogaal waydiin).

020.018 wuxuu yidhi iyada waa Ushaydii waa Cuskadaa Korkeeda waxna waan ugu Lulaa Adhigayga Dana kalana waa iigu sugnaadeen.

020.019 wuxuu yidhi (Eebe) Tuur Usha Muusow.

020.020 wuuna Tuuray waayna soo baxday Mas Ordi.

020.021 wuxuuna yidhi (Eebe) Qaad hana Cabsanin waxaannu ku celin Xaalkeedii Horce.

020.022 U Dum Gacantaada Garabkaaga waxay soo Bixi iyadoo Cad Xumaan la'aan, waana

Calaamad kale.

020.023 Inaan ku tusinno Aayaadkanaga wey.

020.024 ee Aad xagga Fircoon wuu Xadgudbaye (Kibray).

020.025 wuxuu yidhi (Muuse Eebow ii waasici Laabta.

020.026 iina Sahal (fududee) Amarkayga.

020.027 Furna Guntinta Carrabkayga.

020.028 ha Kaseen Hadalkeygee.

020.029 Iina yeel Wasiir Ehelkeyga ah.

020.030 Haaruun Walaalkay.

020.031 Kuna adkee «Xooji» Tabartayda (Dhabarkayga).

020.032 Lana wadaaji Amarkayga.

020.033 Inaan kugu Tasbiixsanno wax badan.

020.034 oon ku Xusno wax badan.

020.035 Adugu waxaad tahay mid na Arkee.

020.036 Wuxuu yidhi (Eebe) waa lagu siiyey Warsigaagii Muusow.

020.037 Waana kugu Mannaysannay Wanaag (ku siinay) korkaaga markale.

020.038 markaan u waxyoonay Hooyadaa (ku ilhaamay) wixii lagu ilhaameeye.

020.039 ku Tuur Muuse Taabud, kuna tuur Taabuudka Hirka Badda, Hirkuna ha ku rido Xeebta, waxaa qaadan Colkayga iyo Colkiisa (Fircoon), waxaana kugu tuuray Jeceylkeyga korkaaga iyo in lagu barbaariyo Ilaalintayda.

020.040 (waxaan kugu Mannaysanay) markay Socotay Walaashaa oy lahayd maydin tusiyaa Ruux idiin Dhaqaalayn waxaana Kugu eelinay Hooyadaa si ay u qabowdo isheedu, oyna Murugoon, waxaadna Dishay Naf waana kaa korinay walbahaar, waana ku Imtixaanay Imtixaan, waxaadna ku nagaatay Sanooyin Ehelkii Madyan, markaasaad ku timid Qaddar (Eebe) Muusow.

020.041 waxaana kuu doortay Naftayda.

020.042 ee La taga Adiga iyo Walaalkaa Aayaadkayga hana ka daalina Xuskayga.

020.043 Aad Xagga Fircoon wuu Xadgudbaye.

020.044 una dhaha Hadal Jilicsan bal inuu waxa xusuusto ama Cabsado.

020.045 waxay dheheen Eebow waxaannu ka Cabsan inuu nagu degdego ama nagu xadgudbo.

020.046 wuxuu yidhi (Eebe) ha Cabsanina anaa idinla jira waana Maqli oon Arkaa.

020.047 ee u Taga (Fircoon) una dhaha annagu waxaan nahay Rasuulladii Eebahaa ee Dir (u daa) Banii Israa'iil hanala jireene, hana Cadaabin (Ciqaabin) waxaan kuula nimid Aayad xagga Eebahaa, nabadgalyana ha ahaato Tuuxii raaca Hanuunka.

020.048 Annaga waxaa Naloo Waxyooday in Cadaab u Sugnaaday Ruuxii Beeniya (Xaqa) oo Jeedsada.

020.049 Wuxuu Yidhi (Fircoon) waayo Eebihiin Muusow.

020.050 Wuxuu yidhi (Muuse) Eebahanno waa kan Siiya wax kasta Abuurkiisa oo Toosiyey.

020.051 Wuxuu yidhi (Fircoon) Sidee Yahay Xaalkii Quruumihii hore.

020.052 Wuxuu Yidhi (Muuse) Cilmigoodu waa Eebe Agtiis Kitaab aan ka dhumeyn Eebe uuna Halmaameyn.

020.053 Waa Eebaha ka yeelay Dhulka Gogol, oo idinka bixiyey Dhexdeeda Waddooyin oo idiinka soo Dejiyey Samada Biyo oon ku soo Bixinay Noocyo Doog ah oo kala Tagsan.

020.054 ee Cuna oo Daajiya Xoolihiinna, Arrintaasna Calaamooyin yaa ugu Sugan kuwa Caqliga leh.

020.055 Xaggeedaan (Dhulka) idinka Abuuray, Dhexdeedana idinku Celin, Xaggeedaana Laydinka soo Bixin Mar Kale.

020.056 Waxaan Dhab ahaan u Tusinay (Fircoon) Aayaadkanaga Dhamaan, wuuna Beeniyey oo Diiday.

020.057 Wuxuu yidhi (Fircoon) Ma waxaad noola timid Inaad nagaga Bixiso Dhulkanaga Sixirkaaga Muusow.

020.058 Waxaannu kuula imaanaynaa Sixir la mid ah ee mooyeel Dhexdeenna Balaan aynaan Baajinayn anaga iyo Adigu, Meel eg (La yaqaan).

020.059 Wuxuu yidhi (Nabi Muuse) Ballankeennu waa Maalinta Quruxda (Kulankooda) waana in la soo kulmiyo Dadka Barqin.

020.060 Wuuna jeedsaday Fircoon wuxuuna kulmiyey Dhagartiisii wuuna yimid.

020.061 Wuxuu ku yidhi Muuse Magaciin be ha ku Abuuranina Eebaha korkiisa Been oos idinku Halaago Cadaab, waxaana Khasaaray Ruuxii Been Abuurta.

020.062 Waxayna ku Doodeen amarkooda dhexdooda wayna faqeen.

020.063 Waxayna dheheen Labadani waa Saaxirro waxayna dooni inay Idinkaga Bixiyaan Dhulkiinna Sixirkooda oy la tagaan Dariiqadiinna (Sharaftiinna) Fiican.

020.064 ee Kulmiya Dhagar (tiinna) Imaadana idinkoo Saf ah waxaa Liibaanay Maanta Ciddii Sarreysee.

020.065 waxay dheheen Muusow ama Tuur Usha ama aan anagu ahaanno kuwa hor tuura.

020.066 wuxuu yidhi (Muuse) bal Tuura waxaana soo baxay xadhkahoodii iyo Ulahoodii oo loogu ekeysiiyey sixirkoodii inay ordi.

020.067 wuxuuna ka kasay naftiisa Cabsi Muuse.

020.068 waxaana nidhi ha Cabsan adigu adaa Sarreyne.

020.069 Tuur waxa midigtaada ku jira ha gurato waxay sameeyeene, waxay uun sameeyeen Dhagar sixir, mana Liibaano Sixirrow meejuu yimaaddo.

020.070 waxaa la riday Saaxiriintii iyagoo Sujuudi, waxayna dheheen waxaan rumeynay Eebaha Haaruun iyo Muuse.

020.071 wuxuuna yidhi (Fircoon) miyaad u rumeyseen ka hor idankayga isagu waa kan idinku wayn ee idin baray Sixirka waxaaan goyn Gacmihiinna iyo Lugihiinna si isdhaaf ah waxaana idinku (daldali) wadhi Jirrid Timir, waxaadna ogaanaysaan midkanaga daran cadaab hadhidna badan.

020.072 waxay dhaheen ka dooran meyno waxa noo yimid oo xujo ah iyo Eebaha na abuuray, ee xukmi waxaad xukumi, waxaad uun xukumi nolosha adduunyo.

020.073 annagu waxaan rumeeynay Eebahanno inuu noo dhaafo gafafkanaga iyo waxaad nagu qasabtay (fircoon) oo Sixira Eebaa Khayrroon oo hadhi.

020.074 ruuxii u yimaadda Eebihiis (aakharo) isagoo dambiile ah waxaa u sugnaaday jahannamo kumana dhinto dhexdeeda kumana noolaado.

020.075 ruuxiise u yimaadda isagoo Mu'min ah oo falay camal fiican kuwaas waxaa u sugnaaday Jannooyinka sare.

020.076 Jannooyinka nagaadiga (yey gali) ooy socoto dhexdeeda Wabiyaal iyagoo kuwaari dhexdeeda, taasina waa abaalmarinta Ciddii nadiif noqota.

020.077 waxaan dhab ugu waxyoonay (Nabi) Muuse guuri Addoomahayga uguna yeel waddo Badda oo ingagan hana ka cabsan haleel, hana cabsan (Badda).

020.078 waxaana raacay Fircoon (oo wata) Colkiisii waxaana ka daboolay hirka Xaggiisa wax daboolay.

020.079 wuxuuna dhumiyey Fircoon Qoomkiisii mana hanuunin.

020.080 Banii Israa'iilow waxaan idinka korinay Cadawgiinna, waxaana idinkula yaboohtanay (ballari) dhinieii buurta ee midig, waxaana ku soo dejinay kor kiinna Macaan iyo Shimbir.

020.081 ka cuna wanaaggaan idinku Arsuqay hana ku xadgudbina dhexdiisa, oo idinku dhaco cadhadaydu, ruuxay ku dhaedo cadhadaydu dhabbuu u Hoobtay (halaagmay).

020.082 anigu waan u dhaafid badanahay ruuxii Toobad keena oo rumeeya oo fala wanaaga

oo hanuuna.

020.083 maxaa kaa soo dedejiyey Qoomkaagii Muusow.

020.084 wuxuu yidhi (Muuse) iyagu waa kuwan raadkaygay ku soo joogaan, waana kuu soo dag degay Eebow inaad iga raalli noqoto.

020.085 wuxuu yidhi (Eebe) Annagu waxaan imtixaannay qoomkaagii gadaashaa waxaana dhumiyey Saamiri.

020.086 markaasuu u noqday (Nabi Muuse) qoomkiisii isagoo cadhaysan oo walbahaarsan wuxuuna yidhi qoomkayow miyuuna idiin yaboohiin Eebihiin yabooh wanaagsan, ma waxaa idinku dheeraaday korkiinna ballankii mise waxaad doonteen inay idinku dhaedo Cadhada Eebe ood u baajiseen ballankaygii.

020.087 waxay dheheen maanaan u baajin ballankaaga awooddanada waxaase nala saaray culaysyo Alaab oo ah waxa qoomku isku qurxinjireen waana tuurray siduu u tuuray Saamiri.

020.088 wuxuuna u soo bixiyey dibi muuqal ah oo ood leh, waxayna dhaheen kani waa Ilaahiin iyo Ilaahii Muuse wuuna halmaamay.

020.089 miyeyna arkay inuusan u soo Celinayn Hadal una hananayn dhib iyo Nacfi (midna).

020.090 wuxuunau yidhi Haaruun mar hore qoomkayow waa uun laydinku fidmeeyey, Eebihiinna waa Raxmaan ee i raaca, adeecana amarkayga.

020.091 waxay dhaheen kama tagayno korkiisa inaan ku nagaanno intuu nooga soo noqon muuse.

020.092 wuxuu yidhi (muuse) Haaruunow maxaa kuu diiday markaad aragtay inay dhumeen.

020.093 inaadan raacin ma waxaad caasiday Amarkeygii.

020.094 wuxuu yidhi (Haaruun) ina hooyow hayqabanin Gadhka iyo madaxa, anigu waxaan ka cabsaday inaad dhahdo waxaad kala gaysay Banii israa'iil dhexdooda oodan maqlin hadalkayga.

020.095 wuxuu yidhi (muuse) xaalkaagu muxuu yahay Saamiriyow.

020.096 wuxuuna yidhi waxaan arkay waxayna arkin, waxaana qaatay wax ka mid ah raad rasuul (malaga) waana tuuray saasayna ii qurxisay naftaydu.

020.097 wuxuu yidhi (Muuse) tag, waxaa kuu sugnaaday nolosha inaad dhahdo taabasho ma jirto, waxaana kuu sugnaaday waqti aadan baajinayn, day ilaahaagii aad ahayd mid ku kor nagi (caabudi) waanu gubi markaas waxaana ku firdhin mowjadda (badda) firdhin.

020.098 Eebihiin waa uun Ilaahiinna ah kaan Eebe jirin isaga mooyee, wuuna u waasac

noqday wax kasta ogaansho.

020.099 saasaan kuugu qisoon (sheegi) warkii hor maray, waxaana kaa siinay agtanada quraan.

020.100 ciddii ka jeedsata xaggiisa waxay xambaari maalinta qiyaame culays (dambi).

020.101 iyagoo ku waari (ciqaabta) dhexdeeda waxaana u xumaaday iyaga maalinta qiyaame rar.

020.102 waa maalinta la afuufi suurka, oon soona kulmineyno dambiilayaasha maalintaas iyagoo indho cawlan.

020.103 wayna is warsan (xansan) dhexdooda maydaan ku nagaanin (adduunyada) Toban mooyee (maahmood)

020.104 anagaa og waxay dhihi, markuu dhihi kooda ugu jid leh maydaan nagaanin maalin mooyee.

020.105 waxay ku warsan Buuraha waxaad dhahdaa waxaa burburin Eebahay burburin.

020.106 wuxuuna ka yeeli meel siman oo ebar ah.

020.107 ku arki maysid qallooc iyo taag midna.

020.108 maalintaas waxay raaci dhawaaqaha, kamana leexdaan waxayna u xasishay Cododku Eebaha Raxmaana mana maqashid shanqadh mooyee.

020.109 maalintaas ma anfacdo shafeeco cid Eebaha Raxmaana idmo oo ka raalli noqday hadalkiisa mooyee.

020.110 Wuxuu ogyahay Eebe waxa hortaada ah iyo waxa ka dambeeya mana ku koobayaan Eebe ogaansho.

020.111 waxay u khuduucday Wajiyadu Eebaha nool ee wax maamula, waxaana khasaaray ruuxii xambaara dulmi.

020.112 ruuxii fala wanaag isagoo rumeeyey kama Cabsado dulmi iyo nusqaamin midna.

020.113 saasaanu kugu soo dejinnay Quraan Carabi ah uguna caddaynay ((celcelinay) dhexdiisa Gooddi inay dhawrsadaan darteed ama u timaado xusuus (waano).

020.114 waxaa sarreeya Eebaha xaakimka xaqa ah, hana ku degdein quraanka ka hor dhamayn waxyigiisa xaggaaga, waxaadna dhahdaa Eebow ii kordhi Cilmi.

020.115 dhab ahaan yaan ula Ballantannay Aadan mar hore wuuna halmaamay kama aanaan helin niyo Adag.

020.116 xusuuso markaan ku nidhi Malaa'igta u Sujuuda Aadam wayna Sujuudeen Ibliis mooyee oo diiday.

020.117 waxaana nidhi Aadamow kani (Ibliis) waa Colkaaga iyo colka Haweeneydaada ee

yuusan idinka bixinin janada ood dhibbooto.

020.118 waxaa kuu sugnaaday inaadan ku gaajoon dhexdeeda kuna arradin.

020.119 waxaana kuugu sugnaaday inaadan ku oomin dhexdeeda kuna Qorroxoobin.

020.120 waxaase waswaasiyey shaydaan wuxuuna yidhi Aadamow ma ku tusiyaa Geedda waaridda iyo xukun aan gaboobayn.

020.121 wayna cuneen xaggeeda waxaana u muuqday Cawradoodii, waxayna noqdeen kuwa isku dhejiya korkooda caleenta jannadam wuu caasiyey Aadan Eebihiis wuuna leexday.

020.122 waxaase doortay Eebihiis wuuna ka Toobadaqbalay oo hanuuniyey.

020.123 wuxuu yidhi (Eebe) ka hoobta Jannada dhammaantiin qaarkiin qaar colbuu u yahaye, hadduu xaggayga idiinka yimaaddo hanuun ruuxii raaca hanuunkeyga ma dhumo (adduunka) mana xumaado (aakhiro).

020.124 ruuxisa ka jeedsada xuskeyga (Quraanka) waxaa u sugnaaday nolol cidhiidhi ah, waxaana soo kulminaynaa maalinta qiyaame isagoo arag La'.

020.125 wuxuuna dhihi Eebow maxaad ii soo kulmisay (keentay) anoo arag la' oona ahaa arke (adduunkii).

020.126 wuxuu yidhaa (Eebe) waa saas waxaa kuu timid aayadahanaga waadna halmaantay saasaana maanta lagaaga tagi (sida halmaan).

020.127 saasaan ku abaal marinaa ciddii xadgudubta oon rumayn aayaadka Eebihiis cadaabka aakhiraana daran oo hadhid badan.

020.128 miyuuna u caddayn Gaalada intaan halaagnay hortood quruumo iyagoo ku socda guryahooda, taasna calaamaa ugu sugan kuwa caqliga leh.

020.129 haddayna jirin kalimad u hor martay Eebahaa iyo muddo maga caaban wuxuu ahaan lahaa cadaabku mid ku soo deg dega.

020.130 ee ku samir waxay sheegi kuna tasbiixso adoo mahadda Eebahaa ku dheehan ka hor qorrax soo bax iyo ka hor dhicidda, saacadaha habeenkiina tasbiixso (Tuko) iyo darfaha maalinta inaad raalli noqoto.

020.131 hawtaagin indhahaaga waxaan ugu raaxaynay nooc ka mid ah oo quraxda nolashaa adduun si aan ugu fidnayno, rizqiga Eebahaa yaase khayrroon oo hadhid badan.

020.132 far ehelkaaga salaadda kuna samir korkeeda ku warsanmayno rizqiye annagaa ku arzuqi cidhibta (fiicana) waxaa iska leh dhawrsashada.

020.133 waxay dheheen gaaladii muu noola yimaaddo aayad xagga Eebihiis ka timid, miyuuna u imaanin Maraggii wixii ku sugnaa Kutubihii hore.

020.134 haddaan ku halaagno Cadaab Rasuulka (iyo Quraanka) ka hor waxay dhihilahaayeen Eebahannow maxaad noogu diri wayday rasuul oon raacno aayaadkaaga ka hor dullowganaga iyo khasaarahanaga.

020.135 waxaad dhahdaa (Nabiyow) dhammaan way sugi ee suga, waxaad ogaan doontaan cidda jidka toosan iyo cidda hanuunsane.

021 الأنبياء

021.001 Xisaabtoodii iyagoo Halmaansho ku Sugan oo Jeedsan.

021.002 Quraankastee oo uga Yimaadda Xagga Eebahood kana Soo darriya way maqlaan iyagoo Ciyaari.

021.003 Oy shuqloontahay Quluubtoodu, waxayna hoos u dhigeen Faqii kuwii Dulmi Falay (iyagoo dhihi) kanu ma waxaan Dad idinkoo kale ahaynbaa, ma waxaad u imanaysaan sixir idinkoo Arka.

021.004 Wuxuu yidhi (Nabigii) Eebahaybaa Og Hadalka Samada ku Sugan iyo Dhulka, waana Maqle Oge ah.

021.005 Waxay Dheheen (Gaaladii) Saas ma aha ee waa Qarowyo saa ma aha ee wuu Been Abuurtay, Saas ma aha ee waa gabayaa ee ha noo keeno Aayad Sidii Lagu diray Kuwii hore.

021.006 Mayna Rumeynin Hortood Magaalo aan Halaag (La doonay) ee Ma iyagaa Rumeyn.

021.007 Maanaan Dirin Hortaa Rag mooyee, kuwaas oon u Waxyoonay, ee Warsada kuwa Cilmiga leh Haddaydaan wax Ogayn.

021.008 Kamaanaan Dhigin (Nabiyada) Jasad (Muqaal) oon Cunayn Cunno mana ahayn kuwo Waara.

021.009 Markaasna waxaan u Rumeynay Yaboohii waana Korrinay iyagii iyo Ciddaan Doono, waxaana Halaagnay Xadgudbayaasha.

021.010 Waxaan idiin soo Dejinay Kitaab Sharaftiinnu ku Sugantahayee Miyeydaan Kasayn.

021.011 Badanaana intaan Halaagnay Magaalo Dulmi Badan (Dadkeedu) oon Ahaysiinay Gadaasheed Qoom kale.

021.012 Markay kaseen Cadaabkanaga yey ahaayeen kuwo ka Carari.

021.013 Ha Cararina kuna noqda wixii laydiinku Raaxeeyey iyo Guryihiinna waxay u Dhawdahay in wax laydin warsadee.

021.014 Waxay Dhaheen Halaaganagee waxaan nahay Daalimiin.

021.015 Saasna kuma tagin Qayladoodu intaan ka yeello, wax la shafay oo Bakhtiya.

021.016 Maanaan Abuurin Samooyinka iyo Dhulka iyo waxa u Dhaxeeya Anagoo Ciyaari.

021.017 Haddaan Doono Madadaallo inaan yeelano waxaan ka yeelan lahayn Agtanada haddaan Falayno.

021.018 Xaqaanse ku Gannaa Baadilka oo Tirtira markaasuu tagaa, waxaa idiinku Sugnaaday Halaag waxaad Sheegaysaan.

021.019 Ilaahay waxaa u sugnaaday waxa Samooyinka ku sugan iyo Dhulka, kuwa Eebe

Agtiisa ahna Iskama Kibriyaan Cibaadadiisa kamana daalaan.

021.020 wayna Nasahaan Habeen iyo Dharaarba kamana Noogaan.

021.021 Mise waxay yeesheen (Gaaladii) Ilaahyaal Dhulka Xaggiisa oo wax soo Nooleeya.

021.022 Hadday yihiin dhexdooda (Samada iyo Dhulka) Ilaahyo way Fasaadi Lahaayeen, waxaa ka Nasahan Eebaha Carshiga leh waxay ku Tilmaami.

021.023 Lama warsanayo wuxuu Falo Iyagase waa la warsan.

021.024 Mise waxay Yeesheen Eebe ka sokow Ilaahyo, waxaad Dhahdaa keena Xujadiinna, kana waa (quraanka) sheegi waxa ila jooga iyo sheegiddii kuwii iga horreeyey, Badidoodse ma oga Xaqa wayna ka Jeedsan.

021.025 Rasuulkaan hortaa dirayba waxaan u waxyoonay ilaah aan Ani ahayn ma jiro ee I caabuda.

021.026 waxay dhaheen Gaaladii wuxuu Yeeshay (Eebaha) Raxmaana Ilmo, waa ka Nasahanyahay, waase Addoomo (Malaa'igtu) la Sharrifo.

021.027 kagama hor maraan Hadal iyaguna Amarkiisay ku Camalfalaan.

021.028 wuxuu ogyahay waxa hortooda iyo Gadaashooda ah umana shafeecaan Ciduu ka raaliyahay mooyee iyaguna Cabsidiisay la Baqaan.

021.029 ruuxii dhaha oo ka mid ah Malaa'igta anaa Ilaah ah Eebe ka sokow, kaas waxaannu ku Abaal marin Jahannamo, saasaana ku Abaal marinnaa Daalimiinta.

021.030 miyeyna arkayn kuwii Gaaloobay in Samooyinka iyo dhulku ahaayeen kuwo isku dhaggan oona kala Bixinay, kana yeelay Biyaha wax kasta oo Nool ee miyeyna Rumaynayn.

021.031 waxaana yeellay Dhulka Sugayaal (buuro) inayna la iilanin Dadka, waxaana yeellay Dhexdeeda Karimo Waddooyin ah, inay ku Toosaan.

021.032 waxaana ka yeelay Samada Saanqaaf ilaashan iyaguna Calaamooyinkeeda way ka jeedsan.

021.033 Eebe waa kan Abuuray Habeenka, Maalinta, Qorraxda iyo dayaxa mid kastana Falag buu Dhexdabbaalan.

021.034 maanan yeelin Dadka ka horreeyey kuwo waara ee haddaad dhimato ma iyagaa waari (Gaaladu).

021.035 Naf kastaa waxay dhadhamin Geeri waxaana idinku Imtixaami Shar iyo Khayr Ibtilo darteed, xagganagaana laydiin soo Celin.

021.036 markay ku arkaan kuwii Gaaloobay waxay kaa yeeshaan jeesjees iyagoo dhihi ma kanaa kan sheegi Ilaahyihiinna iyagoo ka gaaloobi xusidda Eebaha Raxmaana.

021.037 waxaa laga abuuray Dadka Deg deg, waxaana idin tusin Aayaadkayga ee ha degdegina.

021.038 waxay dhihi waa goorma Yaboohii (Cadaabku) haddaad run sheegaysaan.

021.039 hadday ogyihiin kuwii Gaaloobay markaan laga reebeyn Wajiyadooda Naarta iyo Dhabarkooda oon loona gargaarayn (ma degdegsadeen).

021.040 waxayse ugu imaan (naartu) si kada ah wayna wareerin mana karayaan Celinteeda lamana Sugo.

021.041 waxaa lagu jees jeesay Rasuullo kaa horreeyey waxaana ku dhacay kuwii ku jees jeesay oo Gaalada ah waxay ku jees jeesi jireen.

021.042 waxaad dhahdaa yaa idinka Ilaalin Habeen iyo Dharaarba Eebaha Raxmaana waxayse iyagu ka jeedsan Xusidda Eebahood.

021.043 ma waxaa u sugnaaday Ilaahyo naga celin ma karaan (waxay caabudi) Gargaarka Naftooda nalagamana Magan galiyo.

021.044 Saas ma aha cc waxaan u Raaxaynay kuwaas iyo Aabayaalkood Intuu ku Dheeraado Cimrigu, Miyeyna Arkayn Inaannu ku imanayno Dhulka Anagoo Nusqaamin (Guusha Islaamka) Miyagaa Adag.

021.045 Waxaad Dhahdaa waxaa uun aan idiinku Digi Waxyiga Mana Maqlo Dhagoole Dhawaaqa marka loo Digi.

021.046 Hadduu Taabto wax Yar oo Cadaabka Eebahaa ah waxay Odhan Halaagganagee Anagaa Daalimiin ah,.

021.047 Waxaannu u Dejinaynaa Miisaanka Cadilka ah Maalinta Qiyaame lagamana Dulmiyo Naf waxba, haba ahaado wax la eg Xabbad Khardal ah (wax yar) ee waan siinaynaa, annagaana ugu Filan Xisaabiye.

021.048 Dhab ahaan yaan u Siinay (Nabi) Muuse iyo (Nabi) Haaruun kala Bixiye (Tawreed) iyo Nuur iyo Waanada kuwo Dhawrsada.

021.049 Oo ah kuwa ka Cabsada Eebahood iyagoo kali ah iyagoo Saacadda (Qiyaame) ka Cabsan.

021.050 Kan (Quraankuna) waa Quraan la Barakeeyey oon Soo Dejinay ee midinkaa Diidi Isaga.

021.051 Dhab ahaan waxaan u Siinay Nabi Ibraahim Hanuukiisa mar hore anagaana Ogayn.

021.052 Markuu ku Yidhi Aabihiis iyo Qoomkiisii waa maxay Sawiradan aad ku kor Negidihiin (Caabudaysaan).

021.053 waxay Dheheen waxaan Hellay Aabayaalkanno oo Caabudi.

021.054 Wuxuu yidhi (Nabi) Ibraahim waxaad ku Sugantihiin idinka iyo Aabayaalkiin Baadi Cad.

021.055 Waxay Dheheen ma waxaad Noola Timid Xaq Mise Adigu waxaad ka mid Tahay kuwa Ciyaari.

021.056 Wuxuuna Yidhi Eebihiin waa Eebaha Samooyinka iyo Dhulka ee ah Kan Abuuray Aniguna Arrintaas yaan ahay kuwa ka Marag Kici.

021.057 Eebaan ku Dhaartayc waan Dhagri Sanamyadiinna ka Dib markaad Jeedsataan Idinkoo Tagi.

021.058 Wuxuuna ka Yeelay Burbur, Koodii waynaa mooye inay Xaggiisa u Noqdaan (Inuu Jajabiyey Isagu).

021.059 waxay Dheheen yaa ku falay Sidan Ilaahyadanadii Kaasi waa Daalime.

021.060 Waxayna Dheheen Waxaan Maqallay Wiil Sheegi lana Dhaho Ibraahim.

021.061 Waxay Dheheen keena dadka Indhihiisa inay ku Marag Furaan.

021.062 waxay Dheheen Gaaladii Maadaa ku Falay Sidan Ilaahyadannada Ibraahimow.

021.063 Wuxuu Yidhi waxaa Fatay Kooda Weyn ee Kana, Waydiiya Iladday Hadli.

021.064 Markaasay u Noqdeen Naftooda waxayna Isu Dhaheen war Idinkaa Daalimiina.

021.065 Markaasaa Loogadiyey Madaxooda (waxayna Dhaheen) Dhabbaad u Ogtahay inayna kuwani Hadlayn.

021.066 Wuxuu Yidhi ma waxaad Caabudaysaan Eebe ka Sokow waxaan Idin Anfacayn waxba idinna Dhibayn.

021.067 Ufbaa laydin Yidhi Idinka iyo Waxaad Caabudaysaan Eebe ka Sokow Miyeydaan wax kaseyn.

021.068 Waxay Dhaheen Guba una Gargaara Ilaahyadiinna Haddaad wax Falaysaan.

021.069 Waxan Nidhi Naaray u Noqo Qabow iyo Nabadgalyi Ibraahim.

021.070 Waxay la Dooneen Dhagar waxaana ka yeellay kuwo Khasaaray.

021.071 Waannu u Korinay (Nabi) Ibraahim iyo Nabi Luudh Dhulkii aan u Barakaynay Caalamka (Shaam).

021.072 Waxaan Siinay Isxaaq iyo Yacquub oo Siyaada ah, waxaana ka Yeellay Dhammaan kuwo Suubban.

021.073 Waxaana ka yeellay Imaamyo ku Hanuuniya Amarkanaga, waxaana u waxyoonay Falidda Khayrka, Oogidda Salaadda iyo Bixinta Sakada waxayna ahaayeen kuwo Na caabuda.

021.074 (Nabi) Luudhna waxaan Siinay Xukun iyo Cilmi, waxaana ka Korinay Magaalaadii

ahayd mid Fasha Xumo waxay ahaayeen Qoom Xun oo Faasiqiina.

021.075 Waxaana Galinay Naxariistanada, wuxuuna ka mid ahaa kuwa Suuban.

021.076 (Nabi) Nuuxna waa Korinay, markuu Dhawaaqay mar hore, waana ajiibnay, waana ka Korinay isaga iyo Ehelkiisaba Murugadii Waynayd.

021.077 Waana uga Gargaaray Qoomkii Beeniyey Aayaadkanaga, waxayna ahaayeen Qoom Xun waana Maanshaynay Dhammaantood.

021.078 Xusuuso (Nabi) Daawuud iyo (Nabi) Suleymaan markay Xukumayeen Beerta markuu Daaqay Adhi Qoom (Dad) waxaana ahayn kuwa Xukunkooda u Maraga (Arka).

021.079 Waxaana Fahansiinay Sulaymaan, Dhammaanna waxaan Siinay Xukun iyo Cilmi, waxaana u Sakhirray Daawuud Buuraha iyagoo la Tasbiixsan iyo Shimbiraha, waana Fallaa «karraa».

021.080 Waxaana Barray Daawuud Samaynta Duruucda inay Idinka Dhawrto Dagaalkiina, ee ma Tihiin kuwo Mahadin.

021.081 Suleymaanna waxaan u Sakhirray Dabaysha iyadoo Daran oo ku Socota Amarkiisa Xaggii Dhulkii ahaa kaan Barakaynay Dhexdiisa, waxaana Nahay Kuwo wax walba Og.

021.082 Shaydaamadana, waxaan uga Sakhirray Kuwo u Dhumban (Badda), una Fala Camal aan kaas ahayn Anagaana Ilaalinna.

021.083 (Xusuuso) Ayuubna markuu u Dhawaaqay Eebihiis (Isagoo Dhihi) Aniga waxaa I taabtay Dhib Adiguna waxaad Tahay Naxariis Badane.

021.084 Waana Ajiibnay Waxaana ka Faydnay waxa Haya oo Dhiba, waxaana Siinay Ehelkiisii iyo wax la mid ah Naxariis Xagganaga ah Darteed iyo Waanada Caalamka.

021.085 Xusuuso Ismaaciil, Idiriis, Dulkifli Dhammaan waxay ka mid ahaayeen kuwa Samra.

021.086 Waxaana Dhex galinay Naxariis tanada waxayna ka Mid ahaayeen kuwa Suuban.

021.087 Nabi Yuunus (Xusuuso) markuu Tagay isagoo Cadhaysan una Maleeyey Inaanaan Cidhiidhyayn korkiisa oo uu ku Dhawaaqay Mugdiyada Dhexdooda Ilaah aan Adi Ahayn ma Jiro Nasahnaantaada Anigu waxaan ka Mid ahaa kuwa Daalimiinta ah.

021.088 Waana Ajiibnay kana Korinay Murugtii, Saasaana u Korinaa Mu'miniinta.

021.089 Zakariyana (Xusuuso) markuu u Dhawaaqay Eebihiis isagoo Ich Eebow hayga Tagin Anoo Kali ah Adaa u Khayrroon Cid wax dhaxashee «u hadhee».

021.090 Waana Ajiibnay waxaana Siinay Yaxye waxaana u Hagaajinay Haweennaydiisii, waxayna ahaayeen kuwo u Deg dega Khayaadka oo Na barya iyagoo Rajayn oo Cabsan waxayna ahaayeen kuwa Noo Khusuuca.

021.091 Tiina (Xusuuso) Dhawrtay Xubinteedaa waa (maryama) oon ku Afuufnay Dhexdeeda Ruuxdanadii kana yeellay iyada iyo Wiilkeeda Calaamadda Caalamka.

021.092 Tani waa Diintiinii waana Diin kaliya Aniguna waxaan Ahay Eebihiin ee I caabuda.

021.093 waxayse isku Khilaafeen Amarkoodii Dhexdooda Dhammaanna Xagaygaa loo soo Celin.

021.094 Ruuxii Fala Wanaag isagoo Mu'min ah lagama Qariyo Camalkiisa Anguna waan u Qoraynaa.

021.095 Waxaa ka Reebban Magaalo aan Halaagnay inay soo Noqoto «Soo bixin ka hor».

021.096 Inta laga Furi soo (Dayn) Yaajuuj iyo Maajuuj iyaguna Jaho Sarreysa Dhammanteed yey ka soo Deg degi.

021.097 Waxaa Dhawaaday Yaboohii Xaqa Ahaa waxaana soo bixi inaytaagnaan Indhaha kuwa Gaaloobay (Iyagoo Dhihi) Halaaganagee waxaan kaga Sugnayn Halmaansho kan Waxaanse ahayn Daalimiin.

021.098 Idinka iyo waxaad Caabudaysaan oo Eebe ka Soo hadhay waxay Noqon Shidaalka Jahannamo idinkuna waad ku Arooraysaan.

021.099 Hadday Yihiin kuwaasu Ilaahyo kuma Arooreen, Dhamaanna way ku Waari.

021.100 waxay ku Yeelan Dhexdeeda Qaylo, waxna Dhexdeeda kuma Maqlaan.

021.101 kuway u Hor martay Xagganaga Wanaag kuwaasu Xaggeeda waa laga Fogayn.

021.102 mana Maqlaan Shanqadteeda iyaguna waxay Doonto Naftoodu yey ku Waari.

021.103 mana Walbahaariyo Argagaxii Waynaa, waxayna kula kulmi Malaa'igtu kani waa Maalintiinnii ah Tii laydiin Yaboohay.

021.104 waana Maalintaan u Duubayno Samada Sida loo Duubo Warqadaha Kitaabka, Sidaan ku Billownay Abuuriddii hore Yaana ku soo Celinaynaa, waa Yabooh korkanaga ah, annagaana Falna saas.

021.105 Dhab ahaan waxaan ugu Qorray Zabuur Sheegid ka Dib (Luuxul Maxfuudka) Dhulka waxaa Dhaxli Addoomadayda Suuban.

021.106 kan Gaadhsiin baa ugu Sugan Ciddi Caabudi (Eebe).

021.107 kumana aanaan Dirin Naxariista Caalamka adoo ah Mooyee.

021.108 Waxaad Dhahdaa waxaa uun lay Waxyooday Aniga in Ilaaheennu Ilaah kaliya yahay ee Idinku Muslimiin ma Tihiin (Ma Hogaansameysaan).

021.109 Haddayse Jeedsadaan waxaad Dhahdaa waxaan idin Ogaysiiyey si Siman (Cad) Colnimo Mana Ogi inay Dhawdahay ama Fogtahay waxa laydiin Yaboohay.

021.110 Eebe wuxuu Ogyahay waxa lala Qaylyo oo Hadala wuxuuna Ogyahay waxaad

Qarinaysaan.

021.111 Mana Ogi waxay u Dhawdahay inay Fidmo idiintahay iyo Raaxo Tan iyo Muddo.

021.112 Wuxuu yidhi (Nabigu) Eebow ku kala Xukun (Dhexdanada) Xaq, Eebahanana waa Raxmaan ee Looga Kaalmo waydiisto waxaad sheegaysaan.

022 الحج

022.001 Dadaw ka Dhawrsada Eebihiin Maxaayeelay Gilgilashada Saacadda (Qiyaame) waa wax wayn (Daran).

022.002 Waana Maalintaad Arkaysaan Iyadooy Halmaami Mid wax Nuujisa Dhammaanteed waxay Nuujinaysay, ooy Dejin (Tuuri) mid Kastoo Uur leh Uurkeeda, waxaadna Arkaysaa Dadkoo Waalan, mana aha kuwo (dhab) u Waalan ee Cadaabka Eebaa Daran.

022.003 Dadka waxaa ka mid ah Ruux ku Murmi Eebe Cilmi la'aan oo raaci Shaydaan kastoo Madax Adag.

022.004 Waxa loo Qoray (Shaydaan) Ruuxii Talada u Dhiibta (Raaca) inuu Baadiyeeyo kuna Toosiyo Cadaabka

022.005 Dadow haddaad Tihiin kuwo Shakisan oo Bixinta Annagaa idinka Abuurray Carro, Hadaana Dhibic Haddana Calaqo, Hadaana Goosin la Abuuray iyo Midaan la Abuurin si aan idiinku Caddayno (Qudrada Eebe) waxaana ku sugnaa Makaanka waxaan Doono Tan iyo Muddo Magacaaban, markaasaan idin soo Bixinaynaa Idinkoo Yar, markaas inaad Gaadhaan Xooggiinna: waxaa idinka mid ah Cid la oofsan (Dhiman) waxaana idinka mid ah kuwo loo celin Cimri Liita (Gabow) si ayna u Garanin intay wax Yaqiineen ka dib waxba, waxaad Arkaysaa Dhuloo Abaar (Dhimaad) ah markaan ku soo Dejinno Korkeeda Biyana way Gilgilataa wayna Kortaa, waxayna soo Bixisaa Nooc kastoo Quruxsan.

022.006 Tassna waxaa ugu Wacan in Eebe uun Xaq yahay uuna Nooleeyo waxa Dhintay iyo inuu wax walba Karo.

022.007 Iyo in Saacadda Qiyaame iman Shaki la'aan, Eebana wuxuu soo Bixin waxa Qubuuraha ku Sugan.

022.008 Dadka waxaa ka mid ah mid ku Dloodi Eebe Cilmi La'aan iyo Hanuun La'aan iyo Kitaab wax Nuurin la'aantiis.

022.009 oo Dadbi Luqunta (Iskibrin) inuu ka Dhumiyo Jidka Eebe, wuxuu Mudan Adduunyada Dulli waxaana Dhadhansiin Maalinta Qiyaame Cadaab wax Guba.

022.010 Taasna waa waxay Ilor marsatay Gacmahaagu, Eebana ma aha Dulmiyaha Addoomada.

022.011 Waxaa ka mid ah Dadka mid u Caabudi (Eebe) Dhinac (Shaki) Hadduu soo Gaadho Khayra Xasili, Hadduu soo Gaadho Imtixaan (Dhibna) u Gabdooma Wajigiisa (Gaalooba) wuxuu Khasaariyey Adduun iyo Aakhiraba Kaasina waa Khasaaraha Cad

uun.

022.012 Wuxuu Caabudi (Baryina) Eebe ka Sokow waxaan Dhibayn Anfacaynna Kaasina waa uun Baadida Fog.

022.013 Wuxuu Caabudi wax Dhibkiisu ka Dhawyahay Naefigiisu, isagaa u Xun Sokeeye una Xun la noolaadi.

022.014 Ilaahay wuxuu Galiyaa kuwa Rumeeyey (Xaqa) oo Falay Camal Fiican Jannooyin ay Socoto Dhexdeeda Wabiyaal, Eebana wuxuu Falaa wuxuu Doono.

022.015 Ciddii u Malayn Inuusan u Gargaarayn Eebe Nabigiisa Adduun iyo Aakhiraba ha u Fidiyo Xadhig Xagga Samada hana isku Gooyo (Marjiyo) hana dayo inay Dhagartiisu Tegiiso waxa Cadho Galin.

022.016 Saasaana kuugu soo Dejinay Aayaad Cad Eebana wuxuu Hanuuniyaa Cidduu Doono.

022.017 Kuwa Rumeeyey (Xaqa) iyo Kuwa Yuhuudoobay iyo Saabi'inta (Xiddigaha Caabuda) iyo Nasaarada iyo Majuusiga iyo Mushrikiinta Eebaa kala bixin Dhexdooda Maalinta Qiyaame, Eebana wax kasta wuu Arkaa.

022.018 Miyaadan Arkayn inay Eebe u Sujuudi waxa Samooyinka iyo Dhulka iyo Qorraxda iyo Dayaxa iyo Xidigaha iyo Buuraha iyo Geedaha iyo Xayawaanka iyo Waxbadan oo Dadka ah, wax badanna waxaa ku sugnaaday Korkooda Cadaab, Ruuxuu Ihaaneeyo Eebana ma laha wax Sharrifi, Eebana wuxuu Falaa wuxuu Doono.

022.019 Labadani waa Doodayaal, waxayna ku Doodeen Eebahood, kuwa Gaaloobay waxaa loo Goyn Maryo Naar ah waxaana Lagu Shubi Korkooda Biyo Kulul.

022.020 Waxaana lagu Gubaa (Lagu Dhalaaliyaa) waxa Caloosha ku Jira iyo Jidhka (Haraga).

022.021 waxay Mudan Budhadh Bir ah.

022.022 Markastooy Doonaan inay ka Baxaan Xaggeeda Walbahaar Dartiis waa lagu Celiyaa Dhexdeeda (waxaana la Dhahaa) Dhadhamiya Cadaabka Gubidda.

022.023 Eebana wuxuu Galiya kuwa Rumeeyey (Xaqa) oo Fala Camal Fiican Jannooyin ay Dureeri Dhexdeeda Wabiyaal, waxaana, Loogu Xidhaa Dhexdeeda Jinjimo Dahab ah iyo Jawhar, Dharkooduna Dhexdeeda waa Xariir.

022.024 Waxaana lagu Hanuuniyey Wanaagga Hadalka waxaana lagu Hanuuniyey Jidka la Mahdiyo/

022.025 kuwa Gaaloobay oo ka Celiya Jidka Eebe iyo Masaajidka Xurmaysan ee looga Yeelay Dadka Sinnaan mid ku Nagi iyo mid Meel ka yimidba cidii la Doonta Dhexdiisa Leexin Dulmi ah (Xumaan) waxaanni Dhadhansiin Cadaab Daran.

022.026 (Xusuuso) markaan u Muujinay Nabi Ibraahim Meeja Baytja (Kacbada) Annagoo ku

Dhihi Ha la Wadaajin Eebe (Cibaadada) waxba, u Daahirina Gurigayga kuwa Dhawaafi iyo kuwa Taagan iyo kuwa ku Rukuucsan ee Sujuudsan.

022.027 Ogaysiina Dadka Xajka ha kuu Yimaaddeen iyagoo Lugayn iyo mid Bog Dheer Dhammaanteed oo ka iman Jaha kasta oo Dheer.

022.028 inay Joogaan (u yimaadaan) Nacfigooda Dartiis, oy xusaan Magaca Eebe Maalmo la Yaqaan, waxa Eebe ku Arzaaqay oo ah Xayawaanka nicmoolayda, ca Cuna Xaggeeda Quudiyana kan Dhibaataysan ee Faqiirka ah.

022.029 markaas ha Dhammeeyeen hasaastooda, hana Oofiyeen nadorkooda, hana Dhawaafeen Baydka Horeeyey.

022.030 Waa Saas, Ruuxii Wayneeya wuxuu Reebay Eebe Saasaa u Khayrroon Eebihiis Agtiisa, waxaana laydiin banneeyey Nicmoolayda waxa Laydinku akhriyo Mooyee, ee ka Dheeraada Xumaanta ah Sanamyada kana Dheeraada Hadalka Beenta ah.

022.031 Idinkoo u Toosan Eebe oon Mushrikiin ahayn, Ruuxii u Shariig yeela Eebe wuxuu la mid yahay mid ka Soo Dhacay Samada oy Dafi Shimbirtu ama ay ku Tuuri Dabaysho Meel Dheer oo halaag ah.

022.032 waa Saas Ruuxii wayneeya Amarada Eebe (Sharcigiisa) taasi waa dhawrsashada Quluubta.

022.033 waxaa idiinku Sugnaaday (hadiyada) Nacfi Tan iyo Muddo Markaas. waxay ku Dhammaan Baydka Horeeyey.

022.034 Ummad kasta waxaan u yeellay Cibaado (Ciid) inay ku Xusaan Eebe wuxuu ku Arzaaqay oo Xayawaanka Nicmoolayda ah, Ilaahiinna waa Ilaah kaliya ee u Hogaansama una Bishaaree, kuwa Xasilloon (ee Cabsada) ee ah.

022.035 Kuwa marka la Xuso Eebe ay Cabsato Quluubtoodu, kuna Samra waxa ku Dhaca ee Ooga Salaadda, waxaan ku Arzaaqnayna wax ka Bixiya.

022.036 Loogga (Hadyada) waxaan idiinka Yeellay Sharciga Calaamooyinka Eebe waxaana idiinku Sugan Dhexdeeda Khayr ee ku Xusa Magaca Eebe Korkeeda iyadoo Jilib Xidhan, markay U dhacdo Dhinacna wax ka Cuna, kana Quudiya kan Dhawrsoon iyo kan Warsanba, Saasaana idiinka Fududaynaa, inaad Mahdisaan.

022.037 Ma gaadho Eebe Hilibkeedu iyo Dhiiggeedu waxaase Gaadha ka Dhawrsoonidiinna, Saasaana Eebe idiinku Fududeeyaa inaad ku Waynaysaan wuxuu idinku Hanuuniyey una Bishaaree kuwa Wanaagga Fala.

022.038 Eebana wuu Daafacaa kuwa Rumeeyey (Xaqa) Eebana ma Jecla mid kastoo Khayaamo Badan oo Gaalimo Badan.

022.039 waxaa loo Idmay kuwa lala Dagaallami (inay Dagaalamaan) maxaayeelay waa la Dulmiyey Eebena Gargaarkooda wuu Karaa.

022.040 waana kuwa laga Bixiyey Guryahoodii xaq Darro iyo Inay Dheheen Eebahanno waa Ilaahay, haddayna Jirin ku Daficidda Eebe Dadka Qaarkood Qaar waxaa la Dumin lahaa Macaabidda Yuhuud, iyo Biyac Kaniisadaha, iyo Kaniisadda Dad kale, iyo Masaajidda lagu Xuso Dhexdeeda magaca Eebe wax badan, wuuna u Gargaari Eebe Cidii u Gargaarta (Diintiisa) Eebana waa Xoog Badane Adkaada.

022.041 waana kuwa Haddaan Makanino Dhulka Ooga Salaadda oo Bixiya Zakada oo Fara Wanaagga oo ka Reeba Xumaanta, Eebaana iskale Cidhibta Arrimaha.

022.042 Hadday ku Beeniyaan waxaa Beeniyey Ilortood Qoomkii (Nabi) Nuux iyo Caad iyo Thamuud.

022.043 iyo Qoomkii (Nabi) Ibraahim iyo Qoomkii (Nabi) Luudh.

022.044 iyo Ehelkii Madyan, waana la Beeniyey (Nabi) Muuse, waana Sugay Gaalada markaasaan Qabtay ee see noqday Ciqaabkii.

022.045 maxay Badantahay Magaalo aan Halaagnay iyadoo Gardaran iyaduna u Dhacday Darbiyadeedii iyo Ceel la Halleeyey iyo Daar wayn (markii la Halaagay Dadkii).

022.046 Miyeyna ku Soconin Dhulka oy u Ahaato Quluub ay wax ku Kasaan ama Dhago oy wax ku Maqlaan, Indha Beelka Dhabta ahna waa Indho Beelka Quluubta ku Sugan Laabta.

022.047 waxay Dedejisan Cadaab mana Baajinaayo Eebe Yaboohiisa, Maalin Eebe Agtiisana waxay la mid tahay kun Sano oo waxaad Tirinaysaan.

022.048 Badanaa Magaalo aan u Sugnay iyadoo Daalimad ah, Markaas aan Qabtay Xaggayga Umbaana loo Ahaan.

022.049 waxaad Dhahdaa Dadow waxaan uun Anigu idiin ahay Dige Cad.

022.050 kuwa Rumeeyey (Xaqa) oo falay Camal Fiican waxay mudan Dambi Dhaaf iyo Rizqi Sharaf leh (Janno).

022.051 kuwa u Socda (Xumaanta) Aayaadkanaga iyo (isku dayi) inay na daaliyaan kuwaasu waa Ehelka Jaxiimo.

022.052 Rasuulkastoon Dirray ama Nabi Hortaa, markuu wax Akhrin waxbuu ku Tuuraa Shaydaanku Akhriskiisa, markaasuu Baabi'yaa Eebe wuxuu Tuuri Shaydaanku wuxuuna Sugaa Aayaadkiisa, Eebana waa Ogaade Falsan.

022.053 si uu uga yeelo waxa Shaydaanku Tuuri Fidmo kuwa Quluubtoodu Bugto ee ka Ingagan Quluubta Daalimiintuna waxay ku Suganyihiin Khilaaf (Baadi) Fog.

022.054 inay Ogaadaan kuwa Cilmiga la siiyey «Mu'miniintu» innu yahay Xaq Eebe ka yimid (Quraanka) oy Rumeeyaan, oy u Khushuucdo Dartiis Quluubtoodu Eebana wuu ku hanuunin kuwa Rumeeyey (xaqa) Jid Toosan.

022.055 kana tagaan kuwa gaaloobay Shaki intay ugu Timaaddo Saacaddu Kado ama u yimaaddo cadaab Maalin daran.

022.056 Xukunka Maalintaas Eebaa iska leh, wuuna kala Xukmin Dhexdooda, kuwa Rumeeyey (Xaqa) oo falay Camal Fiican waxay Gali Janada Naciimo.

022.057 kuwa Gaaloobay oo beeniyey Aayaadkanagana kuwaas waxaa u Sugnaaday Cadaab wax Dulleeya.

022.058 kuwa ku Hijrooday Jidka Eebe Haddana la Dilo ama dhinta wuxuu ku Arzaaqi kuwaas Eebe Rizqi Wanaagsan, Eebana waa ku Khayrroon yahay Rizqigiisu.

022.059 wuxuuna Galin Meel ay ka Raalli Noqon (Janno) Eebana waa Oge Dhulbadan.

022.060 waa saas, Ruuxii Ciqaaba inta la Ciqaabay oo kale Markaas la gardaraysto wuu u Gargaari Eebe, Eebana waa Cafiye Dhaafa.

022.061 waxaana ugu wacan in Eebe Galiyo Habeenka Maalinta Galiyana Maalinta Habeenka, Eebana waa Maqle Arka.

022.062 waxana ugu Wacan Taas in Eebe Xaq (Sugan) yahay, waxay Caabudi oo ka soo Hadhayna Baadil yahay, Eebana yahay Sarreeye Weyn.

022.063 Miyeydaan Ogayn in Eebe ka soo Dejiyo Samada Biyo oo ahaado Dhulku Cagaar, Eebana waa Oge Xeel Dheer.

022.064 Waxaa u Sugnaaday Eebe waxa Samaawaadka ku Sugan iyo waxa Dhulku ku Suga, Eebana waa Hodan Mahadsan.

022.065 Miyeydaan ogayn in Eebe idiin Sakhiray waxa ku sugan Dhulka iyo Markabka Socda Badda Dhexdeeda Amarka Eebe, wuxuuna ka Hayaa Samada inay ku dhacdo Dhulka Idinka Eebe mooyee, Eebana Dadka waa u Naxariis badane.

022.066 Eebana waa kan idin Nooleeya, Haddana idin Dila haddana idin Nooleeya Dadkuna waa Diidmo badane (Nicmada Eebe).

022.067 Umaad kasta waxaan u yeellay Hab Cibaado oy ku Cibaadaysan ee yeyna kugula Doodin Amarka (Xaqa) uguna yeedh Xagga Eebahaa Adigu waxaad ku Sugantahay Hanuun Toosane.

022.068 Hadday kula Doodaan waxaad dhahdaa Eebaa Og waxaad Falaysaan.

022.069 Eebana wuu kala Xugmin Dhexdooda Maalinta Qiyaame waxay isku Khilaafsanaayeen.

022.070 Miyaadan Ogayn in Eebe Ogyahay waxa ku Sugan Samada iyo Dhulka, Arrintaasna waxay ku Sugantahay Kitaab, Arrintaasuna Eebe waa u Fududahay.

022.071 Waxay Caabudi Eebe ka sokow Wuxuusan u soo Dejini Xujo oyna u Lahayn cilmi, umana Sugna Daalimiinta Gargaare.

022.072 Marka lagu Akhriyo korkooda Aayaadkanaga oo Cad cad waxaad ka Garataa Wajiyada kuwa Gaaloobay Diido, waxayna u Dhawyihiin inay ku Boodaan (Dhibaan) kuwa ku Akhrin Aayaadkanaga, waxaad Dhahdaa Maydiinka Warramaa wax ka Shar badan Taas, waa Naar u Darbay Eebe kuwa Gaaloobay, Iyadaana u Xun Meel Loo Ahaado.

022.073 Dadow waxaa layeelay Tusaale ee Dhagaysta, kuwaad Baryeysaan (Caabudaysaan) Eebe ka Sokow ma Abuuraan Daqsi haba u Kulmeene, Hadduu ka Qaato Daqsi waxna kama Ceshadaan waxaa Tabar yar kan wax Dooni iyo kan la Dooni.

022.074 Mayna Waynayn Eebe Mudnida Weynidiisa, Eebana waa Xoog Badane Adkaada.

022.075 Eebe wuxuu ka Doortaa Malaa'igta Rasuullo Dadkana (Rasuullo) Eebana waa Maqle Arka.

022.076 Wuxuuna Ogyahay waxa Hortooda ah iyo waxa gadaashooda ah Zagga Eebaana loo Celin Umuuraha.

022.077 kuwa (Xaqa) Rumeeyow Rukuuca oo Sujuuda oo Caabuda Eebihiin Falana Khayrja waxaad u Dhawdihiin inaad Liibaantaane.

022.078 kuna Dadaala dar Eebe Dadaal Dhab ah, Isagaana idin Doortay, mana yeelin Diinta Dhib, waa Milladdii Aabihiin Ibraahim, isagaana (Eebe) Idiinku Magacaabay Muslimiin horay iyo Quraankan si Rasuulku marag korkiina ugu Noqdo, idinkuna aad Marag u ahaataan Dadka, ee Ooga Salaadda oo Bixiya Xakada oo Qabsada Eebe isagaa Gargaarihiina ah isagaana u Fii can Sayid isagaana u Fiican Gargaare.

023 المؤمنون

023.001 Waxaa Dhab ahaan u Liibaanay Mu'miniinta.

023.002 Ah kuwa Salaaddooda ku Khushuuca.

023.003 Oo ah kuwa Hadalka Macno Darro ka Jeedsada.

023.004 Oo ah kuwa Fala Zakada «bixiya».

023.005 Oo ah kuwa Furuujtooda Ilaaliya.

023.006 Haweenkooda iyo waxay Hanatay Gacantoodu mooyee, lagurna Dagaalo Taas.

023.007 Ruuxiise Doona waxaad wax ka Soo Hadhay kuwaasu waa Xad Gudbayaal.

023.008 Waa kuwa Ammaanadooda iyo Ballankooda Dhawra.

023.009 waana kuwa Salaadda Ilaaliya.

023.010 Kuwaasu waa kuwa Dhaxli.

023.011 oo ah kuwa Dhaxli Firdowsa wayna ku Dhexwaari.

023.012 Waxaan ka Abuuray Dadka wax laga soo Soocay Dhoobo.

023.013 Markaasan ka yeellay Dhibic ku Jirta meel Sugan.

023.014 Markaasaan ka Abuuray Dhibicdii Calaqo kana Abuuray Calaqdii Goosin, kana Abuuray Goosintii Lafo oon Huwinnay Lafihii Hilib Markaasaan ka ahaysinnay Khalqi kale, waxaa Khayr Badnaday Eebaha Abuurkiisu Fiicanyahay.

023.015 Markaas Idinku Arrintaas ka Dib waad Dhimmaysaan.

023.016 Markaas Maalinta Qiyaame Laydin soo Bixin.

023.017 Waxaana ku Abuuray Korkiinna Toddobo Samo mana nihin mid Khalqiga Halmaansan.

023.018 Waxaan ka soo Dejinay Samada Biyo Qiyaasan, waxaana Dejinay dhulka inaan la Tagnana waan karraa.

023.019 Waxaana idinku Ahaysiinnay Beero Timir ah iyo Cinabyo oo Dhexdeed Khudaar Badani ku sugantahay ood wax ka Cuntaan.

023.020 Iyo Geed ka Baxa Dhuur Siina oo soo saarta Subag iyo Koosaar kuwa Cuni.

023.021 Waxaa idiinku Sugnaaday Xoolaha Waano, waxaana idinka Waraabinnaa waxa Caloosheeda ku Sugan waxaana idinku Sugan Manfaco badan, Xaggeedaadna wax ka Cuntaan.

023.022 Korkeeda iyo Markabka Korkiisa yaana laydinku Xambaaraa.

023.023 Waxaan u Dirray (Nabi) Nuux Qoomkiisii wuxuuna Yidhi Qoomkayow Caabuda Eebe idinma sugnaanin Ilaah ka soo Hadhaye, miyeydaan dhawrsanayn.

023.024 Waxayna Dheheen Madaxdii Gaalowday oo Qoomkiisa ahaa kanu ma aha waxaan Dad idin la midah ahayn, wuxuuna doonayaa inuu idinka Fadilmo, Hadduu Doono Eebe wuxuu soo Dejinlahaa Malaa'ig, manaan ka Maqlin Arrintan Aabayaalkanagii Horeeyey.

023.025 Ma aha waxaan Nin Waalan ahayn ee Suga Tan iyo Muddo, Geerida.

023.026 Wuxuu yidhi Eebow iiga Gargaar Beenintooda.

023.027 Waxaana u waxyoonay ku Samee Doon Ilaalintanada iyo Waxyiganaga, markuu yimaado Amarkanagu oo Burqado Tanuurku, Gali Doonta Nooc kastaba Labo Labo iyo Ehelkaaga Ciddii Hadal u Hor maray (Halaag) mooyee oo ka mid ah Haygulana Hadlin (Xaalka) kuwa Dulmiga falay iyaga waa la Maanshayne.

023.028 Markaad Korto Adiga iyo inta kula Jirta Doonta waxaad Dhahdaan Mahad Eebaa iska leh ah kan iga koriyey Qoomka Daalimiinta ah.

023.029 Waxaadna Dhahdaa Eebow I daji Guri la Barakeeyey Adaa u Khayrroon Dejiyee.

023.030 Arrintaasna waxaa ku Sugan Aayaad waxaana nahay kuwo wax Imtixaama.

023.031 Markaasaan ahaysiinay Gadaashood Qarni kale.

023.032 Waxaana u Dirray Dhexdooda Rasuul ka mid ah Caabuda Eebe idiinma sugna Ilaah Eebe ka soo Hadhay ee Miyeydaan Dhawrsanayn.

023.033 waxay Dheheen Madaxdii Qoomkiisa ee ah kuwii Gaaloobay oo Beeniyey la Kulanka Aakhiro oon ugu Raaxaynay Nolosha Dhaw, kani ma aha waxaan Dad idinla mid ahayn Cunina waxaad Cunaysaan, Cabbina waxaad Cabbaysaan.

023.034 Haddaad Adeecdaan Dad idila mid ah idinku waa Khasaarteen.

023.035 ma wuxuu idiin Yaboohi Markaad Dhimataan ood Noqotaan Carro iyo Lafo in laydin soo Boxin.

023.036 Waa Fogtahay oo Fogtahay waxa laydinku Goodin.

023.037 Ma aha waxaan Noloshanada Adduunyo ahayn, waanu Dhiman (Qaar) oonnu Noolaan (Qaar) kuwa la soo Bixinna ma Nihin.

023.038 Mana aha waxaan Nin ku Been Abuurtay Eebe ahayn, mana nihin kuwo u Rumeyn.

023.039 Wuxuuna yidhi Eebow iiga Gargaar Beenintooda.

023.040 Wuxuu yidhi Eebe Mudda Yar ka Dib yey ahaan kuwo Nidaamooda.

023.041 Waxaana ku Qabatay si Xaq ah Qaylo waxaana ka yeellay Daadxoor ee Fagaansho Haw Sugnaado Daaliminta.

023.042 Markaasaan Ahaysiinay Gadaashood Quruumo kale.

023.043 Kamana hor marto Ummadi Ajasheeda (Waqtigeeda) kamana Dib marto.

023.044 Markaasaan Diray Rasuullada nadii oo Israacsan markastooy Ummad u Yimaaddoo Rasuulkoodu waybeeniyaan, waxaana Raacsiinay Qarkood Qaar (Halaag) waxaana ka yeelay Sheeko Fogaanshaana u Sugnaaday Qoomaan (Xaqa) Rumeyn.

023.045 Markaasaan la Diray (Nabi) Muuse iyo Walaalkiis Haaruun Aayadkanagii iyo Xujo Cad.

023.046 Xagga Fircoon iyo Jameecadiisii (yaana u dirray) wayna is kibriyeen waxayna ahaayeen Qoom is korraysiiya.

023.047 waxayna dheheen ma waxaanu u rumayn Labo ruux oo nala mid ah Qoomkooduna anaga na Caabudo.

023.048 Wayna Beeniyeen waxayna Noqdeen kuwo la Halaagay.

023.049 Waxaana Siinay (Nabi) Muuse Kitaabka inay Hanuunaan.

023.050 Waxaana ka yeellay ina Maryamna iyo Hooyadiis Aayad waxaana u Dunnay Meel sare oo Sugnaansho iyo Biyo Socda leh.

023.051 Rasuullow ka Cuna Xalaasha, Falana Wanaag, Anigu waxaad Falaysan waan Ogahaye.

023.052 Tanna waa Umaddiinii (Diinta) umad (Diin) kaliya anna waxaan ahay Eebihiin ee iga Dhawrsada.

023.053 Waxayse y kala Goosteen Amarkooda Dhexdooda Kooxo, Xisbi kastana waxa Agtooda ah yey ku Faraxsanyihiin.

023.054 ee Isagaga Tag Halmaanshahooda Dhexdiisa Tan iyo Muddo.

023.055 ma waxay u Malayn waxaannu Siin oo Xoolo iyo Caruur ah.

023.056 Inaanu u soo Hormarinay Khayraad wax ma Oga.

023.057 kuwa uun Ka Cabsada Eebahood ka Yaabid.

023.058 kuwa uun Aayaadka Eebahood Rumeeya.

023.059 kuwa uun Eebahood aan la Wadaajinin.

023.060 kuwa Bixin waxa la Siiyay Iyadooy ka Cabsan Quluubtoodu inay Xagga Eebe u Noqon.

023.061 Kuwaasaa u deg degi Khayraadka una Hormarinay.

023.062 kuma Mashaqayno Naf waxayna karin, Agtanadana waxaa ah Kitaab ku Hadli Xaq, lamana Dulmiyo Iyagana.

023.063 waxayse kaga Sugantahay Quluubtoodu Halmaansho Xagga Kaas, waxayna Leeyihiin Camallo Kaas ka Duwan (oo Xun) oy iyagu u Camal Fali.

023.064 Markaanse ku Qabanno Kuwooda Nicmaysan Cadaab Markaasay Qaylyaan.

023.065 (Waxaana la Dhihi) ha Qaylyina Maanta Idinku Xagganaga Laydiin kama Gargaaree.

023.066 Waxay ahayd Aayaadkeygii Tii lagu Akhriyo Korkiinna waxaadse ahaydeen kuwa Cidhibtiinna Dib ugu noqda (Xaqa Diida).

023.067 Idinkoo isku Kibrin Quraanka (ama Kacbada iyo Nabiga) Cawaysimina idinkoo Hadal Xun.

023.068 Miyeyna Fiirinin Quraanka, mise waxaa u Yimid Waxaan U imaanin Aabayaalkoodii hore.

023.069 Mise waxayna Aqoonin Rasuulkooda oo ay Diidi.

023.070 Mise waxay Dhihi waa Waalanyahay, wuxuuse Ula Yimid Xaq Badankoodse Xaqay Nici.

023.071 Hadduu Raaco Xaqu Hawadooda waxaa Fasaadi Lahaa Samooyinka iyo Dhulka iyo waxa u Dhaxeeya, waxaanse Siinay Quraanka wayse ka Jeedsan quraanka.

023.072 Mise waxaad warsan Kharaj (u Juuro) Ajirka Eebahaabaa Khayr Roon, waana kan u Khayr Badan Arzaaqe.

023.073 Adiguna waxaad ugu Yeedhi Jid Toosan.

023.074 Kuwa aan Rumeyn Aakhiroona Jidka way ka lilan.

023.075 Haddaan u Naxariisanno oon ka Faydno waxa haya oo Dhib ah waxay ku Madax Taagi Xumaantooda iyagoo ku Indho la'.

023.076 Waxaannu ku Qabanay Cadaab umana ayan Hogaansamin «Dulloobin» Eebahood umana Khushuucin.

023.077 Markaan ku Furro Korkooda Cadaab Daran markaasay Quustaan.

023.078 Eebe waa kan idiin Yeelay Maqalka, iyo Araga iyo Quluubta wax Yar baadna ku Shugriyeysaan (Eebe).

023.079 Eebe waa Kan idinka Abuuray Dhulka Xagiisaana laydiin soo Celina.

023.080 Eebe waa Kan wax Nooleeya, waxna Dila wuxuuna Leeyahay Iskhilaafka (Kala Duwaanta) Habeenka iyo Maalinta ee Miyeydaan Wax kasayn.

023.081 Waxayse Dheheen wax la mid ah waxay Dhaheen kuwii hore (Gaaladii).

023.082 Waxay Dheheen Ma Markaan Dhimanno oon Noqonno Carro iyo Lafo Miyaa Anaga nala soo Bixin.

023.083 Waa Naloo Yaboohay Aabayaalkanno kan (Soo Bixinta) horay mana aha kani waxaaan warkii hore ahayn.

023.084 Waxaad Dhahdaa yaa leh Dhulka iyo waxa ku sugan haddaad wax Ogtihiin.

023.085 Waxay Odhan Eebe, waxaad Dhahdaa Miyeydaan wax Xusuusanayn.

023.086 Dheh waayo Eebaha Samooyinka Todobada ah iyo Eebaha Carshiga Wayn.

023.087 Waxay Odhan Eebe, Dheh Miyeydaan Dhawrsanayn.

023.088 Dheh Yey yaddiisa ku Jirtaa Xukunka wax kasta, oo wax Magan Galiya, isna aan wax laga Magan galinayn, Haddaad wax Ogtihiin.

023.089 Waxay Odhan Eebe, Dheh Xaggee Laydiin Sixri.

023.090 Waxaanse Siinay Xaq waana Beenaalayaal.

023.091 Ma yeelan Eebe Ilmo, mana aha Miciisa Ilaah (kale) Illeen markaas wuu la Tagi lahaa Ilaah walba wuxuu Abuuray, wuxuuna ka Kormari lahaa (Adkaan lahaa) Qaarkood Qaar, waxaa ka Nasahan Eebe waxay ku Tilmaami.

023.092 Waa Ogaha waxa Maqan iyo waxa Jooga, wuuna ka Sarreeyaa waxa la Wadaajin.

023.093 Waxaad Dhahdaa Eebow Hadaad i Tusiso waxa Looyaboohay.

023.094 Eebow hayga Yeelin Qoomka Daalimiinta ah.

023.095 Annaguna inaan ku Tusinno waxaan u Yaboohnay waan Karraa.

023.096 ee Raaci (Dhaafso) Tan Wanaagsan Midda Xun Anagaa og Waxay Tilmaamiye (Sheegi).

023.097 Waxaadna Dhahdaa Eebow waxaan kaa Magangalay Waswaaska Shayaadiinta.

023.098 Waxaana kaa Magan Gali Eebow inay ii Yimaadaan Shayaadiintu.

023.099 Markuu u Yimaaddo Midkood (Gaalada) Mawdku wuxuu Dhihi Eebow I celiya.

023.100 Waxaan u Dhawahay inaan Falo Wanaage waxaan ka Tagay, saas ma aha ee waa Hadal uu iska Yidhi Gadaashoodana waxaa ah Barzakh, tan iyo Maalinta la Soo Bixin.

023.101 Marka la Afuufo Suurka ma Jiro Nasab Dhexdooda Maalintaas, waxna isma Warsadaan.

023.102 Ciddayse Cuslaato Miisaankiisu (Wanaagga) kuwaasi waa kuwa uun Liibaanay.

023.103 Ciddayse Fududaato Miisaankiisu kuwaasi waa kuwa Khasaariyey Naftooda Jahannamayna ku Waari.

023.104 Waxaana Gubi Wajigooda Naarta iyagoo Waji diiran.

023.105 (Waxaa lagu Dhihi) Miyeyna ahayn Aayaadkanagu kuwa lagu Akhriyo Korkiinna ood Beenin Jirteen.

023.106 Waxay Dhahaan Eebow waxaa naga Adkaatay Xumaantanadii, waxaana ahayn Qaar Dhunsan.

023.107 Eebow naga Bixi Xageeda Haddaan u Noqonana Anagaa Daalimiin ah.

023.108 Wuxuu Dhahaa Eebe ku Fogaada Dhexdeeda Idinkoo (Dullaysan) hana Ila Hadlina.

023.109 Waxaa Jirtay in Koox ka mid ah Addoomadayda ay Dhahaan Eebow waan Rumaynay Xaqa ee noo Dhaaf noona Naxariiso Adaa Naxariiste u Khayr Roone.

023.110 Waxaadse ka Yeelateen Jees jees intay idinka Halmaansiiyaan xuskayga ood kuna Qoslayseen.

023.111 Waan ka Abaal marinay Maanta Samirkoodii Dartiis, iyaga unbaana Liibaanay.

023.112 Wuxuuna Dhihi Eebe imisa Sanaad ku Nagaateen Dhulka.

023.113 Waxayna Odhan waxaan ku Nagaanay Maalin ama Maalin Qaarkeed, warsada kuwa wax tiriya «Malaa'gta».

023.114 Wuxuu Yidhi Maydaan Nagaanin wax Yar Mooyee Haddaad wax Ogtihiin.

023.115 ma Waxaad u Malayseen inaan Idiin Abuuray Ciyaar oon idinka Xagganaga loo soo Celinayn.

023.116 Waxaa Sarreeya Eebaha Xaakimka Xaqa ah Ilaah aan isaga ahayna ma jiro Waana Eebaha Carshiga Sharafta leh.

023.117 Ciddii Caabudda Eebe la Jirkiisa Ilaah kale oon Xujo lahayn Xisaabtiisu waa uun Eebe Agtiisa, mana Liibaanto Gaalo.

023.118 Waxaad Dhahdaa Eebow Dhaaf oo Naxariiso adaa Naxariiste u Khayr Roone.

024 النور

024.001 (Tani) waa Suurad aan Soo Dejinay oo Faralnay (wax ku Caddaynay) kuna soo Dejinay Dhexdeeda Aayaad Cad Cad inaad wax Xusuusataan (waano qaada Taan)

024.002 Zaaniyadda (Haween) iyo Zaaniga (Ragga) Garaaca mid kastoo ka mid ah Boqol Garaac yeyna Idiin Qabanin Xagooda Naxariis Diinta Eebe Dhexdeeda Haddaad Tihiin kuwa Rumeeyey Eebe iyo Maalinta Dambe (Qiyaamada) hana Joogo Garaacooda Koox ka Mid ah Mu'miniinta.

024.003 Zaani ma Guursado waxaan Zaaniyad ahayn, ama Gaal, Zaaniyadna ma Guursato waxaan Zaani ahayn ama Gaal, waana laga Reebay Arrintaas Mu'miniinta.

024.004 Kuwa (Zino) ku Gana (Sheega) Haweenka Dhawrsoon oon Afar Marag ah keenin Garaaca Siddeetan Garaacood, hana ka Aqbalina Marag Waligood, kuwaasina waa uun Faasiqiin.

024.005 Marka laga Reebo kuwa Toobad Keena intaas ka Dib oo Wanaajiya, Eebana waa (Dambi) Dhaafe Naxariista.

024.006 Kuwa Qadfa (Zino ku Sheega) Haweenkooda oon Marag aan Naftooda ahayn Lahayn midkood Maraggiisu waa inuu ku Marag Kaco Dhaarta Afar Dhaarood Eebe inuu Run Sheegi

024.007 Tan Shanaad waa inuu ku Dhaarto in Lacanadda Eebe ku Dhacdo hadduu Beenaale yahay.

024.008 Waxaa Ka rida Iyadana Ciqaabta inay ku Dhaarato Afar Dhaarood inuu Beenaale yahay.

024.009 Tan Shanaadna waxay ku Dhaaran in Cadhada Eebe ku Dhacdo hadduu Run Sheegi.

024.010 Hadduuna Jirin FAdliga Eebe iyo Naxariistiisa Korkiinna oosan ahayn Toobad Aqbal Badane Falsan «Waxaa Beenaalaha ku Dhici lahaa Cadaab Daran».

024.011 Kuwa la Yimid Been Abuurka (Qadafka Caasho) waa Koox Idinka mid ah, How Malaynina inay Shar Idiin tahay, waxayse idiin tahay Khayr, Qof kasta oo ka Mid ahna waxaa u Sugnaaday wuxuu kasban oo Dambi ah midka Qaatay Waynanka Arintana oo ka mid ah wuxuu Mudan Cadaab weyn (Ibnu Salool).

024.012 Maxaydaan Markaad Maqasheen Xaalka (Qadafka) ayna ugu malayn Mu'miniinta ragga iyo Haween Naftooda Khayr, oyna u Dhihin Kaasi waa Been Abuur Cad.

024.013 Mayse u Keenaan Korkiisa Afar Marag, Haddayna keenin Marag kuwaasu Eebe Agtiisa waxay ku Yihiin Beenaalayaal.

024.014 Hadduuse Jirin Fadliga Eebe ee Korkiinna iyo Naxariistiisa Adduun iyo Aakhiraba

waxaa Idin Taaban lahaa waxaad Dhexgasheen Dartiis Cadaab weyn.

024.015 Markaad kula kulmaysaan Qadafka Carrabkiinna oo ku Dhahaysaan Afkiinna waxaydaan Ogayn, una Malaynaysaan wax Fudud Isagoo Eebe Agtiisa ku wayn.

024.016 Markaad Maqasheen Maad Dhahdaan Nooma Habboona Inaan ku Haddallo kan, Eebaa Nasahan ee kan (Qadafka) waa Been Abuur wayn.

024.017 wuu idinka Waanin Eebe inaad u Noqotaan Isagoo kale Waligeed Haddaad Tihiin Mu'miniin.

024.018 Wuxuuna idiin Caddayn Eebe Aayaadkiisa, Eebana waa Oge Falsan.

024.019 Kuwa Jecel inay ku Faafto Xumaantu Kuwa Rumeeyey (Xaqa) waxaa u Sugnaaday Cadaab daran Adduuniyo Aakhiraba, Eebena waa Ogyahay idinkuna ma Ogidin.

024.020 Hadduuna jirin Fadliga Eebe ee Korkiina iyo Naxariistiisa iyo in Eebe yahay Naxariis badane Ilaaliya, (Waxaa ahaan lahaa wax kale).

024.021 Kuwa (Xaqa) Rumeeyow ha Raacina Tallaabooyinka (camalka) Shaydaanka Ciddii Raacda Tallaabooyinka Shaydaanka Isagu wuxuu Faraa Xumaanta iyo waxa la Naco, Hadduusan jirin Fadliga Eebe ee Korkiinna iyo Naxariistiisa ma Daahirineen Ruux idinka Mid ah Waligeed, Laakiin Eebaa Daahiriya Cidduu Doono, Eebana waa Maqle Og.

024.022 Yeyna ku Dhaaranin kuwa Fadliga (Dheeraadka) leh iyo Ilodanimada inayan wax siinayn Qaraabada, Masaakiinta iyo kuwa ku Hijrooda Jidka Eebe, hana iska Cafiyaan hana Saamaxeen, miyeydaan Jeelayn inuu idiin Dhaafo Eebe, Ilaahayna waa Dhaafe Naxariista.

024.023 Kuwa Gana «Qadfa» Haweenka Dhawrsoon ee Halmaansan (Xumaanta) ee Mu'minaadka ah waa La Lacnaday Adduun iyo Aakhiraba, waxayna Mudan Cadaab Weyn.

024.024 Maalinta Ay ku Marag-kici Carrabadoodu, Caemahoodu, iyo Lugahoodu waxay Camalfaleen.

024.025 Maalintaas wuxuu u oofin Eebe Abaal Marintooda Sugan, waxayna Ogaan in Eebe Yahay Xaqa Cad (Sugan).

024.026 Haweenka iyo Hadalka Xunba wuxuu u Sugnaaday Nimanka Xun, kuwa Xunna waxay u sugnaadeen kuwa Xun, Kuwa Wanaagsanna waxay u sugnaadeen Kuwa Wanaagsan, kuwaasna (Caa'isha iyo Ehelkeedu) waa Ka Bari (Dheeryihiin) waxay Sheegi, waxayna Mudan Dambi Dhaaf iyo Rizqi Sharaf leh (Janno).

024.027 Kuwa (Xaqa) Rumeeyow ha Galina Guryo aan Kuwiinna ahayn Intaad ka Idam

Warsataan kana Salaantaan Ehelkooda, Saasaana idiin Khayr Roon si aad u Xusuusataan.

024.028 Haddaydaan ka Helin Dhexdeeda Ruuxna ha Galina inta Laydinka Idmi, Haddii laydindhaho Noqdana Noqda, Saasaa idiin Wanaagsan, Eebana Waxaad Falaysaan wuu Ogyahay.

024.029 Ma aha Korkiinna Dhib (Dambi) Inaad Gashaan Guryo aan la Deganayn oo Dan (Anfaco) idiinku Jirto, Eebe wuxuu Ogyahay waxaad Muujinaysaan iyo waxaad Qarinaysaan.

024.030 Waxaad ku Dhahdaa Mu'miniinta Ha Laabeen Indhahooda (Daymada Reeba) hana ka Dhawreen Furuujtooda (Zinada) saasaa u Wanaagsan, Eebana wuu Ogyahay waxay Sameyn.

024.031 Waxaad ku Dhahdaa (Haweenka) Mu'minaadka ah, (Xaqa Rumeeyey) Ha Laabeen Indhahooda hana Dhawreen Farjigooda Muujininna Quruxdooda wax Muuqda Mooye, Hana ku Dadeen Hagoogtooda dhuuntooda, yayna u Muujin Quruxdooda Ragooda Mooyee, iyo Aabayoowgood iyo Ninkooda Aabihiis, iyo Wiilashooda iyo Wiilasha Nimankooda iyo Walaalahood iyo Wiilasha Walaalahhod, iyo Wiilasho (Gabdhahay) Walaalaha yihiin, iyo Haweenkooda (Muslimka ah) ama waxay Hanato Midigtoodu (Gacantoodu) ama kuwa Raaca een Dan Lahayn (Hawood u Lahayn) oo Ragga aha ama Caruurta aan Fiirsanayn Cawrada Haweenka, Yeyna kuna Garaacin Lugahooda (Dhulka) in la Ogaado waxay Qarin oo Quruxdooda ah, una Toobad keena (U Noqda) Xagga Eebe Dhammaan Mu'miniineey waxaad u Dhawdihiin Inaad Liibaantaane.

024.032 U Guuriya Xaaslaawaha Idinka Mid ah iyo Kuwa Suuban oo Addoomadiinna ah (Rag iyo Haweenba) hadday Sabool Yihiin wuxuu ka Hodmin Eebe Fadligiisa, Eebana waa Waasac (Fadligiisu) Waana Oge.

024.033 Hase Dhawrsadeen Kuwaan Helayn (awood) Guur inta Eebe kaga Hodmin Fadligiisa, kuwa Dooni Inay Isfurtaan oo Hanatay Gacantiinnu Kitaabeeya (Ka Ogolaada) Haddaad ku Ogtihiin Khayr, wax ka Siiyana Xoolaha Eebe ee uu Idin Siiyey, hana ku Qasbina Gabdhihiinna (aad Ilanataan) Zino Hadday Doonaan Dhawrsooni Idinkoo Dooni Sadka Nolosha Adduunyada, Ciddii Qasabta Eebe Qasabkaas ka Dib waa Dambi Dhaafe Naxariista.

024.034 Waxaan idiin soo Dejinay Aayaad Cad Cad iyo Tusaale Kuwii Tagay ee Idinka Horreeyey iyo Waanada kuwa Dhawrsada.

024.035 Eebe waa Nuuriyaha Samooyinka iyo Dhulka, Nuurkiisu wuxuu la mid yahay Daaqad Misbaax ku Jiro Misbaaxuna ku Jiro Dhalo, Dhaladana aad Mooddo Xiddig lfi lagana Huriyey Geed la Barakeeyay oo ah Zaytuun (Saliidd leh) oon bari iyo Galbeed midna ahayn, waxayna u Dhawdahay Saliideedu inay iska Ifto Yuuna Taabaninba Dabe, waa Nuur lagu kordhiyay Nuur, wuxuuna ku Hanuuniyaa Eebe Nuurkiisa Cidduu Doono, wuxuuna u Yeelaa Eebe Dadka Tusaale, Eebana wax kasta waa Ogyahay.

024.036 (Kaasoo ah) Guryo (Masaajidda) uu idmay Eebe in la Koryeelo Laguna Xuso Dhexdeeda Magaciisa, waxaana ugu Tasbiixsada Dhexdeeda Aroor iyo Galabba.

024.037 Raga ayna ka Shuqlinayn Ganacsi iyo Gadasho Xuska Eebe, Oogidda Salaadda iyo Bixinta Zakada kana Cabsan Maalin oy Gagadoomi Dhexdeeda Quluubta iyo Aragguba.

024.038 Inuu ka Abaal Mariyo Eebe Wanaagay Faleen una Kordhiyo Fadligiisa, Eebana wuu Arzuqaa Cidduu Doono Xisaab la'aan.

024.039 Kuwii Gaaloobay Camalkoodu wuxuu la Midyahay Dhalanteed Dhul Siman (Ka Muuqda) oos u Malayn kan Oomani biyo Markuu Yimaadana uuna ka Helayn waxba, oo uu ka heli Eebe (Abaal marintiisa) Agtiisa una Oofiyey Xisaabtiisa, Eebana way Deg degtaa Xisaabtiisu.

024.040 Ama wuxuu la Midyahay Mugdiyo Bad Dhexdeed ah oos Dabooli Hir Korkiisana yahay Hir, Korkiisana Tahay Daruur, waa Mugdiyo Qaarkood Qaar ka Sarreeyo Hadduu Bixiyo Gacantiisana uma Dhawa inuu Arko, Ruuxaan Eebe u yeelin Nuur malaha Nuur.

024.041 Miyaadan Ogayn in Eebe u Tasbiixsado waxa ku Sugan Samooyinka iyo Dhulka iyo Shimbiraha oo (Fidsan) Safan mid kasta wuu Ogyahay Salaaddiisa iyo Tasbiixdiisa, Eebana waa Ogyahay waxay Fali.

024.042 Eebe waxaa u Sugnaaday Xukunka Samooyinka iyo dhulka Xagga Eebaana loo Ahaan.

024.043 Miyeydaan Arkayn in Eebe Kexeeyo Daruuro Markaas Isudumo Kana Yeelo Mid is dulSaaran ood aragto Roobkoo ka Soo Bixi Dhexdiisa wuxuuna ka soo Dejiyaa (Eebe) Samada Buuro Qabow ah (Thalaj) wuxuuna Gaadhsiiyaa Cidduu Doono, wuxuuna u Dhawyahay Nuurka Hilaaciisu inuu la Tago Aragga.

024.044 Wuu Gagadiyaa Eebe Habeenka iyo Dharaarta, Arrintaasna waano Qaadasho yaa ugu Sugan kuwa Aragga leh (Caqliga lch).

024.045 Eebaa ka Abuuray wax Kastoo socda (oo nool) Biyo waxaana ka Mid ah mid ku

Socda Calooshiisa, waxaana ka mid ah mid ku Socda Labo Lugood, Waxaana ka mid ah mid ku Socda Afar, wuxuu Abuuraa Eebe wuxuu Doono, Eebana wax kasta waa Karaa.

024.046 Waxaan soo Dejinay Aayaad Cad Cad, Eebana wuxuu ku Hanuuniyaa Cidduu Doono Jid Toosan.

024.047 Waxay Dhihi (Munaafiqiintu) Waxaan rumeeynay Eebe iyo Rasuulka waana Adeecnay markaasaa waxaa Jeedsada Kooxo ka Mid ah Intaas ka Dib, Kuwaasi ma ah Mu'miniin.

024.048 Marka Loogu Yeedho Eebe iyo Rasuulkiisa inuu kala Xukumo Dhexdooda waxaa soo Baxa Koox ka Mid ah oo Jeedsan.

024.049 Hadduu Xaqu iyaga U sugnaado way u Yimaadaan iyagoo Adeeci.

024.050 Ma Qalbigay ka Bukaan mise way Shakiyeen mise waxay ka Cabsan in Eebe ku Jawr falo iyo Rasuulkiisu, saas ma aha ee kuwaasu waa kuwo Daalimiin ah.

024.051 Mu'minka Hadalkiisu marka loogu yeedho Eebe iyo Rasuulkiisu inuu kala Xukumo Dhexdooda waa uun Inay Dhahaan waan Maqallay Waana Adeecnay kuwaasuna waa uun kuwa Liibaanay.

024.052 Ciddii Adeecda Eebe iyo Rasuulkiisa oo Cabsata kana Dhawrsata Kuwaasi waa uun kuwa Liibaanay.

024.053 Waxay ugu Dhaarteen Eebe (Munaafiqiinta) Dhaar Daran inay u Baxaan (Jahaad) waxaad Dhahdaa ha Dhaaranina Adeecid la Yaqaan (ha Ahaado Xaalkiinnu) Eebana waa Ogyahay waxaad Falaysaan.

024.054 Waxaad Dhahdaa Addeeca Eebe oo Adeeca Rasuulka Haddaad Jeedsataanna waxaa uun Korkiisa ah (Nabiga) waxa la Saaray (la Faray) idinkana waxa Korkiinna ah waxa laydin Saaray (Xaq raacid) haddaad Addeecdaan (Nabiga) waad Hanuunaysaan, Rasuulkana ma Saarra waxaan Gaadhsiin Cad ahayn.

024.055 Wuxuu u Yaboohay Eebe kuwa Rumeeyay Xaqa oo Camal Fiican Falay inuu u Reebo Dhulka siduu ugu Reebay kuwii ka Horreeyay, wuxuuna Makanin Diintooda uu uga Raalli Noqday wuxuuna ugu Badali Cabsidooda ka Dib Nabadgalyo, wayna I cabudi Ilamana Wadaajiyaan waxba, Ciddii Gaalowda intaas Ka Dibna kuwaasu waa uun Faasiqiin.

024.056 Ooga Salaadda, Bixiya Zakada oo Addeeca Rasuulka waxaad Mudantihiin in laydiin Naxariistee.

024.057 Hana Umalayn Kuwa Gaaloobay inay ku Daalin (Eebe) Dhulka, Guryahooduna Waa

Naar waxaana u Xun Meel Loo Ahaado (Naar).

024.058 Kuwa Xaqa Rumeeyow Haydin Idan Warsadeen kuway Hanatay Gacantiinnu, iyo Kuwaan Qaan Gaadhin oo Idinka Mid ah Saddex Jeer, Salaadda Subax ka Hor iyo Markaad iska Dhigtaan Dharka Duhurkii, iyo Salaadda Cishaha ka Dib, waa Seddex Waqti oo Cawro ah «la Nasto», ma aha Korkiinna iyo korkooda midna Dhib «ma Saarra» intaas ka Dib, way idin kor Socdaan (Shaqeeyaan) Qaarkiinna Qaarbuu ka Ahaaday, saasuuna idiinku Caddayn Eebe Aayaadkiisa Eebana waa Oge Falsan.

024.059 markay Carrurtiinnu Qaangaadhana haydin Idan warsadeen siday idiin Idamwarsadeen kuwii ka Horreeyay, saasuuna idiinku Caddayn Eebe Aayaadkiisa, Eebana waa Oge Falsan.

024.060 Kuwa ka Fadhiistay (Ka quustay dhalmada) oo Haweenka ah oon guur Rajaynayn Korkooda Dhib (Dambi) ma Saarra inay iska Dhigaan Dharkooda (Iska Fududeeyaan) iyagoon ismuujinayn Qurux, Inay Dhawrsadaan yaase u Khayr Roon Eebana waa Maqle Og.

024.061 Ma Saarra Indhoole Dhib, Lugoolana Dhib ma Saarra, Mid Bukana Dhib Ma Saarra, Naftiinnana Dhib ma Saarra Inaad wax ka Cuntaan Guryihiinna ama Guryaha Aabayaalkiin, ama Guryaha Hooyooyinkiin, ama Guryaha Walaalihiin, ama Guryaha Walaashiin, ama Guryaha Adeeradiin, ama Guryaha Eeddooyinkiin, ama Guryaha Abtiyadiin, ama Guryaha habaryarihiin, ama Guryahaad Hanataan Furihiisa, ama Guryaha Saaxiibahiin, Dhibna Idinma Saarra Inaad wax Cuntaan Idinkoo Kooxa ah ama kala Tagsan, markaad Gashaan Guryana Salaama Naftiinna, Salaan ka Ahaatay Eebe Xagiisa oo la Barakeeyey oo Fiican, Saasuuna idiinku Caddayn Eebe Aayaadka Inaad wax kastaan.

024.062 Mu'miniintu Waa Uun kuwa Rumeeyey Eebe iyo Rasuulkiisa, markay la Joogaan Amar kulmiyey Dartiis aan Tagin intay ka Idan Warsadaan, kuwa Idan warsada kuwaasu waa kuwa Rumeeyey Eebe iyo Rasuulkiisa, ee hadday kuu Idan warsadaan Danahooda Qaarkood u Idan Ciddaad Doonto oo ka Mid ah una Dambi Dhaafwarso Eebe, Ilaahay waa Dambi Dhaafe Naxariistee.

024.063 Ha ka Yeelina u Yeedhidda Rasuulka sida U Yeedhidda Qaarkiin qaar, Eebe wuu ogyahay kuwa Dusi iyagoo Gabban, (Fadhiga Nabiga) ha ka Digtoonaadeen kuwa Khilaafi Amarka Nabiga inay ku Dhacdo Fidmo (Masiibo) ama ku Dhoco Cadaab Daran.

024.064 Eebaa iska Leh waxa ku Sugan Samooyinka iyo Dhulka, waana Ogyahay Waxaad ku Sugantihiin, iyo Maalinta loo Celin Xaggiisa, oo uga Warami waxay Camal faleen,

025 الفرقان

025.001 Waxaa Khayr Batay (oo wayn) Eebaha ku soo Dejiyey Quraanka Addoonkiisii (Nabiga) inuu u ahaado Caalamka u Dige.

025.002 Eebaha uu u Sugnaaday Xukunka Samooyinka iyo Dhulka, Yeelaninna Ilmo una Sugnaanin Shariig (la Wadaage) Xukunka, Abuurayna wax kasta, oo u ahaysiiyey si Qiyaasan.

025.003 Waxay ka Yeesheen Eebe ka Sokow Ilaahyo oon Abuurayn waxba Iyagana la Abuuri una hananayn Naftooda Dhib iyo Nacfi (Midna) oonan hananayn Geeri iyo Nolol iyo soo Bixin (midna).

025.004 Waxay Dheheen Gaaladii kani (quraanku) ma aha waxaan Been Abuur ahayn, uu la Yimid, Uguna Kaalmeeyeen Qoom kale, waxay la Yimaadeen Dulmi iyo Been (Daran).

025.005 Waxay Dheheen waa Warkii Dadkii Hore oos ka Qoray Iyadaana loo Yeedhiyaa Aroor iyo Galabba.

025.006 Waxaad Dhahdaa waxaa soo Dejiyey Eebaha Og waxa ku Qarsoon Samooyinka iyo Dhulka Waana Dambi Dhaafe Naxariista.

025.007 Waxay dheheen Gaaladii Muxuu leeyahay Rasuulkani oos u Cuni Cunto una Socon Suuqa, maa loo Soo Dejiyo Malag oo ahaado mid la Diga.

025.008 Ama maa loo Tuuro (Dejiyo) Kansi ama u ahaato Beer uu wax ka Cuno Xageeda, waxayna Dheheen Daalimiintu ma Raacaysaan waxaan Nin Sixran ahayn.

025.009 Bal day siday kuugu Yeeleen Tusaale oy u Dhumeen una Karin (Qaadidda) Jidka (Xaqa).

025.010 Waxaa Khayr Badan Eebaha Hadduu Doono kuu Yeeli wax ka Khayrroon Taas, Jannooyinna (Kuu yeeli) oy Socolo Dhexdeeda Wabiyaal Kuuna Yeeli Daaro (Janno).

025.011 Waxayse Beeniyeen Saacadda (Qiyaame) waxaana u Darabnay Ciddii Beenisa Saacadda Naarta Saciira.

025.012 Markay ka Aragto Meel Fog waxay ka Maqlaan Cadho iyo Guux.

025.013 Marka lagu Tuuro Dhexdeeda Meel Cidhiidhi ah Iyagoo isku Xidhan waxay u Yeedhaan Halaag, iyo (Khasaare).

025.014 (Waxaana la Dhihi) Howyeedhanina Maanta Halaag Kaliya ee u Yeedha Halaag Badan.

025.015 Waxaad Dhahdaa Ma Taasaa Khayrroon mise Jannada Waaridda ee ah Middii loo Yaboohay kuwa Dhawrsada, waxayna u Ahaatay Kuwaas (Dhawrsada) Abaal Marin

iyo Noqosho.

025.016 Waxayna ka Helayaan Dhexdeeda waxay Doonaan wayna ku Waari, Arrintaasuna waa Yabooh Isaaray Eebaha oo Sugan.

025.017 Xusuusta Maalintaan Kulminayno Gaalada iyo waxay Caabudi oo Eebe ka soo Hadhay oos ku Dhihi Ma idinkaa Dhumiyey Addoomadaydaas, Mise Iyahgaa ka Dhumay Jidka.

025.018 Waxayna Odhun Waad Nastahantahay Naguma Habboona Inaan Yeelanno Adi ka Sokow Awliyo (Gargaare), waadse u Raaxaysay iyaga iyo Aabayaalkood Intay ka Halmaamaan Waxyiga, waxayna Noqdeen kuwa Halaagsamay.

025.019 Way Idinku Beeniyeen waxaad Sheegaysaan mana Kartaan Furasho iyo Gargaar midna, Ciddii wax Dulmida oo Idinka midah Waxaannu Dhadhansiin Cadaab Wayn.

025.020 Manaan Dirin Rasuul kaa Horeeyey oon Cunayn Cunnada Soconaynna Suuqa, waxaana uga Yeellay Qaarkiin Qaarka kale Fidmo (Ibtilo) ee ma Samraysaan, Eebahaana waa Arke.

025.021 Waxay Dheheen Kuwaan Rajaynayn la kulankanaga naloogu soo Dejinwaayey Malaa'ig, ama maan Aragno Eebahanno, way Iskibriyeen (isula waynaadeen) Naftooda wayna Madax Adaygeen Madax Adayg Wayn.

025.022 Maalintay Arki Malaa'igta (Geerida) ma Bishaaraystaan Maalintaas Dambiila Yaashu, waxayna Odhan Xijaab oodan iyo Reebnaan yaa ah (Wanaag iyo Isla kulan majiro).

025.023 Waannu u soo Hormarinay waxay Faleen oo Camal ah Waxaana ka yeelay Dhalanteed la Firdhiyey.

025.024 Ehelu Jannaha yaa Maalintaas Khayr Roon Sugnaansho iyo Wanaag badan Qayluushi (Hurdo).

025.025 Xusuuso Maalintay Samadu la Dillaaci Daruuraha, lana soo Dejin Malaa'igta soo Dejin.

025.026 Xukunka Maalintaas ee Xaqa ah waxaa iska leh Eebaha Raxmaana, Waana Maalin Gaalada ku Daran.

025.027 Xusuusana Maalintuu Qaniini Daalimku Gacantiisa (Faraha) Isagoo Dhihi Shalleytee maan Yeesho la Jirka Rasuulka Jid (maan Rumeeyo).

025.028 Halaag iyo Shalleytee Maxaan hebel Saaciib uga Yeeshay.

025.029 Wuxuu iga Leexiyey Quraanka intuu ii yimid ka Dib, Shaydaanna Dadka Wuxuu u Yahay Dayace (Mee Xun kaga tage).

025.030 Wuxuu Yidhi Rasuulkuna Eebow Qoomkaygii waxay ka Yeesheen Quraankan mid

laga Tagay (Ma Maqlaan).

025.031 Saasaan ugu Yeellay Nabi kasta Col Dambiilayaal ah, Eebana ku Filan Hanuuniye iyo Gargaare.

025.032 Waxay Dheheen kuwii gaaloobay maa lagu Soo Dejiyo Nabiga Quraanka Mar kaliya (Isagoo dhan) saasaan Yeellay, inaan ku Sugno Qalbigaaga, waana kugu Akhriyeynaa Akhrin (Fiican).

025.033 Wixii Tusaale ah oy Kuula Yimaadaanna waxaannu Kuugula imaan Xaq iyo Fasiraadda u Fiican.

025.034 Kuwa lagu soo Kulmin Wajigooda (Naarta) Jahannamo kuwaasu waa kuwa u Xun meel uguna Dhumid Badan Jid.

025.035 Waxaana Siinay Nabi Muuse Kitaabkii Waxaana ka Yeellay la Jirkiisa Walaalkiis Haaruun Wasiir.

025.036 Waxaana Nidhi Aada Qoomkii beeniyey Aayaadkanaga Waana baabi'inay (Halaagnay) baabi'in, (Halaagnay).

025.037 (Xusuuso) Qoomkii Nabi Nuux, Markay Beeniyeen Rasuulladii Yaan Maan-Sheynay Ugana Yeellay Dadka Calaamad, Waxaana u Darabnay Daalimiinta Cadaab Daran.

025.038 Caadna waan Halaagnay iyo Thamuud, iyo Rasi (Ceelkii) Ehelkiisii, iyo Quruumo Intaas u Dhaxeeyey oo Badan.

025.039 Dhammaan waxaan u Yeellay Tusaale Dhammaanna waan Halaagnay Halaag.

025.040 Way Tageen Gaaladu Magaaladii lagu soo Daadiyey Roob Xun (Dhagax Cadaab) Miyeyna Arkeyn, waxayse Ahaayeen kuwaan Rajaynayn (ka yaabayn) soo kulmin.

025.041 Hadday ku Arkaan Gaaladu waxay kaa yeeshaan Jees Jees, iyagoo (Dhihi) ma kanaa kan Eebe Soo Bixiyey Isagoo Rasuul ah.

025.042 Wuxuu U dhawaaday inuu Naga dhumiyo Ilaahyadanada Haddaanaan ku Samrin, (ku adkaysan) waxay Ogaadaan Markay Arkaan Cadaabka Cidda Dhunsan.

025.043 Ka Warran Ruux ka Yeeshay Ilaahiisa Hawadiisa (Suu Jecelyahay) Ma adaa Wakiil (Ilaaliye) ka Noqon.

025.044 Mise waxaad u Malayn in Badankood wax Maqli ama wax kasi, ma aha waxaan Xoolo oo kale ahayn, Iyagaabase ka Sii Dhunsan.

025.045 Miyeydaan Ogayn sida Eebe u Fidiyo hadhka, hadduu Doonana wuxuu ka Yeeli lahaa Mid Xasillan (Taagan) markaasaan ugu Yeellay Qorraxda korkiisa Daliil (Xujo).

025.046 Markaasaan u Soo qabanaa Xagganaga Qabasho Yar.

025.047 Eebe waa kan Idinka Yeelay Habeenka Astur, Hurdadana Raaxo, kana yeelay

Maalinta soo Kulan (Dhaqdhaqaaq).

025.048 Eebe (Sareeye) waa kan u Dira Dabaysha Bishaaro Darteed Naxariistiisa (Roobka) Hortiisa, Waxaana ka soo Dejinay Samada Biyo wax Daahiriya.

025.049 Inaan ku Nooleyno Magaalo Dhimatay oon kuna Waraabino waxaan Abuuray, Xoolo iyo Dad Badan.

025.050 Waana ku kala Duwnay «Badinay» Dhexdooda, inay Xusuustaan, Wuuna Diiday Dadka Badidiis waxaan Gaalnimo Badan ahayn.

025.051 Haddaan Doonno waxaan ka Bixin Lahayn Magaalo Kasta Dige (Nabi).

025.052 ee ha Adeecin Gaalaga kulana Jahaad Quraanka Jahaad Weyn.

025.053 Eebe wuu isku daraa Labada Badood, Kaasi waa Macaan Daran, kaasna waa Khadhaadh Daran (Afku Diido) yeelayna Dhexdooda Soohdin iyo Xaajis Awdan.

025.054 Eebana waa kan ka Abuuray Biyaha Dad kana Yeelay Qaraabo iyo Soddognimo, Eebahaana wuu karaa (Wuxuu Doono).

025.055 Waxayna Caabudi Gaaladu Eebe ka Sokow waxaan Anfacayn Dhibayna Gaalna wuxuu ahaaday mid ka soo hor Jeeda Eebihiis.

025.056 Maa naan kuu Dirin inaad Bishaareeye Dige ah (Noqoto Mooyee).

025.057 Waxaad Dhahdaa Idinkama warsado (Xaqa Gaadhsiintiisa) UJuuro Ruuxiise dooni inuu ka Yeesho Eebehiis Xaggiisa Waddo (Khayr ha falo).

025.058 Talo Saaro Eebaha Nool een Dhimanayn una Tasbiixso adoo Mahdin, Eebaana ku Filaan Dambiga Addomadiisa Ogaanshihiisa.

025.059 Waana Eebaha ku Abuuray Samooyinka iyo Dhulka iyo Waxa u Dhexeeya Lix Maalmood, kuna Istawooday Carshiga (Si u Cununta), ee Warso Cid wax Og.

025.060 Marka la Dhaho u Sujuuda (Eebaha) Raxmaan ah waxay Dhahaan Muxuu Yahay Raxmaan, ma waxaan u Sujuudeynaa waxaad na Farayso, wuxuuna u Kordhiyey Carar.

025.061 Waxaa Khayr Badnaaday Eebaha Yeela Samada Burjiyo Yeelayna Dhexdeeda Siraaj (Qorrax) iyo dayax ifi.

025.062 Eebana waa Ilaah uga Yeelay Habeenka iyo Maalinta Isbaddel Ciddii Doonta inuu wax Xusuusto ama Doono inuu Mahdiyo.

025.063 Addoomada Eebaha Raxmaana waa kuwa u Socda Dhulka Xasillooni, markay la Hadlaan (Af Xumeeyaan) Jaahilliinna Yidhaahda Nabadgalyo.

025.064 ee ah Kuwa ku Barya (Habeenkii) Iyagoo u Sujuudi oo u Istaagi (Cibaado) Eebe.

025.065 ee Ah kuwa Dhihi Ilaahow naga Iil Cadaabka Jahannamo, Cadaabkeedu waa joogtee.

025.066 Iyaduna waxay u Xuntahay ku Sugnaansho iyo ku Nagaadi.

025.067 Ee ah kuwa Markay wax Bixiyaan aan Xad gudbin Cidhiidhyinna, oo intaas Dhexdeeda ku Tolosnaada.

025.068 Ee ah kuwaan Caabudayn Eebe La Jirkiisa Ilaah kale, oona Dilayn Naftuu Eebe Xarrimay Dilkeeda Xaq Mooyee oon Zinaysanayn, Ciddii Saas fashana waxay la Kulmi Dambi.

025.069 Waxaana loo Laab laabi Cadaabka Maalinta Qiyaame wuuna ku Waari Dhexdiisa Isagoo Dullaysan.

025.070 Ciddii Toobad keenta oo Rumaysa oo Fasha Camal Fiican Mooyee, oo kuwaas waxaa loogu Badali Xumaantooda Wanaag, Eebana waa Dambi Dhaafe Naxariista.

025.071 Ruuxii Toobad keena oo Fala Wanaag wuxuu u Noqon Eebe Noqosho.

025.072 (Kuwa Fiican) waa kuwaan Furayn Been, Markay Maqlaan Hadal Xunna Mara iyagoo Wanaagsan (Ka Jeedsada).

025.073 Waana kuwa marka lagu Waaniyo Aayaadka Eebahooda aaan Dhicin Dhago iyo Indho La'aan.

025.074 waana kuwa Dhihi Eebow nagasii (naga tusi) Haweenkanaga iyo Caruurtanada wax Ishu ku Qabowsato, noogana yeel kuwa Dhawrsada Imaam.

025.075 Kuwaas waxaa lagu Abaal marin Fooqa (Janno) Samirkooddi Dartiis waxayna kula Kulmi dhexdeeda Salaan iyo soo Dhawayn.

025.076 Wayna ku waari Dhexdeeda waxaana u Wanaagsan Janada ku Sugnaan iyo Nagaadiba.

025.077 Waxaadna Dhahdaa Idiinma Aabo Yeeleen Eebahay Haddaydaan Baryeyn (Illeen) waad beeniseen (Xaqee) wuxuuna ahaan mid idin Laasima Beeninta «Ciqaabta».

026 الشعراء

026.001 Waxay ku Tusin Mucjisada Quraanka sida soo Hor martay.

026.002 Taasi waa Aayadihii Kitaabka Cad.

026.003 Waxaadna u Dhawdahay Nabiyow inaad Halaagto Naftaada Haddayna Rumayn Xaqa.

026.004 Haddaan Doono Waxaan kaga soo Dejinaynaa Korkooda Samada Aayad oy Noqoto Luquntoodu Miday u Khushuucdo.

026.005 Waxkasta oo Quraana oo Uga Yimaadda Xagga Eebaha Raxmaana oo soo Darriyo (Cusboonaada) waxay ahaan kuwo ka Jeedsada.

026.006 Waxayna Beeniyeen (Xaqa) waxaase u Imaan Warka waxay ku Jees Jeesayeen.

026.007 Miyeyna Arkayn Dhulka Inaan ka soo Bixinno Nooc kasta oo Fiican.

026.008 Taasna waxaa ku sugan Aayad Badankooduna ma aha Mid Rumeyn (Xaqa).

026.009 Eebahaana Waa Adkaade Naxariista.

026.010 (Xusuuso) markuu ugu Yeedhay Eebahaa (Nabi) Muuse inuu Aado Qoomka Daalimiinta ah.

026.011 Qoomka Fircoon, Maydhawrsadaan.

026.012 Wuxuu Yidhi (Nabi) Muuse Eebow waxaan ka Cabsan inay I beeniyaan.

026.013 Ooy Cidhiidhyanto Laabtaydu Siina Daysmin Carrabkaygu ee Dir la Jirkayga Haaruun.

026.014 Waxayna igu Leeyihiin Dambi (Godob) waxaana ka Cabsan inay I dilaan.

026.015 Wuxuu Yidhi Ilaahay saas ma aha ee La aada Aayaadkanaga, Anagaa Idinla Jirra Maqlina.

026.016 ee u Taga Firecoon una Dhaha Annagu waxaan Nahay Rasuulka Eebaha Caalamka.

026.017 Ee Dir «u Ogolow» Banii Israa'iil la jirkannaga.

026.018 Wuxuu Yidhi (Firecoon) Miyaanaan kugu Barbaarinin Dhexdanada Adoo Yar oodan ku Nagaanin Dhexdanada Cimrigaaga Sanooyin.

026.019 Ood Fashay Arrintaad Fashay Adoo Diidan (Sama Falkii).

026.020 Wuxuu Yidhi (Nabi) Muuse waan Falay Anoon Wax kasayn.

026.021 Waana Idinka Cararay Markaan Idinka Cabsaday Markaasuu Eebe I siiyey Nabinimo, Igana Yeelay kuwa La Diray (Rasuul).

026.022 Taasise ma Nicma aad igu Mannaysanbaa Haddaad Addoonsatay Banii Israa'iil.

026.023 Fircoon wuxuun Yidhi waa maxay Eebaha Caalamka.

026.024 Wuxuu Yidhi (Nabi) Muuse waa Eebaha Samooyinka iyo Waxa u Dhaxeeya haddaad

wax Yaqiinsanaysaan (Rumaynaysaan).

026.025 Wuxuu ku Yidhi (Fircoon) kuwii Gaararkiisa ahaa War ma Maqlaysaan.

026.026 Wuxuu Yidhi Nabi Muuse waa Eebihiin iyo Eebaha Aabayaalkiinii Hore.

026.027 Wuxuu Yidhi Fircoon Rasuulkiinna laydiin soo diray waa Waalanyahay.

026.028 Wuxuu Yidhi Nabi Muuse waa Eebaha Bari iyo Galbeed iyo Waxa u Dhaxeeya Haddaad wax kasaysaan.

026.029 Wuxuu Yidhi Fircoon haddaad Yeelato Ilaah iga soo Hadhay waxaan kaa Yeeli kuwa Xabbisan.

026.030 Wuxuu Yidhi Nabi Muuse Haddaan kuula Imaaddo wax Cadna.

026.031 Wuxuu Yidhi Fircoon la Imow Haddaad Run Sheegi.

026.032 Markaasuu Tuuray Nabi Muuse Ushiishii waxayna Noqotay Mas Muuqda.

026.033 Wuxuuna Siibay Gacantiisa waxayna ahaatay mid u Cad Dadka Dayi.

026.034 Wuxuu ku yidhi (Fircoon) kuwii Gaararkiisa ahaa kani waa Sixirre Xeel Dheer.

026.035 Doonina Inuu Idinkaga Bixiyo Dhulkiinna Sixirkiisa ee Maxaad Faraysaan.

026.036 Waxay Dheheen Dib u Dhig Isaga iyo Walaalkiis (Xaalkooda) una Dir Magaalooyinka kuwo soo Kulmiya.

026.037 Ha kuu Keeneen Sixirre kasta oo Xeel Dheer.

026.038 Waxaana Loo kulmiyey Saaxiriintii Imaatin Maalin la Yaqaan.

026.039 Waxaana Loo Yidhi Dadkii ma Kulmaysaan.

026.040 Inaan Raacno Saaxiriinta Hadday Adkaadaan.

026.041 Markay Yimaaddeen Saaxiriintii waxay ku Dheheen Fircoon Ujuuro ma Leenahay haddaan Adkaanno.

026.042 Wuxuuna Yidhi haa Waxaadna Noqonaysaan kuwa ii dhow.

026.043 Wuxuu ku Yidhi (Nabi) Muuse Tuura waxaad Tuuraysaan.

026.044 Waxayna Tuureen Xadhkahoodii iyo Ulahoodii waxayna Dheheen Sharafta Fircoon yaan ku dhaarannaye Anagaa adkaan.

026.045 Markaasuu Tuuray (Nabi) Muuse Ushiisii waxayna Ahaatay mid Gurata waxay Dhoodhoobeen.

026.046 waxaana la Riday Saaxiriintii Sujuud Darteed.

026.047 Waxayna Dheheen waxaan Rumaynay Eebaha Caalamka.

026.048 Eebaha (Nabi) Muuse iyo (Nabi) Haaruun.

026.049 Wuxuu yidhi Fircoon Miyaad Rumeyseen Muuse ka Hor Idankayga, Isagu waa kan

idiinku wayn ee idin Baray Sixirka waadse Ogaan doontaan, waxaana u Goyn Gacmahiinna iyo Lugahiinna Isdhaaf, waana idin Wadhi Dhammaantiin.

026.050 Waxayna dhaheen Dhib ma leh annagu Xagga Eebahannaan u Noqonaynaa.

026.051 waxaana Dalbaynaa (Damcaynaa) inuu noo Dhaafo Eebahanno Gafafkanaga Inaan Noqonay kuwii ugu Hor Rumeeyey (Xaqa).

026.052 Waxaan u waxyoonay Nabi Muuse Guuri Addoomadayda waa Laydin Raaciye.

026.053 Markaasuu u Diray Fircoon magaalooyinka kuwo Soo kulmiya.

026.054 Isagoo dhihi Kuwaasu «Banii Israa'iil» waa Koox Yar.

026.055 Wayna Na cadho Galiyeen.

026.056 Waxaana nahay kuwo Had iyo Jeer Digtoon.

026.057 Waxaana ka Bixinnay Beero iyo (Biyo) ilo.

026.058 Iyo Kanziyo iyo Nagaadi Fiican.

026.059 Waxaana Dhaxalsiinay Banii Israa'iil.

026.060 Markaasay Raacen (ka daba Duulcen) Qorrax soo Bixii.

026.061 Markay isu Muuqdeen Labadii Kooxood waxay Dheheen Asaxaabtii Nabi Muuse Inaga waa Layna Haleelay.

026.062 Wuxuuna Yidhi (Nabi) Muuse Saas ma aha ee Eebahaybaa Ila jira wuuna i Toosin.

026.063 Waxaana u Waxyoonay (Nabi) Muuse ku Garaac Ushaada Badda wayna kala Jeexantay Baddii wuxuuna Noqday Jeex kasta Buur wayn oo kale.

026.064 Waana ku soo Dhawayanay Halkaas kuwii kale (Colkii Fircoon).

026.065 Waxaana Korinay (Nabi) Muuse iyo Intii la Jirtay Dhammaan.

026.066 Ka dibna waxaan Maanshaynay Kuwii kale.

026.067 Arrintaasna waxaa ku Sugan Aayad Mana aha Badankood kuwo Rumeeyn.

026.068 Eebahaana waa Adkaade Naxariista,

026.069 Ku Akhri Korkooda Warkii Nabi Ibraahim.

026.070 Markuu ku Yidhi Aabihiis iyo Qoomkiisii maxaad Caabudaysaan.

026.071 Waxay Dheheen waxaannu Caabudi Sanamyo oonu ahaan kuwo ku Nagaada.

026.072 Wuxuu Yidhi (Nabi Ibraahim) Maydin Maqlayaan markaad Baryeysaan.

026.073 Mase idin Anfaci ama idin Dhibi.

026.074 Waxay Dheheen waxaan Hellay Aabayaalkanno oo Sidaas Fali.

026.075 Wuxuu Yidhi Bal Warrama waxaad Caabudaysaan.

026.076 Idinka iyo Aabayaalkiinii Horeeyey.

026.077 Hadday Iyagu Col ii Yihiin Eebaha Caalamka Mooyee.

026.078 Ee Eebaha I Abuuray ee ah kan I Hanuunin.

026.079 Kan I Quudin ee I Waraabin.

026.080 Markaan Bukoodana Isagaa I Caafiya.

026.081 Waana kan I dili Ina Noolayn.

026.082 Ee ah kaan Damci inuu Ii Dhaafo Gafafkayga Maalinta Abaal marinta.

026.083 Eebow i Sii Xikmo (Nabinimo) Ina Haleeshii kuwa Suuban.

026.084 Iina Yeel Sheegid Run ah (Fiican) kuwa Dambe.

026.085 Igana yeel kuwa Dhaxli Janada Naciimo.

026.086 Una Dambi Dhaaf Aabahay wuxuu ka Mid ahaa kuwa Dhumaye.

026.087 Hana i Dullayn Maalinta la Soo Bixin (Dadka).

026.088 Maalintayna wax Anfacayn Xoolo iyo Ilmo midna.

026.089 Ruux ula Yimaadda Eebe Qalbi Fayow Mooyee (Iimaan).

026.090 Waana loo Dhawayn Jannada kuwa Dhawrsada (Mu'miniinta Dhabta ah).

026.091 Waana Loo Muujin Jaxiimo kuwa Baadiyoobay.

026.092 Waxaana Lagu Dhihi Aaway waxaad Caabudayseen.

026.093 Oo Eebe ka soo Hadhay Maydiin Gargaarayaan ama Gargaarsanayaan.

026.094 Waana lagu Hambooriyey (Tuuri) Dhexdeeda iyaga iyo kuwa Baadiyoobay.

026.095 Iyo Junuudda (Askarta) Ibliis Dhamaan.

026.096 Waxayna obhan iyagoo Dhexdeeda ku doodi.

026.097 Eebaan ku Dhaaranaye waxaan ku Sugnayn Baadi Cad.

026.098 Markaan Idilla Sinay Eebaha Caalamka.

026.099 Wax na Dhumiyey oon Dambiila Yaasha ahayn ma Jiro.

026.100 Mana Lihin wax Noo Shafeeca.

026.101 Iyo Saaxiib Dhaw.

026.102 Ee hadaan Noqonno oon Ahaanno Mu'miniin.

026.103 Taas waxaa ku Sugan Calaamad Badankoodna ma Rumeeyo (Xaqa).

026.104 Eebahaana waa Adkaade Naxariista.

026.105 Waxay Beeniyeen Qoomkii (Nabi) Nuux Rasuulladii.

026.106 Markuu ku Yiidhi Walaalkood Nuux Miyeydaan Dhawrsanayn.

026.107 Anigu waxaan idiin ahay Rasuul Aamin ah.

026.108 Ee ka Dhawrsada Eebe ina Adeeca.

026.109 Idinkana Warsanmaayo (Xaqa) Ujuuro, Ajrigayga Eebaha Caalamkaan ka Sugi.

026.110 Ee Eebe ka Dhawrsada ina Adeeca.

026.111 Waxay Dheheen ma waxaanu ku Rumayn adooy ku Raaceen kuwa Dullaysan (Xun Xun).

026.112 Wuxuu Yidhi Maxaan ka Ogahay Waxay Fali.

026.113 Xisaabtooda Eebe unbaa leh haddaad wax Garanaysaan.

026.114 Anuguna ma Eryayo Mu'miniinta.

026.115 Waxaan u Dige Cad ahayna ma ihi.

026.116 Waxay Dheheen Haddaadan Joogin Nuuxow Waxaad Noqon kuwa la Dhagaxyeeyo.

026.117 Wuxuuna yidhi Eebow Qoomkaygii waa I beeniyeen.

026.118 Ee Nakala Xukun Dhexdanada, ina kori Ani iyo Inta ila jirta ee Mu'miniinta ah.

026.119 Waxaannu ku Korinay Isaga iyo intii la Jirtay Doontii Buuxday.

026.120 Ka Dibna waxaan Maanshaynay kuwii Hadhay (Gaaladii).

026.121 Taasna waxaa ku Sugan Calaamad mana aha Badankoodu kuwo Rumayn.

026.122 Eebahaana waa Adkaade Naxariista.

026.123 Waxay Beeniyeen Caad Rasuulladii.

026.124 Markuu ku Yidhi Walaalkood Huud Miyeydaan Dhawrsanayn.

026.125 Anigu waxaan idiin ahay Rasuul Aamin ah.

026.126 Ee ka Dhawrsada Eebe Ina Adeeca.

026.127 Idinkamana Warsanaayo Xaqa ujuuro, Ajrigaygana Eebaha Caalamkaan ka Sugi.

026.128 Miyaad ka Dhisaysaan Meel Sare oo Dhan Calaamad (Daar) Idinkoo Ciyaari.

026.129 Ood Yeelanaysaan Masaanic (Dhismo) inaad Waartaan Darteed.

026.130 Haddaad wax Qabataan Ciqaabtaan una Ciqaabaysaan si Daran.

026.131 ee Eebe ka Dhawrsada Ina Adeeca.

026.132 Kana Dhawrsada Eebaha idin Siiyey waxaad Ogtihiin.

026.133 Wuxuu idin Siiyey Xoolo iyo Caruur.

026.134 Iyo Beero iyo Ilo.

026.135 Waxaana Idiinka Digi Cadab Maalin Wayn.

026.136 Waxay Dheheen waxaa Isu kaanna Mid ah Waanisayaa ama Maadan Waanininaa.

026.137 Kanna ma aha waxaan Dabeecaddii «Diintii» Dadkii hore ahayn.

026.138 Nalamana Cadaabayo.

026.139 Wayna Beeniyeen, markasaan Halaagnay. Taasina waxaa ku Sugan Calaamad, mana

aha Badankoodu kuwo Rumayn.

026.140 Eebahaana waa Adkaade Naxariista.

026.141 Waxay Beenisay Thamuud suulladii.

026.142 Markuu ku Yidhi Walaalkood (Nabi) Saalax Miyaydaan Dhawrsanayan.

026.143 Waxaan idiin ahay Rasuul Aamin ah.

026.144 ee ka Dhawrsadda Eebe ina Adeeca.

026.145 Idinkamana Warsanaayo Xaqa ujuuro, Ajrigayga Eebaha Caalamkaan ka Sugi.

026.146 Ma waxaa Laydinkaga Tagi Halkan idinkoo Aamina.

026.147 Oo ku Sugan Basaatiin iyo Ilo (Socda).

026.148 Iyo Beero iyo Timir Fiideedu Bisayl Tahay.

026.149 Ood ka Qoranaysaan Buuraha Guryo idinkoo Kibirsan.

026.150 Ee Eebe ka Dhawrsada ina Adeeca.

026.151 Hana Adeecina «Maqlina» Amarka Xadgudbayaasha.

026.152 ah kuwa Fasaadiya Dhulka oon Hagaajinayn.

026.153 Waxay Dheheen waxaad uun ka mid Tahay kuwa la Sixray.

026.154 Mana Tihid waxaan Dad nala mid ah ahayn ee noo keen Aayad Haddaad run Sheegi.

026.155 Wuxuu Yidhi Tani waa Hal, Maalinbay Cabbi idinkuna Maalinhaad Cabbaysaan la Yaqaan.

026.156 Ee ha ku Taabanina Xumaan, oos idin qabto Cadaab Maalin wayn.

026.157 Wayse Dileen waxayna ahaadeen kuwo Qoomameeya.

026.158 Waxaana Qabtay Cadaab Taasna waxaa ku Sugan Calaamad, Badankoodna ma aha kuwo Rumayn (Xaqa).

026.159 Eebahaana waa Adkaade Naxariista.

026.160 Waxay Beeniyeen Qoomkii (Nabi) Luudh Rasuuladii.

026.161 Markuu ku Yidhi Walaalkood Luudh Miyeydaan Dhawrsanayn.

026.162 Waxaan idiin ahay Rasuul Aaminee.

026.163 ee ka Dhawrsada Eebe ina Adeeca.

026.164 Idinkama Warsanaayo Xaqa Ujuuro, Ajrigayga Eebaha Caalamkaan ka Sugi.

026.165 Ma waxaad u Tagaysaan Ragga Caalamka.

026.166 Ood ka Tagaysaan waxa Eebe idiin Abuuray oo Haweenkiina ah, waxaadse Tihiin Kuwo Xadgudba.

026.167 Waxay Dheheen haddaadan Joogin Luudhow Waxaad Noqon kuwa la Bixiyo.

026.168 Wuxuu Yidhi (Luudh) Anigu Camalkiinna waan la Cadhaysnahay.

026.169 Eebow iga Kori iyo Ehelkaygaba waxay Falayaan.

026.170 Waana korinay Isaga iyo Ehelkiisiiba Dhammaan.

026.171 Habar ku hadhay Mooyee (Haweeneydiisii).

026.172 Markaasaan Halaagnay Intii kale.

026.173 Waxaa ku soo Daynay (Roob Dhagax Naara) waxaana u Xun Roobka kuwa Loo digay.

026.174 Taasna waxaa ku Sugan Calaamad, Badankoodna ma aha kuwo Rumayn.

026.175 Eebhaana waa Adkaade Naxariista.

026.176 Waxay Beeniyeen Kayntii Ehelkeedii Rasuulladii.

026.177 Markuu ku Yidhi Nabi Shucayb Miyeydaan Dhawrsanayn.

026.178 Waxaan idiin ahay Rasuul Aaminee.

026.179 ee ka Dhawrsada Eebe ina Adeeca.

026.180 Idinkama Warsanaayo Xaqa Ujuuro, Ajrigayga Eebaha Caalamkaan ka Sugi.

026.181 Oofiya (Dhammaystira) Beegidda hana ka mid Noqonina kuwa Nusqaamiya.

026.182 Una Miisama Cadaalad Toosan.

026.183 Hana ka Nusqaaminina Dadka waxooda hana Xumaynina Dhulka Idinkoo Fasaadin.

026.184 Kana Dhawrsada Eebaha idin Abuuray iyo Khalqigii Horreeyey.

026.185 Waxay Dheheen waxaad uun Tahay kuwa la Sixray.

026.186 Mana Tihid waxaan Dad nala mid ah ahayn, waxaana kuu Malaynaynaa kuwa Beenaalayaasha ah.

026.187 ee Nagu soo Rid Goosimo Samada ka mid ah haddaad Run sheegi.

026.188 Wuxuu Yidhi Eebahay baa og waxaad Falaysaan.

026.189 Wayna Beeniyeen waxaana Qabtay Cadaab Maalintii Hadhka, waana Cadaab Maalin Wayn.

026.190 Arrintaasna waxaa ku Sugan Calaamad mana aha Badankoodu mid Rumayn.

026.191 Eebahaana waa Adkaade Naxariista.

026.192 Quraankuna waa soo Dejin Ebaha Caalamka.

026.193 Waxaa kula soo degan Ruux Aamin ah (Jibriil).

026.194 Qalbigaaga inaad ahaato kuwa ku Diga.

026.195 Af Carabi ahoo Cad.

026.196 Quraankuna wuxuu ku Sugnaa Kutubtii hore.

026.197 Miyeyna Calaamad ugu Fillayn inuu Yaqaanno Culimadii Banii Israa'iil/

026.198 Haddan ku soo Dejino Quraankan Cajamiga Qaarkiis.

026.199 oo uu ku Akhriyo Korkooda mayna Rumeeyeen.

026.200 Saasaan u Galinay Diidada Quluubta Dambiilayaasha.

026.201 Mana Rumaynayaan Xaqa Intay ka Arkaan Cadaab Daran.

026.202 Oos ugu Yimaaddo Cadaabku Kado Iyagoon Ogayn.

026.203 Oy Dhahaan ma nala Sugi.

026.204 Ma Cadaabkanagay Dadajisan.

026.205 Ka Warraan Haddaan u Raaxayno Sanooyin.

026.206 Markaas uu u Yimaaddo wixii loogu Goodinaayey.

026.207 Muxuu uga Tari Xaggooda wixii loogu Raaxeeyey.

026.208 Magaalo aan Halaagno oon loo Diginna ma Jirto.

026.209 Waano Darteed, mana nihin Daalimiin.

026.210 Kumana soo Degto Quraanka Shayaadiintu.

026.211 Kumana Habboona mana Karaan.

026.212 Shayaadiintu Maqalka waa ka Fogyihiin.

026.213 Ee ha Caabudin (Baryin) Eebe Miciisa Ilaah kale ood Noqoto kuwa la Cadaabo.

026.214 Una Dig Qaraabadaada Kuu sii Dhaw.

026.215 Una Raarici Garabkaaga (U Naxariiso) Ciddii ku Raacda oo Mu'miniinta ah.

026.216 Hadday ku Cassiyaanna waxaad Dhahdaa anigu Bari baan ka ahay waxaad Falaysaan.

026.217 Talo Saaro Eebaha Adkaada ee Naxariista.

026.218 Ee ku Arka Markaad Kici.

026.219 Iyo Lagagadoonkaaga kuwa Tukan.

026.220 Eebana waa Maqle Og.

026.221 Ma idiinka Warramaa Ruuxay ku soo Degi Shayaadiintu.

026.222 Waxay ku soo Degi Beenaale Dambi Badan oo Dhan.

026.223 Waxayna Xadi Maqalka Badankoodna waa Beenaalayaal.

026.224 Gabayaana waxaa Raaca kuwa Baadida ah.

026.225 Miyaadan Arkin in Iyagu Tog kasta (Xumaan) ay ku Dhex Wareersanyihiin.

026.226 Oyna Sheegi waxayna Falayn.

026.227 Kuwa Xaqa Rumeeyey Mooyee oo Camal Fiican Fala oo Xusa Eebe wax Badan, oo Gargaarta Dulmi ka Dib, waxayna Ogaan doonaan kuwii Dulmi Falay soo

027 النمل

027.001 (Xarafka hore Isagoo kale waan soo Maray) Inuu ku Tusin Mucjisada Quraanka, Taasi Waa Aayaadka Quraanka iyo Kitaabka Cad.

027.002 Waana Hanuunka iyo Bishaarada Mu'miniinta.

027.003 Ee ah kuwa Ooga Salaadda oo Guta Zakada oo Aakhiro Yaqiinin.

027.004 Kuwaanse Rumayn Aakhiro waxaan u Qurxinay Camalkooda waana ku Indho la'Yihiin (Wareersanyihiin).

027.005 Kuwaasi waa Kuwuu u Sugnaaday Cadaab Xun Aakharaba Iyaga unbaa Khasaaray.

027.006 Adiguna Nabiyow waxaad kala Kulmi Quraanka Falka San ee Og Agtiisa.

027.007 Xusuuso Markuu ku Yidhi Nabi Muuse Ehelkiisa Anugu waxaan Arkaa Iftiin waxaan Idiinka Keeni Xaggiisa War Ama Waxaan Idiinka Keeni Dhuxul Daba inaad Kulaashaan.

027.008 Markuu Yimid waxaa Loogu Dhawaaqay Waa la Barakeevev Cidda Dabka la Joogta iyo kuwa Gaararkiisa ah, waxaana Nasahan Ilaaha Caalamka.

027.009 Muusow Anugu waxaan ahay Ilaaha Adkaada ee Falka San.

027.010 Ee Tuur Ushaada, Markuu Arkay Iyadoo Gilgilan Sida Maska wuu Jeedsaday Isagoo Carari, Mana soo Noqon, Muusow ha Cabsanin, kuma Cabsadaan Agtayda Rasuulladuye.

027.011 Ciddiise Dulmi Fasha markaas Wanaag ku Baddasha Xumaan ka Dib Anugu waxaan ahay Dambi Dhaafe Naxariista.

027.012 Gali Gacantaada Jeebkaaga waxay soo Bixi Iyadoo Cad Xumaan La'aan (Waxayna ka mid yihiin) Sagaal Calaamo oo Fircoon iyo Qoomkiisa loo Muujiyey, waxayna ahaayeen Qoom Faasiqiina.

027.013 Markay u Timid Calaamaddannadii Iyadoo Cad waxay Dheheen Kani waa Sixir Cad.

027.014 Wayna Diideen Iyagooy Yaqiinsatay Naftoodu Dulmi iyo Isla Sarreeyn Darteed, ee Day Siday ahaatay Cidhibtii Mufsidiinta (Xumo Wadayaasha).

027.015 Waxaan siinay Daawuud iyo Sulaymaan Cilmi, waxayna Dheeheen Mahad Ilaahbaa iska leh ee ah kan Naga Fadilay wax badan oo Addoomdiisa Mu'miniinta ah.

027.016 Wuxuuna Dhaxlay Sulaymaan Daawuud, wuxuuna yidhi Dadow waxaa nala Baray Codka Shimbiraha, waxaana nala siiyey wax kasta (oo Xukun ah) kaasina waa Fadliga Cad.

027.017 Waxaa Loo kulmiyey Sulaymaan Junuudiisii oo Jinni, Insi iyo Shimbiro leh, iyagoo iseeleelin.

027.018 Markay Yimaaddeen Togii Qudhaanjooy Gala Guryihiinna Yeyna idin Jajabin Sulaymaan iyo Junuudiisu Iyagoo idin Ogayn.

027.019 Markaasuu Muusooday Isagoo ku Qosli Hadalkeeda wuxuuna yidhi Eebow I waafaji inaan ku Mahdiyo Nicmadaad ugu Nicmaysay Ani iyo Waalidkay iyo Inaan Falo Wanaag Aad ka Raali tahay ina Gali Naxariistaada Addoomadaada Suuban Dhexdooda.

027.020 Wuxuu Fiirfiiriyey Shimbiribii (Sulaymaan) Wuxuuna Yidhi Maxaan la Arki La'ahay Hud-Hudkii Mise kuwa Maqan buu ka Midyahay.

027.021 Waxaan Cadaabi Cadaab Daran ama waan Gawrici ama wuxuu iikeeni Xujo Cad.

027.022 Markaasuu Muddo Yar Maqnaa Markaasu Yidhi (Markuu Yimid) waxaan Ogaaday waxaadan Ogaanin, waxaana kaaga keenay ReeSaba War Yaqiina.

027.023 Waxaan Helay Haweeney Xukumaysa Iana Siiyey wax kasta (oo Xukun ah) waxayna Leedahay Carshi Wayn.

027.024 Waxaan Helay Iyada iyo Qoomkeedii oo u Sujuudi Qorraxda Eebe ka Sokow wuxuuna U qurxiyey Shaydaan Camalkooda wuxuuna ka Leexiyey Jidka Mana Hanuunsana.

027.025 May u Sujuudaan Ilaaha soo Bixiya waxa ku Qarsoon Samooyinka iyo Dhulka oo Og waxaad Qarinaysaan iyo waxaad Muujinaysaan.

027.026 Ilaahay Isaga Mooye Ilaah kale ma jiro, waana Eebaha Carshiga Wayn.

027.027 Wuxuuna Yidhi Waannu Eegi inaad Run Sheegi iyo inaad ka mid Tahay Beenaalayaasha.

027.028 La Tag Warqaddaaydan kuna Tuur Xaggooda kana Durug Xaggooda, markaas Fiiri waxay soo Celiyaan.

027.029 Waxayna Tidhi Maxaxeey waxaa La ii soo tuuray Warqad Sharaf leh.

027.030 (Kuna Qoran) Waxay ka Timid Sulaymaan waxayna ku Billaabatay Magaca Eebaha Naxariis Guud iyo Mid Gaaraba Naxariista.

027.031 Ee Hayska Kay waynaynina iina Imaadda Idinkoo Muslimiina.

027.032 Waxayna Tidhi Madaxeey ii Ishaara Amarkayga ma Ihi Mid Goysa Amar Intaad ka Joogtaan.

027.033 Waxayna Dhaheen Annagu waxaan Nahay kuwo Xoog badan oo Geesinimo Badan, amarkase adaa leh ee Fiiri Waxaad Fari.

027.034 Waxay Tidhi Xaakimyadu Haday Magaalo ku Galaan (Xoog) way Fasaadiyaan waxayna ka yeelaan Ehelkeeda Sharafta leh kuwo Dullaysan Saasayna Falaan.

027.035 Waxaanse u Diri Hadyad waxaana Eegi waxay La soo Noqdaan kuwa la Diray.

027.036 Markay soo Gaadhay Hadyaddii (Nabi) Sulaymaan Yuu Yidhi ma waxaad ii Kordhinaysaa Xoolo, wuxuu I siiyey Eebe yaa ka khayr Roon wuxuu idin siiyey, Idinkaase ku Farxi Hadyadiina.

027.037 Ee U celi Waxaana ula Imaanaynaa Junuud (Col) ayna Awoodayn waxaaana ka Bixinaynaa Magaalada Iyagoo Dullaysan oo Ihaanaysan.

027.038 Wuxuuna Yidhi Qoomow Yaa ii Keena Carshigeeda (Kursigeeda) ka hor Imaatinkooda Iyagoo Muslim ah.

027.039 Wuxuuna yidhi Mid Xoog badan oo Jin ah anaa kuu Keeni Intaadan ka Kicin Fadhigaada, waxaana ahay Xoog badane Aamina.

027.040 Wuxuuse yidhi kay Agtiisa ahayd Ogaanshaha Kitaabka Anaa kuu keeni Ishaada Laabideeda horteed (Ilbidhiqsi) Markuu ku Arkay Agtiisa Isagoo ku Sugan wuxuu Yidhi Kani waa Fadliga Eebahay inuu Imtixaamo inaan ku Mahdiyo iyo Inaan ka Gaaloobo, Ciddii ku Mahadisa wuxuu uun u Mahdiyey Naftiisa Ciddii Gaalowdana Eebahay waa ka Kaaftoonyahay waana Sharafbadanyahay.

027.041 Wuxuuna Yidhi Dooriya Kursigeeda inay Garato iyo Inay Noqoto Cidaan Garanayn.

027.042 Markay Timid waxaa lagu Yidhi ma sidanaa Kursigaagu, waxayna Tidhi waxaad Mooddaa Isagii (Wuxuuna yidhi) waxaa nala Siiyey Horteed Cilmi waxaana nahay Muslimiin.

027.043 Waxaana (Xaqa) ka Reebay Waxay Caabudaysay oo Eebe ka soo Haddhay, waxayna ka mid ahayd Qoom Gaala ah.

027.044 Waxaa lagu Yidhi Gal Daarta Markay Aragtayna waxay U Malaysay Mawjad (Biya ah) waxayna ka Faydatay Dhudhumadeeda, wuxuuna ku yidhi waa Daar Salaax Sugan oo Quruurado ah, waxayna Tidhi Eebow anigu waxaan Dulmiyey Naftayda, waxaana u Islaamay la Jirka Sulaymaan Ilaahay Dartiis ee Eebaha Caalamka ah.

027.045 Waxaan u Dirray Ree Thammuud Walaalkood Saalax inay Eebe Caabudaan Markaasay soo Bexeen iyagoo Labo Kooxooda oo Doodi.

027.046 Wuxuuna Yidhi Qoomkayow maxaad u Dedejisanaysaan Xumaan Wanaag ka Hor, Maadse Dambi Dhaaf Warsataan Eebe inuu idiin Naxariisto.

027.047 Waxayna Dheheen waan ku Baasaysanay Adiga iyo Inta kula Jirta, wuxuuna ku Yidhi Baaskiinnu wuxuu Jiraa Eebe Agtiisa, waxaadse Tihiin Qoom la Fidneeyey.

027.048 Waxaana Magaalada ku Sugnaa Sagaal Qof oo Fasaadin Dhulka Hagaajinayna.

027.049 Waxayna Dheheen isku Dhaarta Eebe inaan mirro isaga iyo Ehelkiisaba Markaas aan

ky Dhahno Qaraabadiisa Maanaan Joogin Meeju ku Halaagmay Ehelkiisu waxaana Sheegaynaa Run.

027.050 Way Dhagreen Dhagar Anana waan Abaal marinay Iyagoon Ogayn.

027.051 ee Day Siday Noqotay Cidhibtii Dhagartooda Anagaa Halaagnay Iyagii iyo Qoomkoodiiba Dhammaan.

027.052 Taasina wa Guryaahoodii oo Cidla ah Dulankoodii Dartiis, Arrintaasna Calaamad yaa ugu Sugan Qoomkii wax Ogaan.

027.053 Waxaana Korinay kuwii Rumeeyey oo Dhawrsanayey.

027.054 (Nabi) Ludh (Xusuuso) markuu ku Yidhi Qoomkiisii ma waxaad la Imanaysaan Xumaan Idinkoo Arko.

027.055 Idinku ma Raggaad u Tagaysaan Doonid darteed Haweenka ka sokow, waxaadse Tihiin Qoom Jaahiliina.

027.056 Mana Noqonin Jawaabtii Qoomkiisa waxaan ahayn ka Bixiya Luudh iyo Ehelkiisa Magaaladiina waa Dad Isdaahirine.

027.057 Waana Korinay Isagii iyo Ehelkiisii Haweenaydiisii mooyee, waxaan ku Qaddarray (ka dhignay) kuwa Halaagsami.

027.058 Waxaana ku soo Daadinay korkooda Roob (Dhagax Naara) waxaana Xumaaday Roobka kuwa Loo Digay.

027.059 Waxaad Dhahdaa mahad Eebaa iska leh Nabadgalyana ha Ahaato Addoomadiis uu Doortay Korkooda, ma Eebaa Khayr roon mise waxay la Wadaajin.

027.060 Ma Eebaha Abuuray Samooyinka iyo Dhulka oo idiinka soo Dejiyey Samada Biyo oon ku soo Bixinay Beero Qurux Badan (Miyaa Khayrroon mise waxaad Caabudaysaan) ma kari kartaan inaad Soo bixisaan Geedkeeda, ma Ilaah kalaa jira Eebe Miciis, waase Qoom (xaqa) ka Leexaan.

027.061 Mise (waxaa Khayr roon) Eebaha ka Yeelay Dhulka Sugnaan, oo U yeelay wabiyo, buuro oo u Yeelay Badaha Dhexdooda Soohdin, ma Ilaah kalaa Jira Eebe Miciisa, Badankooduse wax ma Oga.

027.062 Mise Eebaha Aqbala ka Dhibban markuu Baryo oo Fayda Xumaanta (Dhibka) idinkana Yeeli kuwa Dhulka u Hadhi (Iska Baddala), ma Ilaah kalaa Jira Eebe Miciisa, Yaraa Intaad wax Xusuusanaysaan.

027.063 Mise Eebaha idin Toosiya Mugdiyada Barriga (Dhulka) iyo Badda Dhexdeeda, oo ah kan Dira Dabaylaha oo Bishaarayn Naxariista Eebe (Roobka) hortiisa, ma Ilaah kalaa Jira Eebe Miciisa, Eebaa ka Sarreeya waxay la Wadaajin.

027.064 Mise Eebaha Billaaba Khalqiga (Abuurkiisa) Haddana soo Celin oo ah kan Idinka Arzaaqa Samada iyo Dhulkaba, ma Ilaah (kalaa) Jira Eebe Miciisa, waxaad Dhahdaa Keena Xujadiinna Haddaad Run Sheegaysaan.

027.065 Waxaad Dhahdaa ma Oga waxa Samooyinka iyo Dhulka ku Sugan waxa Maqan Eebe mooyee, mana Oga Goorta la Soo Bixin.

027.066 Wuxuuse Gaadhay Cilmigoodi Aakhiro (Buuxsami) waxayse kaga Suganyihiin Xageeda Shaki, wayna ka Indho La'yihiin Xaggeeda.

027.067 Waxay Dheheen kuwii Gaaloobay Markaan Noqonno Carro Anaga iyo Aabayaalkanno miyaa nala soo Bixin.

027.068 Waa Naloo Yaboohay Kan (soo Bixinta) Anaga iyo Aabayaalkanno mar hore, kanna ma aha waxaan Warkii Dadkii hore ahayn.

027.069 Waxaad Dhahdaa ku Socda Dhulka oo Daya siday Noqotay Cidhibtii Dambiilayaasha.

027.070 Hana u Murgin Korkooda, hana ka Cidhiidhyamin waxay Dhagri.

027.071 Waxayna Odhan waa Goorma Yaboohaasi Haddaad Run sheegaysaan.

027.072 Waxaad Dhahdaa waxaa Suurowda inay Dhawdahay waxaad Dedejisanaysaan Qaarkeed.

027.073 Eebahaana waa Fadli Siiyaha Dadka, Laakiin Badankoodu kuma Mahdiyaan.

027.074 Eebahaana wuxuu Ogyahay Waxay Qarin Laabahoodu iyo waxay Muuiin.

027.075 Waxa ku Maqan Samada iyo Dhulkana waxay ku Suganyihiin Kitaab Cad.

027.076 Quraankanna wuxuu ka Qisoon (Warrami) Banii Israa'iil wixii Badnaa ay isku Khilaafeen.

027.077 Quraankuna waa Hanuun iyo Naxariista Mu'miniinta.

027.078 Eebahaana wuxuu ku kala Xukumi Dhexdooda Xukunkiisa waa Adkaade Og.

027.079 ee Talo Saaro Eebe Adugu waxaad ku Sugantahay Xaq Cade.

027.080 Adugu wax ma Maqashiisid kuwa Dhintay mana Maqashiisid Dhagoolaha Dhawaaq markay Jeedsadaan iyagoo sii Socda.

027.081 Mana Tihid mid ka Toosin kara Indhoolaha Baadidiisa, waxna ma maqashiin kartid Ruux Rumeeyey Aayaadkanaga oo Muslima mooyee.

027.082 Markuu ku Dhaco Korkooda Qawlkii (Ciqaabtii) waxaan u soo Bixinnaa Daabbaddii Dhulka oo la Hadli Dadkuna waxay ahaayeen kuwaan Yaqiinsanayn Aayaadkanaga.

027.083 Xusuuso Maalintaan ka soo Kulminayno Ummad kasta Koox ka mid ah kuwii Beeniyey Aayadkanaga iyagoo is Cidhiidhyi.

027.084 Markay Yimaaddaana wuxuu ku Dhahaa Miyaad Beeniseen Aayaadkaygii idinkoon

koobin Ogaansho, Maxaadse Fali Jirteen.

027.085 Waxaa ku Dhacey Qawlkii (Ciqaabtii) Dulmigooda Dartiis mana Hadlayaan.

027.086 Miyeyna Arkayn inaan uga Yeellay Habeenka inay ku Xasilaan, Maalintana Arag, Arrintaasna Calaamooyin yaa ugu Sugan Ciddi Rumayn (Xaqa).

027.087 Xusuuso Maalinta la Afuufi Suurka oos Argagixi waxa ku Sugan Samooyinka iyo Dhulka Cidduu Eebe Doono Mooyee, Dhammaanna way u Imaan Eebe Iyagoo Dullaysan.

027.088 Waxaadna Arkaysaa Buurihii ood u Malayn inay ingagantahay (Sugantahay) iyadoo u Socoto sida Daruuraha, waase Sancada Eebaha Sugay wax kasta, Eebana waa Ogaha waxaad Falayasaaan.

027.089 Ciddii la Timaadda Wanaag wuxuu Mudan wax ka Khayr roon Argaxa Maalintaasna Iyagu way Aamin Noqon.

027.090 Ciddiise la Timaadda Xumaan waxaa Loogu Tuuri Wajiga Naarta, miyaa Laydinka Abaal Mariya waxaad Falayseen Mooyee.

027.091 Waxaa uun Lay Faray inaan Caabudo Eebaha Baladkan (Maka) ee ah kan Xarrimay oo wax kastana iska leh, waxaana lay Faray inaan ahaado Muslimiinta.

027.092 iyo Inaan Akhriyo Quraanka Ruuxiise Hanuuna wuxuu uun u Hanuunay Naftiisa, Ruuxiise Dhuma waxaad dhahdaa Anugu waxaan uun ahay kuwa Diga.

027.093 Waxaadna dhahdaa Mahad Eebaa iska leh wuxuu idin tusin Aayaadkiisa oo Aqoonsanaysaan, mana aha Eebaha mid Halmaansan waxaad Falaysaan.

028 القصص

028.001 Wuxuu ku Tusin Mucjisada Quraanka.

028.002 Taasina waa Aayaadka Kitaabka (Quraanka) ee Cad.

028.003 Waxaannu kugu Akhrin Korkaaga Warkii (Nabi) Muuse iyo Fircoon si Xaq ah Qoomkii Rumayn.

028.004 Fircoon wuu Isku Kibriyey Dhulka (Masar) wuxuuna ka Yeelay Ehelkiisii Kooxo, Isagoo Yaraysan (Dullayn) Koox ka Mid ah Gawricina Wiilashooda oo Dayn Haweenkooda wuxuuna ka mid ahaa kuwa wax Fasaadiya.

028.005 Waxaanu Dooni inaan ku Mannaysanno (Waxsiino) kuwii lagu Dullaysanayay Dhulka kana yeello Imaamyo, kana Yeello kuwa Dhaxli Dhulka.

028.006 Oon Makansiinno Dhulka, Tusinana Fircoon iyo Haamaan iyo Januuddooda waxay ka Digtoonaayeen (Halaagooda).

028.007 Waxaan u Waxyoonay ku (Ilhaamaynay) Muuse Hooyadiis Nuuji, markaad u Cabsatana ku Tuur Hirka (Badda) hana Cabsan hana Murugoon anagaa kugu soo Celine kana Yeeli kuwa la Diro (Rasuul).

028.008 Waxaana Qaalay Fircoon Dadkiisii Isagoo u Noqon doona Col iyo Walbahaar, Fircoon iyo Haamaan iyo Colkoodiina waxay Ahaayeen kuwo Gefay.

028.009 Waxayna Tidhi Haweenaydii Fircoon waa Raaxada Ishayda iyo taada ee ha Dilina, waxay u Dhawdahay inuu ina Anfaco ama aan ka yeelanno Wiile, mana Oga Iyagu (Dhabta).

028.010 Wuxuu Ahaaday Qalbigii Muuse Hooyadiis mid Madhan waxayna u Dhawaatay inay Muujiso Haddaanaan Adkaynin Qalbigeeda inay ahaato Mu'miniinta.

028.011 Waxayna ku Tidhi Walaashiis Raac, waxayna ka eegaysay Dhinac Fog, iyagoon ogayn.

028.012 Waxaana ka Reebnay Korkiisa Nuugmada Horay, waxayna Tidhi Gabadhii Maydin Tusiyaa Qoys idiin Dhaqaalayn una Samo Fali.

028.013 Waxaana ku soo Celinay Hooyadiis, si ay u Raaxaysato Isheedu una Murgin, Ogaatana in Yabooha Eebe Yahay Xaq Laakiin Dadka Badankiisu ma Oga.

028.014 Markuu Gaadhay (Nabi) muuse Xooggiisa oo Ekaaday Yaan siinay Xigmo iyo Cilmi, Saasaana ku abal Marinaa Sama Falayaasha.

028.015 Wuxuuna Galay Magaaladii Waqti aan Dadkeedu ogayn, wuxuuna Helay Labo Nin oo Dagaallami, oo Kaasi Yahay Qaraabadiisa kaasna Yahay Colkiisa, waxaana u Kaalmo warsaday kii Qaraabadiisa ahaa Colkiisa (Korkiisa) wuuna Feedhay Muuse

wuuna Dilay, wuxuuna Yidhi waa Camal Shaydaan, Isaguna waa Col Baadiyeeya oo Cad.

028.016 Wuxuu Yidhi Eebow Anigu waxaan Dulmiyey Naftayda ee ii Dambi Dhaaf wuuna u Dambi Dhaafay Illeen Ilaahay waa Dambi Dhaafe Naxariistee.

028.017 Wuxuuna Yidhi Eebow Nicmadaad ii Nicmaysay Darteed Yaanan Noqonin mid u Kaalmeeya Dambiilayaasha.

028.018 Wuxuu ku Waabariistay Magaaladii Isagoo Cabsan oo Sugi (Dhib) Markasuu ku soo Baxay kii Gargaarka Warsaday Shalay oo Qaylyi, wuxuuna ku yidhi Muuse Adugu waxaad tahay baadi cad.

028.019 Markuu Doonay inuu Qabto (Wax yeelo) kii Colka u ahaana wuxuu yidhi (kii loo gargaarayey) Muusow ma waxaad dooni inaad I disho Sidaad u Dishay Naf (Kale) Shalay, ma Doonaysid waxaan Jabbaar (Kibir badane) ahayn Dhulka ku Noqoto, mana Doonaysid inaad Noqoto kuwa wax Wanaajiya.

028.020 Waxaana ka Yimid Magaalada Xageeda God Nin Ordi oo leh Muusow, Qoomku waxay ku Tashanayaan inay ku Dilaan ee Bax Anuguna waan kuu Naseexayne.

028.021 Wuuna ka Baxay (Magaaladii) Isagoo Cabsan oo Filan (waxyeello) wuxuuna yidhi Eebow iga Kori Qoomka Daalimiinta ah.

028.022 Markuu U jahaystay madyan Xaggeedana wuxuu yidhi wuxuu u Dhawyahay Eebahay inuu igu (Hanuuniyo) jidka Toosan.

028.023 Markuu Gaadhay Biyaha Madyanna wuxuu ku Helay Ummad Dad ahoo Waraabinaysa wuxuuna ka helay Sokodooda Labo Haweena oo Reebi (Adhigooda) wuxuuna yidhi muxuu Xaalkiinu yahay, waxayna Dheheen Ma Waraabinno intay ka Fulaan Xoola jirku, Aabbahanana waa Oday Wayn.

028.024 Markaasuu u Waraabiyey wuxuuna u Jeedsaday Xagga Hooska wuxuuna Yidhi Eebow waxaad ii soo Dejiso (Isiiso) oo Khayra waan u Baahnahay.

028.025 Markaasay u Timid Gabdhihii Middood Iyadoo Xishoon waxayna ku Tidhi Aabahay wuu kuu Yeedhi inuu kaa Abaal Mariyo Ujuuradii Waraabintaada Annaga, markuu u Yimid oos Uga Warramay Qisadii yuu ku yidhi ha Cabsan Waad ka Kortay Qoomkii Daalimiinta ahaa.

028.026 Waxayna Tidhi Middood Aabbow noo Ijaar, Illeen waxaa u Khayr roon Cid la Ijaarto Mid Xoog Badan oo Aamin ah.

028.027 Wuxuuna ku Yidhi Anugu waxaan dooni inaan kuu Guuriyo Labadaydan Gabdhood Middood inaan ku Ijaarto Siddeed Sano Haddaad Dhamayso Tobankana waa Adiga

Agtaada, mana Doonayo inaan ku Dhibo waxaana igu Ogaan Hadduu Eebe Doono kuwa Wanaagsan.

028.028 Wuxuuna Yidhi Kaasi waa Ballan Dhexdeenna ah, Labada muddo Kaan Dhammaystana dhib iguma aha, Eebana waxaan Sheegayno waa u Wakiil.

028.029 Markuu Dhammeeyey (Nabi) Muuse Muddadii oo la Tegay Ehelkiisii wuxuu ku Arkay Dhinaca Dhuur Dab, wuxuuna ku Yidhi Ehelkiisii Suga waxaan Arkaa Dabe waxaan u Dhawahay inaan Idiinka Keeno War ama Dhuxul Daba inaad Kulaashaan.

028.030 Markuu Yimidna waxaaa Looga Dhawaaqay Togga Dhiniciisa Midig, Meejii Barakaysnayd oo Geedka (Isagoo la Yidhi) Anugu Ilaahay Baan ahay Eebaha Caalamka ah.

028.031 Ee Tuur Ushaada Markuu Arkay iyadoo Gilgilanna ood Mooddo Mas wuu Jeedsaday Isagpp Carari, mana soo Jeedan, (waxaana lagu Yidhi) Muusow soo Qaabil (soo Noqo), hana Cabsan Adugu Aaminbaad tahay (waad nabadgali).

028.032 Gali Gacantaada Jeebkaaga waxay so Bixi Iyadoo Cad Xumaan (cudur) La'aan, Iskuna Dhaji Garabkaaga Argagaxa Dartiis taasina waa Xujooyin Eebe ka ahaatay oo Fircoon iyo Qoomkiisa (Loo diray) waana Qoom Faasiqiina.

028.033 Wuxuu Yidhi Eebow waxaan ka Dilay Naf waxaana ka Cabsan inay I dilaan.

028.034 Walaalkay Haaruunbaana iga Fasiixsan Carrabka (Hadalka), ee Ila Dir Xoojin ha ii Rumeeyee, waxaan ka Cabsan inay I beeniyaan.

028.035 Wuxuu yidhi (Eebe) waannu ku Xoojin Cududdaada Walaalkaa waxaana idiin yeeli Xujo Idimana Gaadhayaan (Dhibkiinna) aayaadkanaga Dartood, Idinka iyo Inta idin Raacday yaana Adkaan.

028.036 Markuu Ula Yimid muuse Aayaadkanaga oo Cad Cad waxay Dheheen kani waa Sixir la Abuurtay mana Aanaan ku maqal kan (oo kale) Aabbayaalkannagii horreeyey.

028.037 Wuxuuna yidhi Nabi Muuse Eebahaybaa og Cidda kala Timid Hanuun Agtiisa iyo Cidda kala Timid Hanuun Agtiisa iyo Cidday u ahaan Cidhibta dambe illeen ma Liibaano daalime.

028.038 Wuxuu Yidhi Fircoon Maxaxeey Idiinma Ogi Eebe Iga soo Hadhay ee ii Huri Haamaanow Dhoobada iina Yeel Daar (dheer) inaan Daalacdo Ilaaha Muuse waxaan u Malayn inuu Beenaale yahaye.

028.039 Waxay Isku Kibriyeen isaga iyo Colkiisiiba Dhulka Xaq Darro waxayna u Maleeyeen inaan Xagganaga loo soo Celinayn.

028.040 Waana Qabanay Isaga iyo Colkiisii waxaana ku Turray Badda ee Day Siday Noqotay

Cidhibtii Daalimiinta.

028.041 waxaana ka Yeellay Madax ugu Yeedha Naarta, Maalinta Qiyaamana looma Gargaaro.

028.042 Waxaana Raacinay Adduunayadan Lacnad, Maalinta Qiyaamana waxay noqon kuwa la dheereeyey (La halaagay).

028.043 Waxaan Siinay (Nabi) Muuse Kitaabka ka Dib Intaan halaagnay Quruumihii hore, Isagoo Aragti u ah Dadka iyo Hanuun iyo Naxariis inay Xusuustaan Darteed.

028.044 Maadan ahayn Dhinaca Galbeed ee Buurta markaan Sinnaynay Muuse Amarka «Nabinimada» mana aadan ahay Kuwii Joogay.

028.045 Laakiin waxaan ahaysiinay Quruumo waxaana ku dheeraday Cimrigii, mana aadan ahayn mid ku nagaa Ehelkii Madyan Adoo ku Akhrin Korkooda Aayaadkanaga Laakiin anagaa ku Dirray.

028.046 Mana aadan ahayn Dhinicii (Buurta) Dhuur markaan u Dhawaaqnay Laakiin waa naxariista Eebahaa Inaad u Digto qoom uusan u Imaan Dige kaa Horreeyey inay Waantoobaan.

028.047 Hadday markay ku Dhacdo Musiibo (Dhib) waxay hormarsadeen Gacmahoodu Darteed oo Markaas ay Dhahaan Eebow Maxaad noogu soo Diri wayday Rasuul oo Raacno Aayaadkaaga Noqonnana Mu'miniinta «waa la Ciqaabi lahaa».

028.048 Markuu uga yimid Xaqii Xagganaga yey Dheheen maa la Siiyo wixii la Siiyey (Nabi) Muuse oo kale, miyeyna ka Gaaloobin wixii la Siyyey Muuse Horay, oyna Dhihin waa Labo Sixir oo Iskaalmaystay waxayna dheheen Annagu Dhammaan waan ka Gaalownay.

028.049 Waxaad Dhahdaa ka Keena Kitaab Xagga Eebe ka Hanuun badan Labadooda aan raacnee haddaad Run Sheegaysaan.

028.050 Haddayna ku Ajiibin (Maqlin) Ogow inay uun Raacayaan Hawadooda, wax ka Dhumid badanna ma jirto cid Raacday Hawadeeda Hanuun Eebe La'aantiis, Eebana ma Hanuuniyo Qoom Daalimiin ah.

028.051 Dhah ahaanbaan ugu Xidhiidhinay (ugu Caddayn) Hadalka inay Waantoobaan.

028.052 Kuwaannu Siinay Kitaabka Hortiis way Rumayn isaga.

028.053 Marka lagu Akhriyo Korkoodana waxay Dhahaan waan Rumaynay Quraanka inuu Xaq Eebaheen ka Yimid yahay Annaguna waxaan ahayn hortiis Muslimiin.

028.054 Kuwaas waxaa la Siiyey Ajrigooda Labo mar Samirkoodii Dartiis, waxayna Raaciyaan Xumaanta Wanaag waxaan ku Arzugnayna waxbay ka Bixiyaan.

028.055 Markay Maqlaan hadal Macno Darrana way ka Jeedsadaan waxayna Dhahaan Annagu Camalkanaga yaan leenahay idinna Camalkiinna Waad Salaamantihiin ma Rabno Jaahiliin (Waddadooda).

028.056 Adugu ma Hanuunisid Ciddaad Jeceshahay laakiin Eebaa Hanuuniya Cidduu Doono Isagaana Og kuwa Hanuunsan.

028.057 Waxay Dheheen Gaaladii (Maxaad) Haddaan Raacno Hanuunka waxaa Nalaga Dafi Dhulkannaga, Miyaanaan Siinin Xaram Aamina oo la Keeno Midhaha wax Kasta quudin Darteed oo Xagganaga ah, Laakiin Badankood ma Oga.

028.058 Badanaa intaan Halaagnay Magaalo ku Kibirtay Nolasheeda waana Taas Guryahoodii lamana Degin Gadaashood wax yar mooyee, Anagaana ah kuwo Dhaxla (Hadha).

028.059 Mana aha Eebahaa mid Halaaga Magaalo intuu uga Bixiyo Tan Hooyada u ah «Caasimaadda» Rasuul ku Akhriya Korkooda Aayaadkanaga mana nihin kuwo Halaaga Magaalo aan Ehelkeedu Daalimiin ahayn.

028.060 Wixii Laydin Siiyey oo Wax ah waa uun Raaxada Nolasha Dhaw iyo Quruxdeed waxase Eebe Agtiisa ah yaa Khayr Roon oo Hadhid badan ee Miyeydaan wax Kasayn.

028.061 Ruuxan u Yaboohnay Yabooh Fiican oo La Kulmi ma la Midbaa Ruuxaan ugu Raaxaynay Nolosha Dhaw markaas noqon Maalinta Qiyaame kuwa la Soo Joojin (La Cadaabi).

028.062 Xusuuso Maalinta Eebe u Yeedhi Gaalada oo ku Dhihi Aaway kuwaad ila Wadaajiseen ah kuwaad Sheeganayseen (Caabudayseen).

028.063 Kuwii waxay Dheheen uu ku Sugnaaday Hadalkii Eebe (Ciqaabtii) Eebow kuwaasu waa kuwaan Baadinyeynay, waana Baadiyeynay sidaan u Baadiyoownay waana isagakaa Baryeelay mana ahayn kuwo Anaga Nacaabuda.

028.064 Waxaana loo Odhan Uyeedha Shurukadiinna markaasay u Yeedhaan mase Ajiibaan (Maqlaan) waxayna arkaan Cadaabka Markaasay Qoomamoodaan Hadday Hanuunilahaayeen.

028.065 Xusuuso Maalintaan u Yeedhayno Gaalada oos ku Odhan Eebe Maxaad ugu Jawaabteen Rasuulladii.

028.066 Markaasay ku Indho Beeshay korkooda Xujadii (Waayeen Xujo) Maalintaas, waxna Isma Warsadaan.

028.067 Ruuxiise Toobadkeena oo Rumeeya oo Fala Camal Fiican wuxuu u Dhawyahay inuu Noqdo kuwa Liibaanay.

028.068 Eebahaa wuxuu Abuuraa wuxuu Doono oo Doorto, Doorasho ma Leh Iyagu (Dadku) waa ka Nasahanyahay Eebe waana ka Sarreeyaa waxay la Wadaajin.

028.069 Eebahaana waa Ogyahay waxay qarin Laabtoodu iyo waxay Muujinba.

028.070 Eebana waa Ilaaha isaga mooyee aan Ilaah kale Jirin, Mahad buu mutaa Adduun iyo Aakhiraba, Xukunkana isagaa iska leh Xaggiisaana loo Noqon.

028.071 Waxaad Dhahdaa bal Warrama Hadduu ka Yeelo Eebe Korkiinna Habeen Joogta ah tan iyo Qiyaamada waa Kee Eebaha ka soo Hadhay Ilaahay ee idiin keeni Nuur miyaydaan wax Maqlayn.

028.072 Waxaadna Dhahdaa bal Warrama Hadduu ka Yeelo Eebe Korkiinna Maalin Joogta ah tan iyo Qiyaamada waa kee Eebaha ka soo Hadhay Ilaahay ee idiin keeni Habeen aad ku Xasishaan Dhexdiisa miyeydaan wax arkayn.

028.073 Naxariistiisa waxaa ka mid ah inuu idiin yeelay Habeen iyo Dharaarba inaad Xasishaan dhexdiisa Dalabtaanna Fadligiisa iyo inaad ku Shugridaan.

028.074 Xusuuso Maalintaan u Yeedhayno Gaalada oo Eebe odhana Aaway Shurakadaydii ah kuwaad Sheeganayseen.

028.075 Waxaana ka soo Siibnaa ummad kasta Markhaati waxaana ku nidhi keena Xujadiinna waxayna Ogaadaan in Xaqa Eebe Leeyahay waxaana ka Dhumay Xagooda waxay Been Abuuran Jireen.

028.076 Qaaruunna wuxuu ka mid ahaa qoomkii (Nabi) muuse, wuuna ku Kibray Korkooda, waxaana Siinay wax Furayaalkiisu ku Culustahay Koox Xoog badan, markay ku Dheheen qoomkiisii ha Farxin (Kibrin) Eebe ma Jeela kuwa Farxa «Kibree».

028.077 Kuna doon waxa Eebe ku siiyey Guriga Aakhiro hana Halmaamin qaybtaada Adduunka Samana Fal sida Eebe kuugu Samo Falay hana La doonin Fasaad Dhulka, Eebe ma Jeela Fasaadiyaashee.

028.078 Wuxuuna Yidhi waxaa uun La ii siiyey Xoolaha Ogaanshahayga, Miyuusan ogayn in Eebe Halaagay Hortiis Quruumihii kuwo ka daran Xagiisa Xoogga kana Badan Kulan, lamana Warsado Dambigooda Dambiilayaasha.

028.079 Markaasuu u soo Baxay Qoomkiisii isagoo Xarragoon waxayna Dheheen kuwa Dooni Nolosha Dhaw Shallaytee Hadaan leenahay waxa la siiyey Qaaruun oo kale waa Nasiib wayn.

028.080 Waxayna Dheheen kuwii la Siiyey Cilmiga Magaciinba'ee Abaal marinta Eebaa u Khayr roon Ciddii Rumaysa oo Fasha Camal fiican lamana Waafajiyo hadalkaas Saabiriinta Mooyee.

028.081 Markaasaan la Goynay Isagii iyo Xoolihiisiiba Dhulka mana Helin Koox uga Gargaarta Eebe ka Sokow, mana Noqonin mid Gargaarta.

028.082 Waxayna ahaadeen kuwii Doonayey Meejiisa Shalay inay Dhahaan. waa Yaabe Illeen Eebaa u Waasiciyey Rizqiga Cidduu Doono oo Addoomadiisa ah kuna Cidhiidhya, Hadduusan Eebe Nagu Galladaysan wuxuu nala Goynlahaa (Dhulka) waa Yaab ma Liibaanto Gaalo.

028.083 Taasi waa Daartii Aakhiro waxaana u Yeelay kuwaan Doonayn isla Sarraynta (Kibirka) Dhulka iyo Fasaad, cidhibta (Fiicanna) waxaa leh kuwa Dhawrsada.

028.084 Ciddii la Timaadda Wanaag wuxuu Mudan wax ka khayr roon Ciddiise la Timaadda Xumaan lagama Abaal mariyo kuwa Xumaanta Sameeya, waxaan waxay faleen ahayn.

028.085 Eebaha kugu Faral yeelay Quraanka wuxuu kuu soo Celin Meejii Ballanka (Qiyaamada ama Maka), waxaad Dhahdaa Eebahaybaa og ruuxii la Yimid Hanuun iyo kan ku Sugan Baadi Cad.

028.086 Mana Aadan ahayn mid Rajayn in lagugu soo dejiyo Kitaabka, Hasayeeshee waa Naxariista Eebahaa ee ha Noqonin mid u Kaalmeeya Gaalada.

028.087 Yeyna kaa leexin Aayaadka Eebe intii lagugu soo Dejiyey ka Dib uguna Yeedh Xagga Eebahaa, hana ka mid noqonin Mushrikiinta.

028.088 Hana Caabudin Eebe la Jirkiisa Ilaah kale Eebbe mooyee Ilaah (kalana) ma Jiro, wax kasta wuu Halaagsami (Tagi) Eebe mooyee Xukunkana Isagaa iska leh, Xaggiisaana laydiin Celin.

029 العنكبوت

029.001 waxay ku tusin mucjisada Quraanka (sida la soo sheegay).

029.002 ma wuxuu u maleeyey Dadku in loogaga tagi inay dhahaan waan rumeynay oon la imtixaamayn.

029.003 dhab ahaan yaan u imtixaanay kuwii ka horreeyay, Eebana wuu muujin kuwii run sheegay, wuxuuna muujin kuwa beenlowga ah.

029.004 mise waxay u maleeyeen kuwii xumaanta samaynayey inay naga dheereyn (carari) waxaa xun waxay xukumi.

029.005 ruuxii rajayn (ka cabsan) la kulanka Eebe, Ajashii Eebe (uu qadaray) way imaan, Eebana waa maqle oge ah.

029.006 ruuxii dadaala wuxuu uun u dadaalay naftiisa, Eebana waa ka kaaftoon yahay caalamka.

029.007 kuwa (xaqa) rumeeyey camalfiicanna falay waxaan asturaynaa xumaantooda, waxaana ka abaalmarinaynaa kii u fiicnaa ay camalfali jireen.

029.008 waxaan u dardaaaranay Dadka Labadiisii Waalid wanaagfalkooda, hadday kugula dadaalaan inaad ila wadaajiso waxaadan cilmi u lahayn (Gaalowdo) ha ku adeecin, xaggayga unbaa laydiin soo celin, waxaana idiinka warrami (abaalna marin) waxaad camalfali jirteen.

029.009 kuwiise (xaqa) rumeeyey camalfiicanna falay waxaan dhexgalinaynaa kuwa suuban (Janada).

029.010 Dadka waxaa ka mid ah ruux dhihi waxaan rumeynay Eebe, markii lagu dhibo Eebe dartiisna kayeela imtixaamka Dadka (dhibookda) cadaabka Eebe oo kale, hadday timaado Guul xagga Eebe ka ahaatay waxay dhahaan anagu waan idin lajiraa, Eebe miyuusan ahayn kan og waxa laabta Dadka ku jira.

029.011 dhab ahaan yuu u muujin Eebe kuwa xaqa rumeeyey, dhab ahaanna wuxuu u muujin kuwa munaafiqiinta ah.

029.012 waxay ku dhaheen kuwii galoobay kuwii xaqa rumeeyey raaca waddadannada aan xambaarro gafafkiinee, mana aha kuwo xambaari waxa gafafkooda ah, ee waa beenaalayaal.

029.013 waxayse dhab ahaan xambaari culaysyaalkooda iyo culaysyo Culaysyadoodii la jira, waxaana dhab ahaan loo warsan maalinta Qiyaame waxay been abuuran jireen.

029.014 dhab ahaan baan ugu dirray (Nabi) Nuux Qoomkiisii, wuxuuna ku dhexnagaaday Kun sano oo kontan la'waxaana wabtay dhuufaankii (Halaagii Biyaha) iyagoo daalimiin

ah.

029.015 waana korinay Nuux iyo Dadkii Doonta, waxaana ka yeellay aayad (uu ku waantoomo) Caalamku.

029.016 (Nabi) Ibraahimna (waa diray) wuxuuna ku yidhi qoomkiisii Cabuda Eebe akana dhawrsada saasaa idiin khayrbadane haddaad wax ogtihiin.

029.017 waxaad uun caabudaysaan Eebe ka sokow Sanamyo, waxaadna abuuraysaan been, kuwaad caabudaysaan Eebe ka sokow idiinma hantaan wax rizqi ah ee ka dalba Eebe rizqiga Cabudana kuna mahdiya xaggiisaa laydin celine.

029.018 haddaad Beenisaan (Xaqa) waxaa beeniyey Umado idinka horreeyey Rasuulkana ma saarra waxaan gaadhsiin cad ahayn.

029.019 miyeyna arkayn sida Eebe u billaabay (Abuuridda) Khalqiga una soo celin, arrintaasna Eebe waa u fududahay.

029.020 waxaad dhahdaa socda Dhulka oo daya sida Eebe u biilaabay khalqiga, hadana Eebe u ahaysiin abuuridda dambe (Soo bixinta), Eebana wax walba wuu karaa.

029.021 wuxuu cadaabaa cidduu doono wuxuuna u naxariistaa cidduu doono xaggiisaana laydiin celin.

029.022 idinkuna ma tihidin kuwa Eebe ku daaliya Dhulka iyo Samada midna wax Eebe ka soohadhay oo idiin sokeeya ah ama idiin gargaarina ma jiro.

029.023 kuwii ka gaaloobay aayaadka Eebe iyo la kulankiisa kuwaasi waxay kaquusteen naxariistayda waxaana kuwaas u sugnaaday Cadaab daran.

029.024 Jawaabtii Qoomkiisuna waxaad ahayn Dila ama Guba ma ahayn, markaasaa Eebe ka koriyey Dabkii, arrintaasna waano yaa ugu sugan Cidii wax rumeyn.

029.025 wuxuuna ku yidhi (Nabi Ibraahim) waxaad yeelateen Eebe ka sokow Sanamyaal Jacayl dhexdiinna ah dartiis Nolosha adduunyo, Maalinta Qiyaamese wuu diidi qaarka kale Lacanadina qaarkin qaarka kale, Hoygiinuna waa Naarta wax idiin gargaarina idiin ma sugnaan.

029.026 waxaa rumeeyey Nabi Ibraahim (Nabi) Luudh wuxuuna yidhi Nabi Ibraahim waxaan u hijroon Eebehay illeen waa adkaade falsane.

029.027 waxaana siinay isxaaq iyo yacquub waxaana yeelay faraciisii Nabinimo iyo Kitaab (loo soodajiyey) waxaana siiney ajrigiisii adduunyada dhexdeeda aakhirana wuxuu ka mid noqon kuwa suuban.

029.028 «Nabi» Luudhna «xusuuso» markuu ku yidhi qoomkiisii waxaad latimaadeen xumaan aan cidna idiinkahormarin addunyada.

029.029 idinku ma waxaad u tagaysaan Ragga ood goynaysaan Jidka Kulana imaanaysaan Naadigiina wax la naco, mana noqonin qoomkiisii jawaabtoodii inay dhahaan noo keen cadaabka Eebe hadaad ka Mid tahay runlayaasha mooyee.

029.030 wuxuuna yidhi Eebow iiga gargaar qoomka wax fasaadiya.

029.031 markay ulatimid fariintanadii (Malaa'igtii) Nabi Ibraahim bishaaro waxay dhaheen anagu waxaan halaagayna ehelka magaaladan, ehelkeedu waa daalimiine.

029.032 (wuxuu yidhi Nabi Ibraahim) waxaa ku sugan Luudh, waxay dhaheen anagaa og cidda dhexdeeda ah waanu korinaynaa Luudh iyo ehelkiisa Haweenaydiisa mooyee oo noqon ku wa halaaggu ku hadhi.

029.033 markay Rasuuladanadii (Malaa'igtii) u timid Luudh wuu ka tiiraanyooday wuuna la cidhiidhyamay waxayna ku dhaheen ha cabsan hana tiiraanyoon waanu ku korin adiga iyo ehelkaagabee Haweenaydaada mooyee oo noqon kuwa lahalaagi.

029.034 waxaanu ku soo dajin magaalada Dadkeeda Dhagaxyo (Naarced) oo Samada ka yimid faasiqnimadooda darteed.

029.035 waxaanu kaga tagnay magaaladaa calaamad u muuqata Qoomkii wax kasi.

029.036 ree Madyanna (waxaanu u diray Walaalkood (Nabi) Shucayb wuxuuna ku yidhi Qoomkayow Caabuda Eebe, rajeeyana (ka yaaba) Maalintii dambaysay hana la soconina dhulka fasaadin.

029.037 markaasay beeniyeen waxaana qabtay Gariir (iyo Qaylo) waxayna noqdeen kuwo Lawyaha u dhaca.

029.038 Caad iyo Thamuudna (waan halaagnay), «halaagooduna» wuxuu idiinka muuqdaa Guryahoodii, wuxuuna u qurxiyey Shaydaan Camal koodi, wuxuuna kaleexiyey Jidka waxayna ahaayeen kuwo wax arka (haday waantoobi) .

029.039 Qaaruun, Fircoon iyo Haamaana (waa lahalaagay), dhab ahaanna wuxuu ugula yimid (Nabi) Muuse xujooyin wayna isku kibriyeen dhulka, mana aha kuwo naga dheereyn (carari) kara.

029.040 dhammantood waxaan u qabanay dambigooda, waxaa ka mid ah mid aan ku diray Dabayl Dhagax wadata, waxaa ka mid ah miday qabtay Qaylo, waxaa ka mid ah midaan la goynay Dhulka, waxaa ka mid ah midaan maanshaynay, Eebana ma aha kii dulmiya hasayeeshee iyagaa naftooda dulmiyey.

029.041 kuwii yeeshay Eebe kasokow Awliyo (sokeeye u gargaara) waxay lamid yihiin Caaro yeelatay Guri waxaana ugu xun Guri' Guri Caaro hadday wax ogyihiin.

029.042 Eebe waa ogyahay waxay baryayaan (Caabudayaan) oo isaga kasoo hadhay, Eebana

waa adkaade falsan.

029.043 taasina waa tusaale aannu u yeelayno Dadka'wax kasi oon ahayn kuwa wax yaqaanna ma jiro.

029.044 Eebaa u abuuray Samooyinka iyo Dhulka si xaq ah, arrintaasna Calaamaa ugu sugan Mu'miniinta.

029.045 Akhri (Nabiyow) waxa luguu waxyoon oo Kitaabka ah oog Salaaddana maxaayeelaySalaaddu waxay ka reebta (Dadka) Xumaanta iyo waxa la noco, xusidda Eebaana weyn, Eebana waa ogyahay waxaad sanceyneysaan.

029.046 hakula murmina ehelu Kitaabka wax fiican mooyee, marka lagareebo kuwa dulmiga fala oo ka mid ah, waxaadna dhahdaan waxaan rumeynay wixii nalagu soo dajiyey iyo wixii laydinku soo dajiyey Ilaahaanno iyo ilaahiinna waa mid annaguna isagaan u hogaansanay.

029.047 saasaanu kuugu soodajiney Kitaabka, kuwa la siiyey Kitaabkana way rumeeyaan, kuwaasna waxaa ka mid ah kuwo rumeyn (ree Makaad), mana diido aayaadkanaga Gaalmooyee.

029.048 matihid mid wax akhriya Quraanka ka hor kumana aadan dhigi jirin Midigtaada markaas ay shakiyaan kuwa baadhilka (xumaanta) ku socda.

029.049 waase aayaad cad cad kuna sugan laabta kuwa cilmiga la siiyey, wax diidi aayaadkanaga oon daalimiinta ahayna ma jiro.

029.050 waxay dhaheen gaaladii (Makaad) maxaa loogu dajinwaayey korkiisa aayado xagga Eebe ka yimid, waxaad dhahdaa aayaadku waxaa uun ay ka yimaadaan Eebe agtiisa aniguse waxaan uun ahay udige muuqda.

029.051 miyuusanse ku fileyn inaan kugu soo dajinay Kitaabka (Quraanka) oo lagu akhriyo korkaaga, arrintaasna naxariis iyo waano yaa ugu sugan qoomkii rumeyn (xaqa).

029.052 waxaad dhahdaa waxaa ku filan dhexdeenna Eebe markhaati ahaan wuxuuna ogyahay waxa ku sugan samooyinka iyo Dhulka, kuwa rumeeyey badhil kana gaaloobay Eebe kuwaasi iyaga uunbaa khasaaray.

029.053 waxay kaa dadajisan Cadaab, haddaynajirin muddo magacaaban waxaa u imaan lahaa Cadaabka, wuxuuna ugu imaanlahaa kado iyagoon ogayn.

029.054 waxay kaa dadajisan Cadaab, Naarta Jahannamana waxay koobi gaalada.

029.055 maalinta (Qiyaamada) waxaa dabooli Gaalada Cadaab korkooda iyo Lugahooda hoostoodaba, wuxuuna ku dhihi Eebe dhadhamiya waxaad Camalfali jirteen.

029.056 addoomadayda rumeeyow Dhulkayga waa waasac ee Aniga uun i caabuda.

029.057 Nafkastaa waxay dhadhamin Geerida xaggaygaana laydiin soo celin markaas.

029.058 kuwa (xaqa) rumeeyey Camalfiicanna falay waxaanu dajin Jannada Qolol ay dureri dhexdeeda wabiyaal ayna ku waari dhexdeeda, waxaana ugu wanaagsan ujuurada kuwa shaqeeyey (Jannada).

029.059 ee ah kuwa samray Eebahoodna tala saarta.

029.060 badanaa dhul socod aan xambaaran karin rizqigeeda ee Eebe arzuqo iyada iyo idinkaba. Eebana waa maqle oge ah.

029.061 haddaad waydiiso Gaalada yaa abuuray samooyinka iyo dhulka oo sakhiray Qoraxda iyo Dayaxa, waxay odhan Ilaahay, ee xagee loo iili Gaalada.

029.062 Eebaa u waasiciya rizqiga ruuxuu doono oo addoomihiisa ah, kuna cidhiidhya (kuu doono), Eebana wax walba waa ogyahay.

029.063 haddaad waydiiso Gaalada yaa ka soo dajiya Samada Biyo oo ku nooleeya dhulka intuu dhintay (abaaroobay) kadib waxay odhan Ilaahay, waxaad dhahdaa mahad Eebaa iska leh, badankooduse wax ma kasayaan.

029.064 mana aha noloshan adduunyo Ciyaar iyo dheeldheel mooyee, Daarta aakhiraana meel nololeed ah hadday wax ogyihiin Dadku.

029.065 markay koraan Doonta waxay baryaan Eebe iyagoo u kaliyeeli Cibaadada, markuu u koriyo (oo geeyo) Barrigana (Dhulkana) markaasay u shariigyeelaan (wax la caabudaan).

029.066 si ay uga gaaloobaan waxaan siinay uguna raaxaystaan, wayse ogaan doonaan (Cidhibteeda).

029.067 miyeyna arkeyn Gaaladii (Qureesheed) inaan yeeley (dajiney) Xaram aamin ah oo ladafayo Dadka dhinacyadooda ah, mabaadilbay rumeyn oo nicmada Eebe ka gaaloobi.

029.068 Cidna kama dulmi badna ruux ku been abuurtay Eebe korkiisa ama beeniyey xaqa markuu u yimid, miyeyna ahayn Jahannamo Hoyga Gaalada.

029.069 kuwa ku jahaaday Dartanno waxaanu ku hanuunin Jidkanaga, Eebana wuxuu la jiraa kuwa wanaagga fala.

030 الروم

030.001 waxay ku tusin mucjisada Quraanka (sidii soo hormartay).

030.002 waxaa lagaga adkaaday Ruum.

030.003 Dhulkii dhawaa, intii laga adkaaday ka dibna way adkaan.

030.004 dhawr sano dhexdeed, amarkana Eebaa iska leh horey iyo diba, Maalintaasayna ku farxi Mu'miniintu.

030.005 Gargaarka Eebe, wuxuuna u gargaari cidduu doono, waana adkaade naxariista ah.

030.006 waa yabooha Eebe, mana baajiyo Eebe yaboohiisa, laakin Dadka badankiisu ma oga.

030.007 waxay yaqaanaan Dadku muuqaalka nolosha addunyo Aakhirose way halmaansanyihiin (ka jaahil yihiin).

030.008 miyeyna ka fikirin naftooda Inuusan Eebe Samaawaadka iyo Dhulka iyo waxa u dhaxeeya u abuurin waxaan xaq iyo muddo magacaaban ahayn, wax badan oo dadka ka mid ahna waxay ka Gaaloobi la kulanka Eebahood.

030.009 meyeyna ku soconin Dhulka oy eegan siday ahaatay cidhibtii kuwii ka horreeyey (Gaaladii Makaad) waxay ahaayeen kuwo ka daran iyaga kana xoog badan, Dhulkana waybeerteen wayna Dhiseen Dhulka intay dhiseen wax ka badan. waxayna ula timid Rasuulladoodii Xujooyin, Eebana ma aha mid wax dulmiya, laakiin iyagaa naftooda dulmiyey.

030.010 markaasay noqotay cidhibtii kuwii xumaanta falay, xumaan iyo (Jahannamo) beenintay aayadaha Eebe beeniyeen darteed, waxayna ahaayeen kuwo aayadaha ku jees jeesa.

030.011 Eebaa billaahay (Abuurka) Khalqiga isagaana soo celin, xaggiisaana laydiin celin.

030.012 Maalintay kici Saacaddu (Qiyaamadu) way aamusi dambiilayaashu (ooy quusan).

030.013 ugumana sugnaanin kuway Eebe lawadajiyeen (Cibaadada) Shafeeco waxayna noqon kuwo diida Shurakadoodii.

030.014 Maalintay kici Saacadu waa maalin ay kala tagi Dadku.

030.015 kuwa rumeeyey (xaqa) oo camalfiicanfalay Beer Janno yaa lagu faraxgaliyaa.

030.016 kuwa Gaaloobayse oo beeniyey aayaadkanaga iyo lakulanka aakhiro kuwaas waxaa lagu kulmin Cadaabka.,

030.017 Eebaa nasahan (Ceeb ka fog) markaad galabaysanaysaan iyo markaad waabariisanaysaan.

030.018 mahadna isagaa ku leh Samooyinka iyo Dhulka dhexdooda iyo Habeenkii iyo Duhurkiiba.

030.019 kana soobixiya wax nool wax dhintay wax dhintayna wax nool, nooleeyana Dhulka intuu dhintay ka dhib, saasaana laydiin soo bixin.

030.020 waxaana ka mid ah Calaamooyinkiisa inuu idinka abuuray Carro markaasaad noqoteen Dad dhaqdhaqaaqi (Faafi).

030.021 waxaa ka mid ah Calaamooyinkiisa inuu idiinka abuuray naftiina Haween si aad isugu xasishaan, yeelayna dhexdiina isjacayl iyo naxariis, taasina waxaa ugu sugan Calaamad qoomkii fikiri.

030.022 Waxaa ka mid ah Aayaadka ku tusin (Qudrada) Eebe samooyinka uu abuuray iyo Dhulka iyo kala duwanaanta Afkiina (Luuqada) iyo midabkiinaba, taasina calaamad yaa ugu sugan kuwa Cilmiga leh.

030.023 waxaa ka mid ah Aayadka tusin (Qudrada) Eebe Hurdadiina Habeenkii iyo Maalintii iyo doonidiina Fadliga Eebe, taasna calaamad yaa ugu sugan kuwa wax maqli.

030.024 waxaa ka mid ah Aayaadka ku tusin (qudra) Eebe Hillaaca uu idin tusiyo, Cabsi iyo Doonid darteed, iyo Samada uu idiinka soo dajiyo Biyo, kuna nooleeyo Dhulka intuu dhintay ka dib, taasina Calaamado yaa ugu sugan kuwa wax kasi.

030.025 waxaa ka mid ah Aayaadka ku tusin (qudrada) Eebe inay Samada iyo Dhulku ku taaganyihiin amarka Eebe, markuu Dhulka idiinka yeedhana (soobixinta) aad durba soo baxdaan.

030.026 Eebaa iska leh waxa Samooyinka iyo Dhulkaba ku sugan, isagayna u khushuucaan (u hogaansamaan).

030.027 Eebe waa kan billaabay abuurka Khalqiga, hadana soo celin wayna u fududahay arrintaasu, Eebaana sifo sare ku muta Samooyinka iyo Dhulka, waana adkaade falsan.

030.028 Eebe wuxuu idiin yeeley tusaale naftiina ah, waxaad hanataan miyey idinlawadaagaan wax laydinku arzuqay, ood si isku mid ah u maamulaysaan, ugana cabsanaysaan sidaad isaga cabsataan, saasuuna u caddayn aayaadka ciddii wax kasi.

030.029 haseyeeshee waxay raaceen kuwii dulmilowga ahaa Hawadooda iyagoon wax ogayn, yaa hanuunin kara ruux Eebe dhumid u qadaray, wax u gargaarana lahayn.

030.030 ee Wajigaaga u jeedi Diinta adoo toosan (Diintu) waa abuuridda Eebe ee Dadka uu ku abuuray, wax badali kara abuurka Eebana ma jiro, saasina waa Diinta toosan laakiin dadka babidiis ma oga.

030.031 idinkoo Eebe u noqon, kana yaaba, Salaadana ooga, Galadana ha ka mid noqonina.

030.032 ee Diintooda ku kala tagay noqdayna kooxo, Xisbi walba uu ku farxi waxa agtiisa ah.

030.033 hadduu Dadka taabto dhib waxay baryaan Eebahood iyagoo u noqon, markuuse dhadhansiiyo naxariis qayb iyaga ka mid ah waxay wax lawadaaijyaan Eebahood.

030.034 si ay uga gaaloobaan waxaan siinney, iska raaxaysta, waadna ogaandoontaan Cidhibta raaxadaasi.

030.035 mise waxaan ku soo dejiney xujo, oo ku hadli waxay Eebe la wadaajin.

030.036 haddaan dhadhansiino dadka naxariis way ku farxi «kibraan» hadduu dhibku dhacana waxay hor marsadeen darteed way quustaan.

030.037 miyeyna arkayn in Eebe u waasiciyo rizqiga cidduudoono, kuna cidhiidhyo (Cidduu doono) arrintaasna Calaamooyinbaa ugu sugan kuwa rumeyn (Xaqa).

030.038 ee Qaraabada sii xaqeeda iyo Miskiinka iyo Musaafurka, saasaa u khayroon kuwa dooni Wajiga Eebe, (u dhawaanshahiisa) kuwaasina waa kuwa liibaanay.

030.039 waxaad bixisaan oo Ribo ah si aad uga badsataan xoolaha dadka ma badnaado Eebe agtiisa, wixiise aad bixisaan oo Zako (xalaal ah) idinkoo ku dooni Wajiga Eebe kuwaas waa loo laablaabi.

030.040 Eebe waa kan idin abuuray Iladana idin arzaaqay hadana idin Dili, hadana idin soo noolayn, majiraa shurakadiina mid fali sidaas wax ka mid ah, Eebaa ka nasahana kana sareeya waxay la wadaajin.

030.041 xumaanbaa ka daahirtay Barri iyo Badba, waxay kasbatay Gaemo Dad dardiis, si Eebe u dhadhansiiyo waxay camalfaleen qaarkiis, inay noqdaan.

030.042 waxaad dhahdaa ku socda Dhulka fiiriyana siday noqotay cidhibtii kuwii hore, wuxuu ahaa badankoodu Mushrikiin.

030.043 ee Wajigaaga Diinta toosani (Islaamka) u jeedi, maalin aan la eelin karin ka hor, Eebe xaggiisana ka iman, Maalintaas Dadku way kala tagi.

030.044 ruuxii Gaalooba isagay (dhibi) Gaalimadiisu, ruuxii camal wanaagsan fala Naftiisa yuu u goglay.

030.045 si Eebe u abaalmariyo kuwa rumeeyey xaqa oo camal wanaagsan falay fadligiisa, Eebana ma jeela Gaalo.

030.046 Calaamaadka Eebe ku tusin waxaa ka mid ah inuu dabaylaha diro iyagoo ku bishaarayn (Roob) iyo in Eebe idin dhadhansiiyo naxariistiisa iyo in doontu ku socoto amarkiisa iyo inaad dalabtaan fadligiisa, markaas aad Eebe ku mahdisaan.

030.047 waxaan dhab ahaan ugu diray hortaa Rasuulo qoomkoodii, waxayna ulayimaadeen xujooyin waana ka aarsanay kuwii dambi Falay, waxaana korkanaga ah u gargaarka Mu'miniinta.

030.048 Eebe waa kan diray Dabaylaha oo markaas kicisa Daruuro kuna fidiya Samada siduu doono kana yeela Goosimo aad aragtid Roobka oo ka soobixi dhexdeeda, markaasuu Eebe Roobka siiyaa Ciduu doono oo adoomadiisa ka mid ahna markaasay bishaaraystaan.

030.049 waxayna ahaayeen soo dajinta Roobka ka hor kuwo Quusan.

030.050 ee day naxariista Eebe raadkeeda sida Eebe, ugu nooleeyo dhulka intuu dhintay ka dib Eebaha wuxuu nooleeyaa wixii dhintay wax walbana waa arkaa.

030.051 haddaan ku diro Dabaylo (daran) Beertooda ay arkaan iyadoo doorsoon, waxay markaas ka dib noqdaan kuwo Gaalooba.

030.052 adigu wax ma maqashiin kartid kuwo dhintay, Mid dhagala' oo jeedsadayna wax ma maqashiin kartid.

030.053 ruux Indha la'na baadi kama hanuunin kartid, ma maqashiinkartid (xaqa) ruuxaan rumeynin Aayaadkanaga oo muslimiin ahayn.

030.054 Eebe waa kan idin ka abuuray Tabaryare, hadana idinka yeelay Tabaryare ka dib xoog, hadana xoog dabadi idinka yeelay Tabaryari iyo Gabow, wuxuu doono yuu abuuraa, waana wax walba oge, wax walba karc (oo uu doono).

030.055 maalinta Qiyaamadu kacdo waxay ku dhaartaan dambiilayaashu inayan nagaanin Saacad mooyee, saasaana (xaqa) looga leexiyey.

030.056 kuwii waxay dheheen cilmiga iyo Iimaanka la siiyey waad ku nagaateen Qadarka Eebe tan iyo maalinta soobixinta, kanna waa maalintii soobixinta, laakiin waxaad ahaydeen kuwo aan ogayn.

030.057 Maanta (Qiyaamada) ma anfacdo kuwii dulmiga falay cudur daar iyo toobad keen.

030.058 dhab ahaanbaan ugu caddaynay Dadka Quraankan dhexdiisa tusaale kasta, haddaadna ula timaado aayad waxay dhihi kuwii Gaaloobay waxaan baadhil (xumaan) ahayn kuma sugnidin.

030.059 saasaa Eebe u daboolaa Quluubta kuwaan wax ogayn (wax anfaca).

030.060 ee samir yabooha Eebe waa xaqe, yeyna ku fududayn kuwaan yaqiinsanayn (Xaqa).

031 لقمان

031.001 waxay ku tusin mucjisada Quraanka (sida soo hormartay).

031.002 tan waa aayaadka Kitaabka (Quraanka) xigmada leh.

031.003 waana hanuunka iyo naxariista samalfalayaasha.

031.004 kuwa salaadda ooga, Zakadana bixiya, iyagoo aakhiro yaqiinsan.

031.005 kuwaasi waxay ku suganyihiin hanuun Eebe, kuwaasina waa kuwa liibaanay.

031.006 Dadka waxaa ka mid ah kuwo gadan hadal wax shuqliya si uu uga dhumiyo (Dadka) Jidka Eebe iyagoon wax ogayn, Jidka Eebene ku Jees jeesa, kuwaasi waxay mudan Cadaab Dulleeya.

031.007 marka lagu akhriyo aayadkanaga wuu jeedsadaa isagoo iskibrin, sidii isagoon maqal, oo dhagihiisu culusyihiin, ugu bishaaree Cadaab daran.

031.008 kuwa rumeeyey (xaqa) camal wanaagsanna falay waxay mudan Janatu Naciima.

031.009 iyagoo ku waari dhexdeeda waana yabooh Eebe oo xaq ah, Eebana waa adkaade falsan.

031.010 isaga abuuray Samooyinka Tiir aad aragtaan la'aantiis, dhulkana wuxuu ku tuuray Buuro (suga) inayan dhaqdhaqaaqin, wuxuuna ku fidiyey dhexdiisa daabad kasta, Samadana waxaan ka soo dejinay Biyo, waxaana ku soo bixiney nooc kasta oo quruxsan.

031.011 kaasi waa abuurkii Eebe, ee i tusiya waxay abuureen kuwa ka soo hadhay Eebe, saas ma aha, ee dulmi falayaashu waxay ku suganyihiin baadi Cad.

031.012 dhab dhaan ayaan luqmaan u siinay Xigmad iyo inuu Eebe ku mahdiyo, ruuxii mahdiya wuxuu uun u mahdiyey naftiisa, ruuxii Gaaloobana Eebe waa ka kaaftoonyahay waana amaananyahay.

031.013 (xusuuso) markuu ku yidhi Luqmaan Wiilkiisa isagoo waanin Wiilkayow Eebe hawshariigyeelin, shirkigu waa dulmi weyne.

031.014 waxaan u dardaaranay dadka labadiisii Waalid, way sidday Hooyadis iyadoo tabaryar tabar yari kalana ku sugan, Gudhidiisuna waa Labo sano ee ku mahadi ani iyo Labadaadii Waalid, xagaygaana loo ahaan.

031.015 hadday kugula dadaalaan (Labada waalid) inaad ii shariig yeesho (ila wadaajiso) waxaadan aqoon u lahayn ha ku adeecin kulana noolow adduunka si fiican, raacna Jidka kuwa ii noqda, xagayga yaa laydiin soo celin waxaana idiinka warami waxaad camalfali jirteen.

031.016 Wiilkayow hadday xumaantu tahay Xabbad Khardal ah oo kale (wax yar) oo sallax

dhexdii ku sugnaato ama samooyinka dhexdooda ama Dhulka dhexdiisa wuu keeni Eebe, Eebana waa oge xeeldheer.

031.017 Wiilkayow oog Salaadda, oo far waanaagga oo reeb waxa lanaco kuna Samir waxa ku gaadha, arrintaasu waxay ka midtahay umuuraha wanaagsane.

031.018 hana ka jeedin Wajiga dadka hana ugu socon dhulka kibir, Eebana ma jeela mid kastoo isla weyn oo faanbadane.

031.019 socodkaagana ku dhexdhexayso, hoosna u dhig Codkaaga, Cod waxaa ugu xun Codka Dameerahee.

031.020 miyeydaan arkayn in Eebe idiin sakhiray waxa Samooyinka iyo Dhulka ku sugan oo idin mid qarsoonba, Dadkana waxaa ka mid ah kuwo Eebe ku murmi Cilmi iyo hanuun iyo Kitaab nuuriya la'aantiis.

031.021 marka loodhaho raaca waxa Eebe soo dajiyeyna waxay dhahaan waxaannu raaci waxaan ka helay Aabayaalkanno, haduu Shaydaan ugu yeedho Cadaabka Saciirana (miyey raaci).

031.022 ruuxii u jeediya Wajigiisa xagga Eebe isagoo samo fali wuxuu qabsaday guntin (Ballan adag), xagga Eebaana Cihdhibta arrimuhu u noqon.

031.023 Ciddiise Gaalowda yuuna ku walbahaar galin Gaalimadiisu, xagganagay u soo noqon waxaana uga warramaynaa waxay camalfali jireen, illeen Eebaa og waxa laabta ku sugane.

031.024 waanu u raaxayn wax yar, markaasaannu u dhibaatayn (u iili) Cadaab adag.

031.025 haddaad waydiisid yaa abuuray samooyinka iyo dhulka waay odhan ilaahay, waxaad dhahdaa mahad Eebaa iska leh, hadankoodse ma oga.

031.026 Eebaa iska leh waxa samooyinka iyo Dhulka ku sugan, Eebana waa hodan amaanan.

031.027 hadday waxa dhulka ku sugan oo geeda ah Qalimo noqdaan Badduna khadayso oo gadaasheeda Todobo badood yihiin madhamaateen Kalimooyinka Eebe, Eebana waa adkaade falsan.

031.028 abuurkiinna iyo soobixintiinu ma aha sida Nafkaliya mooyee (Fudaydka), Eebana waa maqle arke ah.

031.029 miyeydaan ogayn in Eebe Habeenka dhex galiyo Maalinta, Maalintana dhexgaliyo Habeenka sakhirayna Qoraxda iyo Dayaxa mid, kastana uu u socdo muddo magacaaban, Eebana waxaad Camalfalaysaan waa ogyahay.

031.030 Taasna wa in Eebe xaq yahay waxay caabudi ee ka soohadhayna baadil yahay iyo in Eebe yahay Sareeye wayn.

031.031 miyeydaan ogayn in Doontu dhexsocoto Badda Nicmada Eebe darteed si uu idiin tusiyo aayaadkiisa, arrintaasna aayaadbaa ugu sugan Samirbadane shugri badan oo dhan.

031.032 marka hirku daboolo dadka oo Hoos la moodo waxay baryaan Eebe iyagoo u kali yeeli Diinta (Cibaadada) markuu u koriyo xagga Barrigana waxaa ka mid noqon Dadka mid dhexdexeysan, mana diido aayadkanaga mid khaa'in ah oo gaalimo badan mooyee.

031.033 Dadow ka dhawrsada Eebihiin oo ka Cabsada Maalin uusan ka abaalmarinayn Waalid Ilmihiisa, Ilmuhuna Waalidka waxba, yabooha Eebana waa Xaq, ee yeyna idinku dhagrin nolosha adduunyo, yuuna idinku dhagrin Eebe dhagar badane (shaydaan).

031.034 Eebe agtiisuu yahay ogaanshaha Saacadda (Qiyaame) iyo Roob di'iddu, wuxuuna ogyahay waxa makaanka (Ilma galeenka) ku sugan, nafna ma oga waxay mudan Barri, Nafna ma oga Dhulkay ku dhiman, Eebaa og xeelna dheer.

032 السجدة

032.001 waxay ku tusin mugjisada Quraanka

032.002 soo dajinta Quraanka shaki kuma jiro, wuxuuna ka soodagay Eebaha Calaamka xaggiisa.

032.003 mise waxay dhihi waxaa been abuurtay (Nabiga) saas ma aha ee waa xaq Quraanku Eebahaa xaggiisa ka yimid si aad ugu digtid qoom uusan u imaanin dige kaa horeeya, si ay u hanuunaan,

032.004 Eebe waa ka ku abuuray Samooyinka, iyo Dhulka iyo waxa u dhaxeeya Lix maalmood dhexdeed, markaasna ku istawooday Carshiga «si u cunanta» idiinmana sugnaanin Eebe ka sokow wali (gargaare) iyo shafecee midna, ee miyeydaan wax xusuusanayn.

032.005 amarka Eebaa ka maamula Samada xagga Dhulka markaasaa amarkaasi xagga Eebe u koraa Maalin qadarkeedu yahay Kun sano oo waxaad tirinaysaana.

032.006 kaasina waa Eebaha og wax maqan iyo waxa joogaba, ee adkaada ee Naxariista.

032.007 Eebaa wanaajiyey abuuridda wax kasta, wuxuuna ka billaabay abuuridda Dadka Dhoobo, (Nabigii Aadam ahaa).

032.008 markaas kayeelay faraciisii mid ka soo taxma Biyo taharyar.

032.009 markaas ekeeyey oo ruuxdiisa ku afuufay idiinna yeelay maqal, Aragyaal iyo quluuba, waxyar baadse Eebe ku mahdisaan.

032.010 waxay dhaheen Gaaladii ma markaan ku dhexluno dhulka (geeriyoonno) yaa abuurid cusub nala abuuri, saas ma aha ee iyagu la kulanka Eebahood bay ka gaaloobeen.

032.011 waxaad dhahdaa waxaa idin oofsan (dili) Malaga mowdka laydiin wakiishay markaasaa xagga Eebihiin laydiin celin.

032.012 haddaad arki lahayd marka dambiilayaashu madaxa hoos u dhigi (qiyaamada) Eebahood agtiisa (iyagoo dhihi) Eebahanow waan aragnay waana maqalay ee naceli si aan camalfiican u fallo waan yaqiininaye (waxaad arki lahayd wax yaableh).

032.013 haddaan doono waxaan siin lahayn (ku toosin lahayn) Nafkasta hanuunkeeda hase yeeshee waxaa hormaray Hadalkaygii in laga buuxin Jahannamo Jinno iyo Insi dhammaan.

032.014 ee dhadhamiya halmaanshihiinii la kulanka Maalintiinnan (qiyame) annaguna waan idinka tagaynaa (maanta) ee dhadhamiya cadaabka waaridda camalkiinii dartiis.

032.015 waxaa uun rumayn aayaadkanaga kuwa marka lagu waaniyo aayadaha sujuud la

dhaca kuna tasbiixsada mahadda Eebahood iyagoon is kibrinayn (isla waynayn).

032.016 waxayna ka dheeraataa dhinacyadoodu jiifka iyagoo baryi Eebahood cabsi iyo rajaynba waxaan ku arzuqnayna wax ka bixiya.

032.017 ma oga Nafu waxa loo qariyay kuwaas oo Indho ku qaboowsadaan abaal marin waxay camalfalayeen dartiis.

032.018 ruux Mu'min ah mala midbaa mid faasiq ah, ma eka.

032.019 kuwa rumeeyay (xaqa) oo camal fiican falay waxay mudan Jannooyinka Ma'wa martiqaad waxay xamal falayeen dartiis.

032.020 kuwase faasiqoobay waxay ku hoyan Naar, markay doonaan inay ka baxaanna waa lagu celin dhexdeeda waxaana lagu dhihi dhadhamiya Cadaabka Naartii aad beenin jirteen.

032.021 waxaana dhadhansiinaynaa cadaab hoose cadaab wayn kasokow inay noqdaan darteed.

032.022 yaa ka dulmi badan ruux lagu waaniyay aayaadka Eebihiis oo ka jeedsaday xaggeeda, anaguna dambiilayaasha waan ka aarsanaynaa.

032.023 dhab ahaanbaan u siinay Nabi Muuse Kitaabkii (Tawreed) ee hashakiyin lakulankiisa waxaana ka yeelay Kitaabkaas hanuunka Banii Israa'iil.

032.024 waxaana ka yeelay qaarka mid ah imaamyo ku hanuuniya amarkanaga markay samreen, waxayna ahaayeen kuwa aayaadkanaga yaqiiniya.

032.025 Eebahaabaana kala bixin dhexdooda Maalinta Qiyaame waxay ahaayeen kuwo isku diidan.

032.026 myayna ku hanuunin kuwaasi intaan halaagnay hortood oo quruun ah oy socon guryahoodii, taasina waxaa ku sugan calaamado ee miyayna wax maqlaynin.

032.027 miyeyna arkeyn inaan u soo kaxayno Biyaha Dhul abaar ah oon markaas ku soobixino Beero ay wax ka cunaan Xoolahooda iyo Naftooduba miyeyna wax arkaynin.

032.028 waxay dhihi waa goorma kala xukunku haddaad run sheegaysaan.

032.029 waxaad dhahdaa maalinta kala xukunka Gaalada ma anfaco Iimaankoodu lamaga sugo.

032.030 Ee isaga jeedso oo sug iyana ha sugeene.

033 الأحزاب

033.001 Nabiyow ka dhawrso (ka yaab) Eebe hana adeecin Gaalada iyo Munaafiqiinta, Eebana waa oge falsan.

033.002 Raacna waxa lagaaga waxyoon xagga Eebahaa, Eebana waxaad camal falaysaan waa ogyahay.

033.003 Talana Saaro Eebe, Eebaana kufilan wakiile.

033.004 Mayeelin Eebe Laba qalbi Ruux Laabtiis, mana yeelin Haweenkiina aad dihaaraysaanna (ku dhaaranaysaana) Hooyooyinkiin oo kale, mana yeelin kuwaad sheegateenna Caruurtiinna oo kale, taasi waa hadalka afkiinna uun Eebana wuxuu sheegi xaqa, isagaana ku hanuuniya Jidka (toosan).

033.005 Ugu yeedha kuwaas Aabayaalkood saasaa ku cadaalo badan Eebe agtiise, hadaydaan aqoonin aabayaalkoodna waa walaalihiinna Diinta iyo Sokeeyihiinna, Korkiinana dhib ma saara waxaad ku gaftaan, hasayeeshee waxay u kasto Qulubtiinu (yaa laydin waydiin) Eebana waa dambi dhaafe Naxariista.

033.006 Nabigaa uga Roon (Turid badan) Mu'miniinta Naftooda, haweenkiisuna waa Hooyooyinkood, Qaraabaduna iyagaa qarkood qaarka kale kaga Mudan Kitaabka Eebe, Mu'miniinta (kale) iyo Muhaajiriinta, inaad wanaag u fashaan gargaarayaashiina mooyee, Xukunkaasna wuxuu ku Qoran yahay Kitaabka.

033.007 «Xusuuso» markaan ka qaadnay Nabiyada ballankoodii iyo adiga iyo Nuux, Ibraahim, Muuse iyo Ciise Ibnu Maryam, oo ka qaadnay Ballan adag.

033.008 si Eebe u warsado kuwa Runlayaasha ah Runtooda, Gaaladana wuxuu u darbay Cadaab daran.

033.009 Kuwa (xaqa) rumeeyow xusuusta Eebe siduu idiinku Nicmeeyey, markay Junuud (Askar) idiin timid markaas oon ku diray Dabayl iyadoy aydaan arkayn, Eebana waxaad Camal falaysaan waa arkaa.

033.010 xusuusta markay idinkaga yimaadeen Kor iyo hoosba, Indhuhuna lisheen Quluubtuna dhuunta gaadhay Eebana aad u maleyseen malooyin.

033.011 Halkaasaa lagu imtixaamay Mu'miniinta Gilgilid daranna lagu gil gilay.

033.012 Markey Munaafiqiintu lahaayeen iyo kuwa Quluubta ka buka Eebe iyo Rasuulkiisu waxaan dhagar ahayn nooma yaboohin.

033.013 markay qayb ka mid ah lahayd ree Madiinow meel aad kunagaataan (goobta) dagaalka ma jirto, ee noqda (xagga Madiino) koox iyaga ka mid ahna waxay idan warsan nabiga iyagoo dhihi Guryihiibaa naga dayacnaa, mana dayacna ee waxaan

carar ahayn ma rabaan.

033.014 Haddii loogu soo galo Magaalada dhan kasto, markaas la warsado Gaalnimo way la imaan lahaayeen, waxaan wax yar ahaynse kuma dhexnagaadeen.

033.015 Horay waxay ugu ballantameen inayan cararin, Ballanka Eebana waa lays warsan.

033.016 waxaad dhahdaa carar aad geeri ka carartaan ama dil wax idiinma taro wax yar waxaan ahayna laydiin ku raaxeyn maaayo (adduunka).

033.017 dheh yaa idinka ilaalin Eebe hadduu dhib idiin la doono, ama naxariis, wax Eebe ka soo hadhay oo sokeeya ama gargaare ahna heli meysaan.

033.018 Dhab ahaan yaa Eebe u ogyahay kuwa reebayaalka ah (ku cabsiinta dagaalka) oo idinka mid ah iyo kuwa ku dhaba Walaalahooda (munaafiqiinta ah) noo imaadda Dagaalkana ma tagaan wax yar mooyee.

033.019 way idinkala bakhayli (wanaaga) marka cabsi timaadna waxaad arki iyagoo ku soo eegi indhahooduna wareegi sida mid Geeri hayso, marka cabsidu tagtana waxay idiinkugu Dhibaan Carrabo afbadan, isagoo idinkala bakhayli khayrka, kuwaasi ma rumeynin (xaqa) waana Hoobiyey Eebe camalkooda arrintaasuna waa u fududahay Eebe.

033.020 waxay malayn inayan tagayn Xisbiyadu (colalka) waxayna Jecelyihiin in marka Cololku yimaadaan ay baadiyaha jiraan ay warkiina warsadaan, hadday idiin joogaana ma dagalameen wax yar mooyee.

033.021 waxaa idinku sugan Rasuulka Eebe Kudayasho wanaagsan, ruuxii rajayn Eebe iyo Maalinta Aakhiro, Eebana xusa in Badan.

033.022 markay Mu'miniintu arkeen Xisbiyadii (colkii) waxay dhaheen kan waa wixii Eebe iyo Rasuulkiisu noogu yagooheen, runbuu sheegay Eebe iyo Rasuulkiisu, waxaan Iimaan iyo Hagaansan ahayna uma siyaadinin.

033.023 Mu;miniinta waxaa ka mid ah Rag ka rumeeyey waxay Eebe kula ballantameen, waxaana ka mid ah mid Gutay Ballankii (Ajashiisii) waxaana ka mid ah mid sugi mana ayna badalin.

033.024 in Eebe ka abaalmariyo Runlowyaasha Runtooda, oo cadaabana Munaafiqiinta, hadduu doono, ama ka toobad aqbalo, Eebana waa dambidhaaf badane Naxariista.

033.025 Eebe wuxuu ku eeliyey kuwii Gaaloobay cadhadoodii, wax khayr ahna mayna gaadhin, Eebaana ka kaafiyey Mu'miniinta Dagaal, Eebana waa xoogbadane adkaada.

033.026 kuwii u kaalmeeyey ehlu Kitaabka ahaana wuxuu ka soo dajiyey (ka soo saaray)

Dhufaysyadoodii, wuxuuna ku tuuray Quluubtooda argagax, koox ka mid ah waad dilaysaan, Kooxna waa Qafaalanaysaan.

033.027 wuxuuna idin dhaxalsiiyey Dhulkoodii Guryahoodii iyo xoolahoodii, iyo Dhul aydaan hadda ka hor ku joogsan, Eebana wax kasta (oo uu doono) wuu karaa.

033.028 Nabiyow ku dheh Haweenkaaga haddaad tihiin kuwo dooni Nolosha adduunyo iyo Quruxdeeda kaalaya waan idin gacan marin si quruxsanna idiinsiideyne.

033.029 Haddaadse tihiin kuwo dooni Eebe iyo Rasuulkiisa iyo Dartii Aakhiro Eebe wuxuu u darbay Haweenka wanaagga fala oo idinka id ah ajir wayn.

033.030 Haweenka Nabigow tiinii la timaadda xumaan cad waxaa loo laalaabi cadaabka arrintaasna waa u fududahay Eebe.

033.031 Tiise adeecda Eebe iyo Rasuulkiisa oo camal fiican fasha waxaan siinaynaa Labo ajir, waxaana u darbaynaa Rizqi wanaagsan.

033.032 Haweenka Nabigow ma tihidiin sida Haweenka kale haddaadse dhowrsataan hadalka ha nuglaynina oo uu damco midka qalbiga ka buka, hadal wanaagsanna ku hadla.

033.033 kuna sugnaada Guryihiinna, hana u wareegaysanina (idinko isfaydi) sidii jaahiliyadii horraysay, Salaadana ooga, Sakadana biya, Eebe iyo Rasuulkiisana adeeca, Eebe wuxuu uun dooni inuu xumaanta idinkatagsiiyo (fogeeyo) dambiga, Ehelubaytkow idinna daahiryeelo.

033.034 xusuustana waxa lagu akhrin Guryihiin oo aayaadka Eebe ah iyo Sunada (Nabiga), Eebana waa wax walba oge Xeeldheer.

033.035 Raga Muslimiinta ah iyo Haweenka Muslimaadka ah, Ragga Mu'miniinta ah iyo Haweenka Mu'minaadka ah, Ragga Eebe adeeca iyo Haweenka adeeca, Ragga Runlowga ah iyo Haweenka Runlowga ah, Ragga Samra iyo Haweenka Samra, Ragga u khushuuca Eebe iyo Haweenka u kushuuca, Ragga Sadaqaysta iyo Haweenka Sadaqaysta, Ragga Sooma iyo Haweenka Sooma, Ragga isdhawra iyo Haweenka isdhawra, iyo Ragga imbadan Eebe xusa iyo Haweenka inbadan xusa, wuxuu Eebe u darbay Dambi dhaaf iyo ajir weyn.

033.036 kuma haboona (umana banaana) nin Mu'min ah iyo Haweenay Mu'minad ah Marka Eebe iyo Rasuulkiisu wax xukumayaan Inay khiyaar u yeeshaan amarkooda, ruuxiise caasiya Eebe iyo Rasuulkiisa wuxuu dhumay dhumid Cad.

033.037 (xuxuuso) markaad ku lahayd kuu Eebe u Nicmeeyey, adna aad u nicmaysay (Zayd BinuXaarithah) hayso Haweenaydaada Eebana ka yaab, Naftaadana aad ku

Qarinaysay wax Eebe Muujin, ood kana cabsanaysid Dadka (xishoonaysid) Eebaana u muta in laga cabsado (lagana xishoodo) markuu Zayd dantiisii ka dhamaaystayna (isfureenna) aan kuu guurinay si ayan wax dhib ah u ahaanin Mu'miniinta (hadday guursadaan) Haweenka ay fureen kuway Wiilal ka dhigteen (iyagoo dhalin) amarka Eebana waa kii la Fuliyo.

033.038 Nabiga korkiisa dhib ma aha waxa Eebe u Banneeyey, waana Jidkii Eebe ee Dadkii tagay ee hore amarka Eebana waa qadar Xukuman.

033.039 (waxaa amaan mudan) kuwa gaadhsiiya (Dadka) Fariimaha Eebe kana cabsada Eebe, oon kana cabsan Axad ka soo hadhay, Eebaana ku filan, Xisaabiye (Kaalmayn).

033.040 ma aha (Nabiga) Muxamad ah aabaha Ruux ragiina ka mid ah, laakiin waa Rasuulkii Eebe iyo Khatimidii Nabiyada, Eebana wax walba waa ogyahay.

033.041 kuwa xaqa rumeeyow xusa Eebe wax badan.

033.042 weyneeyana Aroortii iyo Galabtii.

033.043 Eebana waa kan idiin naxariista Malaa'igtiisuna idiin ducayso, si uu idiin ka bixiyo Nuurka, waana kan u Naxariista Mu'miniinta.

033.044 Bariidoodu Maalintay Eebe la kulmi waa Salaan wuxuuna u darbay ajir weyn.

033.045 Nabiyow waxaanu ku dirray adoo marag ah, oo bishaarayn oo digi.

033.046 oo Dadka Eebe ugu yeedhi Idankiisa, oo siraad ifi ah.

033.047 ee u bishaaree Mu'miniinta inay xaga Eebe ku leeyihiin fadli (dheeraad) weyn.

033.048 hana, adeecin Gaalada iyo Munaafiqiinta, dhibkooda iska gudub (hana u aabayeelin) Eebana talo Saaro isagaa ku filan wakiile.

033.049 Kuwa (xaqa) rumeeyow hadaad guursataan Haween Mu'minaad ah markaas aad furtaan taabasho horteed, wax cidda ah kuma lihidin korkooda oy tirsan, ee gacan mariya una siidaaya si quruxsan.

033.050 Nabiyow waxaan kuu banaynay Haweenkaaga aad siisay meherkoodii iyo waxaad hanatay (Xagga gaalada) oo Eebe kugu soo celiyey, iyo Gabdhaha Adeerkaa, Gabdhaha Eedadaa, Gabdhaha Abtiyadaa, Gabdhaha Habaryarahaa oo kula soo hijrooday, iyo Haweenay Mu'minaad ah hadday Nafteeda Nabi u hibayso, hadduu doono inuu guursado Nabigu, iyadoo gaar kuga tahay Mu'miniinta ka sokow, waan ognahay waxaan ku faralyeelay Mu'miniinta xagga Haweenkooda, iyo waxa gacantoodu hanato, sii aan korkaaga dhib u ahaan, Eebana waa dambi dhaafe Naxariista.

033.051 Waad dib dhigi taad doonto, waadna soo dhaweyn taad doonto oo ka mid ah

kuwaad ka fogaatay dhibna korkaaga ma aha. saasaana u dhaw inay indhahoodu qabowsadaan ooyan murugoon oy raali ku noqdaan waxaad siisay dhamaantood, Eebana waa ogyahay waxa Quluubtiina kuy sugan, Eebana waa oge Dulqaad leh.

033.052 kuuma banaana Nabiyow Haweenka (kale) mar dambe iyo inaad Haween kale ku badasho si kasta ood ula yaabto Quruxdooda waxaad hanato mooyee (oo Gaalo laga helo) Eebana wax walba waa ilaaliye.

033.053 kuwa (xaqa) rumeeyow ha galina Guryaha Nabiga in cunno leydiinku Idmo (yeedho) mooyee idinkoon sugayn Bislaadkiisa, hasayeeshee marka laydiin yeedho gala, markaad cuntaanaa socda hanasugina sheeko, Illeen taasi waxay dhibi Nabigee wuuna idinka xishoone Eebese xaqa kama xishoodo, haddaad wax warsataan Haweenka (Nabigana) ka warsada Xijaab gadaashiis. saasaa u daahirnimo badan (ufiican) Quluubtiina iyo Quluubtoodaba, xaqna uma lihidin inaad dhibtaan Rasuulka Eebe ama aad Guursataan Haweenkiisa Gadaashiis waligeed, arrintaasuna way ku wayn tahay Eebe agtiisa.

033.054 Haddaad muujisaan wax ama qarisaan Eebe waa wax kaste oge.

033.055 Korkooda (Haweenka) dhib kama Saarra Aabayaalkood, Wiilashooda, Walaalahood, Wiilasha Walaalahood, Wiilasha Walaashood, Haweenkooda (Mu'miniinta ah) iyo waxay hanatay Gacmahoodu, kana dhawrasada Eebe, Eebe wax kaste wuxuu u yahay Marage.

033.056 Eebe iyo Malaa'igtiisu waxay ku sallin (amaani) Nabiga, ee kuwa (xaqa) rumeeyow ku Salliya korkiisa oo salaama Salaan.

033.057 kuwa dhiba Eebe iyo Rasuulkiisa wuu lacnaday Eebe Adduun iyo Aakhiroba, wuxuuna u darbay cadaab wax dulleeya.

033.058 Kuwa ku dhiba Mu'miniita Rag iyo Haweenba waxayan kasbanin waxay xambaarteen Been abuurasho iyo Dambi cad.

033.059 Nabiyow ku dheh Haweenkaaga iyo Gabdhahaada iyo Haweenka Mu'miniinta isku dada Shukadiinna, taasaa idiinku dhaw in laydin aqoonsado oon laydin dhibine, Eebana waa dambi dhaafe Naxariista ah.

033.060 haddayna ka joogin Munaafiqiintu iyo kuwa qalbiga ka buka iyo kuwa Gilgili (Beenta ku faafin) madiino waanu kugu diri kulamana Darsayaan wax yar mooyee.

033.061 Waana la lacnaday meelkastooy joogaanba hana la qabto oo la diloDilmo.

033.062 waana sunadii Eebe dadkii horee tagay wax badalina uma heshid Sunada Eebe.

033.063 Dadku waxay warsan Nabiyow Saacadda (Qiyaame) waxaad dhahdaa Cilmigeedu

wuxuu jiraa Eebe agtiis, miyaadse ogtahay inay suuroowdo inay Saacaddu dhawdahay.

033.064 Eebe wuxuu Lacnaday Gaalada wuxuuna u darbay (Naarta) Saciiro.

033.065 Iyagoo ku waari dhexdeeda waligood oon helaynna Sokeeye iyo gargaare midna,

033.066 Maalinta lagu gagadin Wajigooda Naarta waxay dhihi waan halaagsanaye haddaan Adeecno Eebe oon Adeecno Rasuulkii.

033.067 Waxayna dhihi Eebow waxaan Adeecnay Madaxdannadii iyo kuwii noowaaweynaa waxayna naga dhumiyeen Jidkii.

033.068 Ee Eebow Sii kuwaas Laban laab Cadaab Lacanadwayna Lacnad.

033.069 Kuwa (xaqa) rumeeyow hanoqonina sidii kuwii dhibay (Nabi) Muuse oo Eebe ka bariyeelay waxay (ku) sheegan, Eebe agtiisana wuxuu ku leeyahay Waji (Sharaf).

033.070 kuwa (xaqa) rumeeyoow ka dhawrsada Eebe hadal toosanna ku hadla.

033.071 Haydiin wanaajiyo Camalkiinna hana idiin dhaafo Dambigiinee, Ruuxii Adeeca Eebe iyo Rasuulkiisa wuxuu u liibaanay dhab ahaan Liibaan weyn.

033.072 Annagaa u bandhignay Amaanadda (Cibaadada) Samooyinka, Dhulka iyo Buuraha wayna diideen inay Xambaaraan wayna ka Cabsadeen xaggeeda, waxaase xambaaray Dadka wuxuuna noqday Dulmi badane Jahli badan.

033.073 Si Eebe u cadaabo Munaafiqiinta Rag iyo Haweenba iyo Mushrikiinta (Gaalada) Rag iyo Haweenba, uu kana toobad aqbalo Mu'miniita Rag iyo Haweenba, Eebana waa dambidhaafe Naxariista.

034 سبأ

034.001 mahad Eebaa iska leh ay awooddiisa kujiraan waxa samooyinka iyo dhulka ku sugan, mahadna isagaa muta aakharo iyo aduunba, waana falsame xeel dheer (waxwalba oge).

034.002 wuxuuna ogyahay waxa dhulka gali iyo waxa ka soobixi iyo waxa ka soodagi samada iyo waxa u kori, waana naxariiste dambidhaafa ah.

034.003 kuwii gaaloobay waxay dhaheen nooma imaaneyso saacadda (Qiyaame), waxaad dhahdaa saas ma aha ee Eebahay baan ku dhartey way idiin imaan, Eebahay waa wax maqan oge, wax darro la egna kagama qarsoona samooyinka iyo dhulka dhexdooda iyo wax waxaas ka yar iyo wax la weyn midna, wax walbana kitaab cad bey ku suganyihiin.

034.004 Si Eebe u abaal mariyo kuwa rumeeyey (xaqa) oo camal fiican Falay kuwaasna waxay mudan dambi dhaaf iyo risqi wanaagsan.

034.005 Kuwa u socda iney aayaadkanaga (kaleexdaan) iyagoo u maleyn iney daalin (Eebe) kuwaasi waxay mudan cadaab daran oo xun.

034.006 Waxey arki kuwii cilmiga la siiyeyna (mu'miniinta) in waxa laga soo dajiyey xagga Eebe xaq yahey kuna hanuunin jidka Eebaha adkaada ee la mahdiyo.

034.007 Waxey dhaheen kuwii gaaloobey maydin tusinaa nin idiin ka warrami in marka laydinkala geeyo (jidkiina) kala gayn dhamaanteed in abuur cusub leydin abuuri.

034.008 Ma Eebuu ku been abuuran mase wuu waalanyahay, saas ma aha ee kuwaan rumeynin aakhiro waxay ku sugnaan cadaab iyo baadi fog.

034.009 Miyeyna arkaynin waxa hortooda ah iyo waxa gadaashooda ah oo samo iyo dhul ah hadaan doono waxaanu la goyn dhulka, mise waxaan ku soo rideynaa goosimo samada kamid ah arintaasna aayadbaa ugu sugan adoonkastoo towbadkeen badan.

034.010 Dhab ahaanbaan u siinay Nabi Daawuud fadli (dheeraad) xaganaga ah, waxaana nidhi buurahoow ka celceliya tasbiixda, shimbirahoowna (la celceliya tasbiixda,) waxaana u jilcincy birta.

034.011 Waxaana ku nidhi ka samce dirieyada (dharka dagaalka) sugna tixiddeeda wanaagna fala, waxaad faleeysaana waan arkaa.

034.012 Nabi suleymaanna waxaan u Sakhirray dabeysha, kallahaadeedu waabil, carraabaheeduna waa bil, waxaan u dureeriney il Nuxaad ah (maar) Jinigana waxaa ka mid ah kuwo ku hor shaqeeya idanka Eebe, ruuxii ka mid ah oo ka iilata amarkanaga waxaan dhadhansiineeynaa cadaabka saciiro.

034.013 Waxay u sameyn suleymaan wuxuu doono oo mixraabyo (Fooqaq) iyo suurooyin, iyo xeedhooyin dar oo kale ah, iyo dharyo sugan, waxaana ku nidhi fala ehelka Daawuudow mahadnaq, waxaana yar adoomadayda shugriga badan.

034.014 Markaan geerida ku xukunay Nabi suleymaan wax tusiyey geeridiisa ma jiro oon ahayn aboorka cunay ushiisa, markuu dhacay yaa waxaa u cadaaday jinigii hadey waxa maqan ogyihiin ineyna ku nagaadeen cadaab wax duleeya (shaqadiisa darteed).

034.015 Guryihii reer sabaad waxaa ku sugnayd calaamo, Beeraana ka xigay xaga midig iyo xagga bidixba, waxaana Eebe ku yidhi cuna risqiga Eebihiin kuna mahadiya, waa balad wanaagsan iyo Eebe dambi dhaafbadane.

034.016 Wayse jeedsadeen, waxaana ku diray daad daran, waxaana ku badaley labadoodii beerood beero kale oo geedo khadhaadh iyo qoryo iyo sidri yar ah.

034.017 Sidaasaana ku abaalmarinay gaalnimadoodii darteed, abaalmarin xunna waxaan abaal marinaa kuwa gaalnimada badan.

034.018 Waxaana yeeley dhexdooda iyo magaalooyinkii barakeysnaa (Yaman iyo Qudus) magaalooyin muuqdo waxaana qadaray socodkooda, waxaana ku nidhi ku socda dhexdeeda habeen iyo maalinba idinkoo aamin ah.

034.019 Waxayse dhaheen Eebow noo kala fogee socodka, wayna dulmiyeen naftooda, waxaana ka yeelay wax lagu sheekeysto. waana kala goyney, sidaasna waxaa ugu sugan calaamo ruux kastoo Samirbadanoo Mahadin badan.

034.020 Dhab ahaan waxaa ku rumoobey gaalada korkooda Ibliis Malihiisii, wayna raaceen wax yar oo ka mid ah oo mu'min ah mooyee.

034.021 Mu'miniinta awood kuma laha ibliis wax kalana uma aanaan yeelin inay kala muuqato ruuxa rumeeyey Aakhiro iyo kan ka shakisan xaggeeda. Eebahaana wax walba waa ilaaliye.

034.022 Waxaad dhahdaa u yeedha kuwaad sheegateen Eebe ka sokow (iney ilaahyihiin) kuma hantaan darro wax la eb samooyinka iyo dhulka midna, wax wadaag ahna «shirkadna» kumalch dhexdooda Eebe wax u kaalmeeyana kuma laha khaliqiga.

034.023 Kumana anfacdo shafeeco Eebe agtiisa, ruuxuusan idmin. Markase laga faydo argagaxa quluubtooda waxay dhihi muxuuyidhi Eebihiin, markaasay dhihi kuwa shafeeci wuxuu yidhi xaq waana Eebaha sarreeya. ee weyn.

034.024 Waxaad dhahdaa yaa idinka arsaaqa samooyinka iyo dhulka, waxaad dhahdaa Eebe, anaga iyo idinka mid unbaa hanuunsan ama baadicad ku sugan.

034.025 Waxaad dhahdaa laydin warsan mahayo waxaan dambaabney anagana nalama warsado waxaad camalfaleysaan.

034.026 Waxaad dhahdaa waxaa ina kulmin Eebaheen, markaasuu ina kala xukumin si xaqa ah. waana caadil wax walba og.

034.027 waxaad dhahdaa i tusiya kuwaas Eebe haleeshiiseen oo shurako ah (wax la wadaago) saas ma aha ee Eebe waa adkaade falsan.

034.028 Kuu maanaan dirin waxaan dadkoo dhan ahayn, adoo u bishaaraynaya Mu'miniinta, una digi gaalada, laakiin dadka badidiisu ma oga.

034.029 Waxayna dhihi waa goorma yaboohaasi (soobixinta) hadaad run sheegaysaan.

034.030 Waxuud dhahdaa waxaa idiin sugnaaday Waqti aydaan saacad ka dib dhacaynin kana hor dhacaynin.

034.031 Waxay dheheenna kuwii galoobay rumeynmayno quraankan iyo kuwii ka horreeyey midna, hadaad arki labayd daalimiinta oo taagan Eebe agtiisa (qiyaamada) oo qaarkood qaarka kale hadal u celin ooy ku dhihi kuwii raaciyadda ahaa kuwii madaxda ahaa ee isla wayna, hadaydaan jirin waxaan ahaan laheyn Mu'miniin. (waxaad arki laheyd arin weyn oo lala yaabo).

034.032 Kuwii iskibriyey (Madaxdii) waxay ku dhaheen kuwii tabarta yaraa (Raaciyaddii) ma anagaa idinka celinay hanuunka markuu idiinyimid saas ma ah ee idinkaa danbiilayaal ahaa.

034.033 Kuwii tabarta yaraa (raaciyaddii) waxay ku dhaheen kuwii iskibriyay (Madaxdii) saas ma aha ee waxaa hanuunka naga celiyay dhagartii Habeen iyo Maalinba markaad nafarayseen inaan Eebe ka gaalowno una yeelo shariigyo, Waxay qarsadeen qoomarno markay arkeen cadaabka, Waxaana yeelay kuwii gaaloobay luquntooda Biro Naar ah. Miyaa laga abaalmarinin gaaladu waxay camal faleen mooyee.

034.034 Magaalo kasta oo aan dige (Nabi) u dirro waxay dhahaan kuwoodii loo nicmeeyay anagu waxa laydiinku soo diray waan ka gaalownay.

034.035 Waxayna dhaheen anagaa xoolo iyo Caruurba idinka badan, nalamana cadaabayo.

034.036 Waxaad dhahdaa Eebehay wuxuu u fidiyaa rizqiga ruxuu doono, wuuna ku cidhidhhiyaa ruxuu doono, laakiin dadka badankiisu ma oga.

034.037 Ma aha xoolahiinnu iyo caruurtiinnu kuwii noo kiin dhaweeya, hase yeeshee ruuxii rumeeya (xaqa) oo camal fiican cala, kuwaas waxaa u sugnaaday abaalmarin labalaab ah camalkooda dartiis, waxayna ku aamin noqdaan qawlado janno.

034.038 Kuwa u socda ka (reebidda) aayaadkanaga iyagoo isleh Eebe daaliya, kuwaas waxaa

lagu kulmin cadaab.

034.039 Waxaad dhahdaa Eebehay wuxuu risqiga u fidiyaa cidduu doono oo addoomadiisa ka mid ah, kuu doonana wuu ku cidhiidhyaa, waxaad bixisaan oo kastana Eebaa idiin bedeli, Eebena isagaa u khayroon wax wax arsaaqa.

034.040 Xusuuso maalinta uu Eebe kulmin dhamaan gaalada, markaas uu ku odhan malaa'igtiisa kuwani ma idinkay idin caabudi jireen.

034.041 Markaas ay dhihi adaa ceeb ka fog Eebow, adaa gargaarahanaga ah iyaga ka sokay, waxayse caabudi jireen Jinni badidoodna isagay rumaysnaayeen.

034.042 Maantase «Qiyaamada» uma hanato qaarkiin qaarkakale naefi iyo dhib midna. waxaana ku dhahaynaa kuwii dulmi falay dhadhamiya cadaabka naartaad beeninayseen.

034.043 Marka lagu akhriyo korkooda aayaadkanaga waxay dhahayaan kani ma aha mid dooni inuu idinka iilo waxay Aabbayowgiin caabudijireen mooyee, waxayna dheheen kan (quraanku) ma aha waxaan beenabuurasho ahayn, waxayna dhaheen kuwii Gaaloobay Xaqu markuu u yimid kani waxaan sixir muuqda ahayn ma aha.

034.044 Ma aanaan siinin Kutubo ay akhriyaan, umana aanaan dirin xagooda dige kaa horreeyay (Carabta).

034.045 Waxay beeniyeen (xaqa) kuwii ka horreeeyayna, mana gaadhin (kuwii Nabiga beeniyay) Toban meelood meel waxaan siinay kuwaas, waxayna beeniyeen Rasuuladaydii, Sayse noqotay ciqaabtaydii (aan ciqaabay kuwaas xaqa beeniyay).

034.046 Waxaad dhahdaa Nabiyow mid kaliya yaan idinku waanin inaad u jahaysataan Eebe laba labo iyo mid mid markaasna aad fikirtaan inaan saaxiibkiin «Nabiga Muxamed ah» uusan waallayn, uu digihiinna cadaab daran hortiisna uu yahay,

034.047 Waxaad dhahdaa Nabiyow idiinma warsanin ujuuro idinkaase iskalch (haii laydin warsado), Ujuuradayda Eebe unbaa isiin, wax walbana Eebe wuu daalacan.

034.048 Waxaad dhahdaa Eebehay xaquu soo dajiyaan (Xumaanta ku baaabi'iyaa) waana wax maqan oge badane.

034.049 Waxaad dhahdaa xaqii waa yimid, baadhilna wa tirtirmay,

034.050 Waxaad dhahdaa haddaandhumo waxaad uun u dhumay naftayda, hadaan hanuunana waa wixii Eebe ii waxyooday, sababtiisa Eebe waa maqli dhawe.

034.051 Hadaad arki lahayd Nabiyow markay argagaxaan gaaladu oo meeley u cararaan jirin oo meel dhaw laga qabto, (waxaad arki lahayd arrin wayn).

034.052 Waxay dhihi markaas waxaan rumaynay (xaqa) xagay uga ahaan inay meel fog wax

ku qaataan (rumayn).

034.053 Dhab ahaanna waa iyagii uga gaaloobay xaqa, horray ay ka tuurayeen waxayan ogayn meel fog.

034.054 Waana la kala ooday iyaga iyo waxay doonayeen sidii lagu falay kuwii la midka ahaa ee ka horeeyay, waxayna ahaayeen kuwo shaki daran ku sugan.

035 فاطر

035.001 Mahad Eebaha billaabay «abuuray» samooyinka iyo dhulka yaaleh kana yeelay Malaa'igta farriinwade, oo garbolabo labo ahiyo saddex saddex iyo afar afar ah leh, wuuna siyaadiyaa Eebe abuuriduu doono, Eebana wax walba uu doono wuu karaa.

035.002 Wixii Eebe dadka ugu nicmeeyo oo naxariis ah wax celin karaa majiro, wuxuu celiyaana wax soodayn kara ma jiro dabadiis, waana adkaade falsan.

035.003 Dadow xusuusnaada nicmada Eebe korkiina ah, abuure kale ma jiraa oo Eebe ka soo haday oo idinka arsuqi samada iyo dhulka, Eebe mooyee ilaah kale majiro ee xaggee laydiin ka iilii xaqa.

035.004 Hadday ku beeniyaan waxaa dhab ahaan loo beeniyay rasuulladii kaa horeeyay, Eeba xagiisaana loo celin umuuraha.

035.005 Dadaw yabooha Eebe waa xaq ee yayna idindhagrin nolasha aduunyo, yuuna idinkudhagrin Eebe ku dhagris badane (shaydaan).

035.006 Shaydaanku waa colkiin ee idinna col ka yeesha, wuxuuna idiin ku yeedhi uun xisbigiisa si ay asaxaabta Naaarta saciiro u noqdaan.

035.007 Kuwii gaaloobay waxay mudan cadaab darab, kuwii xaqa rumeeyay oo camal fiican falayna waxay mudan dambi dhaag iyo ajri wayn.

035.008 Ruuxse loo qurxiyay camalkiisa xun oo u arkay inuu fiicanyahay (ma lamid baa kaan saas falin), Eebe cidduu doono yuu dhumiyaa Ruuxuu doonana wuu Hanuuniyaa ee yeyna Naftaadu ku tagan walbahaarkooda, Eebe waa ogyahay waxay samayne.

035.009 Eebe waa kan diray dabaysha oy kiciso daruuro markaasaan u kaxayn magaalo dhimatay (abaarowday) markaasaan ku noolaynay roobkaas dhulka intu dhintay ka dib, saas weeye soo bixintiina.

035.010 Ruuxii dooni sharaf Eebe iska lehsharaf dhammaanteed, xagiisayna u koraan kalimooyinka fiican, camalka suubanna wuu kor yeelaa, kuwa xumaanta ku dhagra (maamula) waxay mudan cadaab daran, dhagarta kuwaasna way uun halaagi.

035.011 Eebe waa kan idinka abuuray Carro, hadana dhibic, markaas Lab iyo dhadig, haweenayna wax uurka kuma qaado mana dajiso ogaansho Eebe mooyee, ruuxii cimri dhe iyo ruuxii cimri gaabanba waxay ku sugan yihiin kitaabka Eebe, waana u fudud yahay.

035.012 Ma eke labada badood taasi waa macaantahay si daran, taasina waa dhanaan daran mid kastana waxaad ka cunaysaan hilib cusub, waxaadna kala baxdaan Macdan aad xidhataan, waxaadna arkaysaan doonta oo jiidhi si aad u dalabtaan fadliga Eebe iyo

inaad ku mahadisaan.

035.013 Habeenka yuu Eebe dhexgaliyaa maalinta Maalintana wuxuu dhexgaliyaa Habeenka, Qoraxda iyo dayaxana wuu sakhiray mid kastana wuxuu ku socda muddo magacaaban, saas waxa falana waa Eebihiin, isagaana xu- kunka iska leh, waxaadse baryeysaan (caabudaysaan) oo Eebe ka soo hadhay ma hantaan xuub laf timireed.

035.014 Hadaad u yeedhataana idin ma maqlaan, haday idinbase maqlaan wax idiima taraan, Qiyaamadana way diidigaalnimadooda, cid wax og, sidaana wax kuugu warrama ma jiro.

035.015 Dadow idinka unbaa fuqara ah (u baahan) Eebe, Eebena waa hodan amaanan.

035.016 Hadduu doono wuu idin dhamayn wuxuuna keeni kuwo cusub.

035.017 Arrintaasna wax Eebe ku culus ma aha.

035.018 Nafna naf kale dambigeed ma qaado, haddii looguyeedho Naf culusoo dambaabday inay xambaarto (danbi naf kale) lagama xambaaro waxba haba noqoto qaraabanee, waxaad uun digi kuwa ka yaabi Eebe iyagoo maqan, oo ooga salaadda, ruuxii isdaahiriyana wuxuu uun isudaahiriyay naftiisa, xaga Eebe unbaana loo ahaan (geeri dabadeed).

035.019 Ma Eka indhoole iyo wax arke.

035.020 Mana eka mugdiyo iyo iftiin.

035.021 Mana eka hoos iyo kulayl.

035.022 Mana eka kuwa nool iyo kuwo dhintay, Eebana wuxuu wax maqashiiyaa cidduu doono, mase maqashiin kartid cid qubuur ku sugan (gaaladuna) waa wax dhintay oo kale).

035.023 Waxaan u dige ahayn ma tihid.

035.024 Annagaa kugu dirray xaq adoo bishaarayn oo digi, umadaan udige loo dirinna ma jirto.

035.025 Haday gaaladu ku beeniyaan waxaa wax beeniyay kuwii ka horreeyay, waxay ula timid rasuuladoodii xujooyin iyo kutub (waano) oo xukun leh.

035.026 Markaasaan qabtay kuwii gaaloobay, sayse noqotay ciqaabtaydii (aan ciqaabay kuwaas)/

035.027 Miyaadan arkayn in Eebe ka soo dajiyay Samada biyo markaasna aan ku soo bixinaa Midho ay kala duwanyihiin midabkoodu, Buurahana waxaa ka mid ah wadooyin cad cad, iyo kuwo gaduud ah oo midabo kala duwan leh iyo kuwo madow daran ah.

035.028 Dadka iyo dhulsocotada iyo xoolahaba waxaa ka mid ah midabo kala duwan saas oo

kale.

035.029 Kuwa akhriya kitaabka Eebe oo salaadda ooga wax ka nafaqeeya (ka bixiya) waxaan ku arsaaqnay qarsoodi iyo caddaanba waxay rajayn tijaaro (ganacsi) aan baaraynin.

035.030 Si Eebe ugu oofiyo ajrigooda uguna siyaadiyo fadligiisa, illeen Eebe waa dambi dhaafe mahad badane.

035.031 Kaan kuu waxyoonay ee Quraanka ah unbaa xaq ah wixii ka horreeyayna u rumayn Eebana addoomadiisa waa ogyahay, arkaana.

035.032 Markaasaan dhaxalsiinay kitaabka kuwaan dooranay oo addoomadanada ka mid ah, waxaase ka mid ah mid dulmiyay naftiisa, iyo mid dhexdhexaystay, iyo mid ku hanuunay khayrka idanka Eebe, arrintaasna waa fadli weyn.

035.033 Jannada cadnin yeyna gali iyagoo loogu xidhi dhexdeed asaawir (wax loogu xarragoodo) oo dahab iyo Jawharba leh, dhar kooduna dhexdeeda waa xariir.

035.034 Waxayna dhihi waxaa mahad leh Eebaha naga tagsiiyay walbahaarka, illeen Eebeheen waa danbi dhaaf badane mahad badane.

035.035 Eebihii nadagjiyay guri nagaadi fadligiisa dartiis (janno) nagumana taabto dhexdeeda dhib, nagumana taabto daal.

035.036 Kuwii gaaloobay waxay mudan naarta Jahannamo, laguma xukumo geeri oy dhintaan, lagamana fududeeyo Cadaabkeeda, saasaana ku abaal marinaa mid kastoo gaalimo badan.

035.037 Waxay ku qaylyi dhexdeeda Eeboownaga bixi aan camal fiican ookaan sameynjirray ka duwan fallee, miyaanaan idin cimri siin muddo uu wax ku xusuusto ruuxii wax xusuusan oosan idiin imaanin dige (Nabiga) ee dhadhamiya gaaloy (ciqaabta) uma sugnaanin daalimiin gargaaree.

035.038 Eebe wuxuu ogyahay waxa ku maqan samooyinka iyo dhulka, wuxuuna ogyahay waxa laabta (Qalbiga) ku sugan.

035.039 Eebe waa kan idinka dhigay kuwo dhulka iska badala, ruuxii gaaloobase gaalnimadiisu isagaydhibh, Gaaladana uma kordhiso gaalimadoodu Eebahood agtiisa cadho mooyee, umana kordhiso gaalada gaalnimaadu khasaaro mooyee.

035.040 Ka warrama shariigyada aad baryeysaan ood (caabudaysaan) Eebe ka sokor, i tusiya waxay abuureendhulka, ama wadaag ah oy ku leeyihiin samooyinka, mise waxaan siinay Kitaab oo ay xujeesan, saas ma aha ee gaalada qaarkood qaar uma yabooho waaxaan Dhagar ahayn.

035.041 Eebaa ka haya Samooyinka iyo dhulka inay gilgishaan (oo tagaan), haday gilgishaana

waxaan Eebe ahayn oo qaban ma jiro, Eebena waa dulbadane dhaafid badan.

035.042 Waxay ugu dhaarteen Eebe dhaar adag hadduu uyimaado udige inay noqdaan kuwa ka hanuunsan (ka toosan) umadaha kale, markuu uyimid digihiina uma siyaadinin waxaan carar ahayn.

035.043 isku kibrin dhulka iyo dhagar xun darteed, dhagarna xumaan waxaan ahayn ehelkiisa kuma dhaco ee miyaad sugaysaan waxaan wadadii kuwii hore ahayn, mana helaysid sunnada Eebe wax badala, ma helaysid sunnada Eebe wax wareejiya. Miyeyna ku soconin dhulka ooyna dayeeynin siday noqotay cidhibtii kuwii ka horreeyey gaaladii Makaad, waxay ahaayseen kuwo ka xoogbadan, Ebana wax ku cajisiya (daaliya) ma jiro Samooyinka iyo dhulka dhexdooda midna, waana oge wax walba kara.

035.044 Miyeyna ka soconin dhulka ooyna dayeeynin siday noqotay cidhibtii kuwii ka horreeyey gaaladii Makaad, waxay ahaayeen kuwo ka xoogbadan, Eebana wax ku cajisiya (daaliya) ma jiro Samooyinka iyo dhulka dhexdooda midna, waana oge wax walba kara.

035.045 Haddu Eebe u qaban dadka waxay kasbadeen (oo xumaan ah) kagama tageen dhulka korkiisa waxsocda, laakin wuxuu dib ugu dhigi tan iyo muddo magabaaban, marka ajashoodu (Geeridoodu) timaadana Eebe addoomadiisa wuu arkaa.

036 يس

036.001 (Waxay ku tusin mucjisada Quraanka).

036.002 Quraanka xigmada leh yaan ku dhaartaye.

036.003 Nabiyoow waxaad ka mid tahay kuwa la diray (Rasuulada).

036.004 Jid toosanna waad ku sugan tahay.

036.005 Quraankuna waa soo dajinta Eebaha adkaada ee naxariista,

036.006 inaad ugu digto qoom aan loo digin Aabayaalkood oo halmaansan.

036.007 Dhab ahaanna waxaa ugu waajibay badankoodo (ciqaab) mana rumeeyaan xaqa.

036.008 Annagaa yeelay cunahooda Bir waxayna qaban tan iyo gadhka Madaxayna kor u taagi (dhibaato darteed).

036.009 Waxaana yeelay hortooda jidaar gadaashoodana jidaar waana indha tiray waxna ma arkaan.

036.010 waxaa isku mid ah hadaad u digto iyo hadaadan udigin (marna) ma rumeeyaan.

036.011 Waxaad un u digi (ooy anfici digidu) Ruxii raaca Quraanka oo Eebe ka yaaba isagoon arkayn, uguna bishaaree dambi dhaaf iyo ajiir wanaagsan.

036.012 Annaagaa nooleyna wixii dhintay, waana qornaa waxay hor marsadeen iyo raaadkoodiiba, wax walbana waxaan ku koobnay Kitaab muuqda.

036.013 Uga yeel tusaale asaxaabtii magaaladii markay uyimaadeen Rasuulladii (loo soo diray).

036.014 Markaan u diray xagooda labo, ooy beeniyeen, markaas aan ku xoojinay mid saddexaad, oy dhaheen idinkaa naloo kiin soo diray.

036.015 Waxayna dhaheen (gaaladii) idinku ma tihidiin waxaan bashar (dad) nala mid ah ahayn, Eebaha Raxamaan ahna waxba ma soo dajinin, idinkuna waxaan been ahayn masheegaysaan.

036.016 waxay dhaheen (Rasuuladii) Eebahannaa og in naloo kiin soodiray.

036.017 Korkannagana ma aha waxaan gaadhsiin cad ahayn.

036.018 Waxay dhaheen (gaaladii) waan idin baasaysannay, haddaydaan joogin waan idin dhagaxyeynaynaa, waxaana xagganaga idinka taahan cadaab daran.

036.019 Waxay dhaheen Rasuulladii baaskiinu wuu idinla joogi, haddii laydin waaniyo (Miyubaasku idinlajiri) waxaadse tihiin qoon xadgudbay,

036.020 Waxaa ka yimid Magaalada dhankeeda fog nin dagdagi (ordi) wuxuuna ku yidhi qoomkayow raaca rasuullada.

036.021 Raaca cid aan idin warsanayn ujuuro, oo hanuunsan.

036.022 Maxaana u caabudaynin Eebihii i abuuray xagiisana laydiin celin.

036.023 Miyaan ka yeelan wax ka soo hadhay ilaahyo hadduu Eebaha Raxmaan ah dhib ila doono ayan wax iitareyn shafeecadoodu waxba, ayana i korinayn.

036.024 Markaas waxaan ku sugnaan baadi muuqata (cad).

036.025 Anigu waxaan rumeyay Eebehiin ee maqla.

036.026 Waxaa lagu yidhi gal jannada wuxuuna yidhi shallaytadaydee qoomkaygii muu ogaado.

036.027 Waxa Eebe iigu dambi dhaafay iigana yeelay kuwo la karaameeyey.

036.028 Kuma aanaan dajinin qoomkiisii gadaashiis Januud samad ka timid, mana aanaan ku soo dajinin.

036.029 Waxaan qaylo Kaliya ahayna laguma halaagin oo markaas ay bakhtiyeen (halaagsameen).

036.030 Nidaamo (Qoomamo) yaa u sugmaatay addomada Rasuulkii u yimaadaba waxay ahaadaan kuwo ku jees jeesa.

036.031 Miyayna arkeyn intaan halaagnay hortood quruumo, aan xagooda usoo noqonayn.

036.032 Dhammaanna waxaa lagu soo kulmin agtannada.

036.033 Waxaa calaamo u ah dhulka dhinta (abaarooba) oo noolayno kana soo bixino midho ay wax ka cunaan.

036.034 Waxaana yeellay dhexdeeda beero Timir iyo Cinabyo ah, waxaana ka dillaacinay dhexdeeda ilo (Biyo ah).

036.035 Si ay u cunaan midhihiisa iyo waxay camal faleen gaemahoodu, miyeyna mahdinaynin Eebe.

036.036 Waxaana nasahana Eebaha abuuray nooeyada dhamaanteed oo ah waxa dhulka soo dhaliyo iyo naftoodaba iyo wax ayna ogayn.

036.037 Waxaaa dadka calaamo ugu filan habeenkaan Maalinta ka soo siibno, oo markaas ay mugdi galaan Dadkii.

036.038 Qorraxduna waxay kuorodaa meelay leedahay, taasina waa qadaraadda Eebaha adkaada ee waxwalba og.

036.039 Dayaxana waxaan uqadaray (uyeelay) meelo uu ku hoydo intuu ka noqdo sida laan gabowday oo kale.

036.040 Qorraxdana uma suurowdo inay haleesho Dayaxa Habeenkana uma suuroowdo inuu maalinta ka hormaro, mid kastana falagiisuu dhex dabaalan.

036.041 Waxaa calaamo ugu filan dadka inaan ku xambaaray aabaylkood Doontii buuxday.

036.042 Waxaana uga abuuraynaa iyada oo kale waxay Koraan.

036.043 Hadaan doonana waan maansheynaa wax u gargaarana mahelaan lamana koriyo.

036.044 Naxariis Eebe iyo uraaxayn tan iyo wakhti mooyee.

036.045 Markaa gaalada lagu dhaho ka dhowrsada waxa hortiina ah iyo waxa gadaashiina ah waxaad udhawdihiin in laydiin naxariistee (ma maqlaan).

036.046 Aayad kasta oo u timaada oo ka mid ah aayaadka Eebahood way ka jeedsadaan.

036.047 Marka lagu dhaho bixiya waxa Eebe idinku arzuqay wax ka mid ah waxay ku dhahaan kuwa gaaloobay kuwii rumeeyay ma waxaan quudinaynaa cid hadduu doono Eebe uu quudin lahaa, waxaan baadi cad ahayna kuma sugnidin.

036.048 Waxay odhan gaaladu waa goorma (waqtiguu dhici) yaboohaas (Qiyaamadu) hadaad run sheegaysaan.

036.049 Ma sugaayaan (gaaladu) hal qaylo mooyee oo qabanaysa iyagoo doodi.

036.050 Mana karaan dardaaran ehelkoodiina uma soo noqdaan.

036.051 Suurkaa la afuufi markaasaa dadku qubuurahooda xagga Eebahood uga soo dagdagi.

036.052 Iyagooy dhihi gaaladu waan khasaarnaye yaa naga soobixiyey meeshaan jiifnay (qabrigii) taasina waa wixii Eebaha Raxmaan ah yaboohay Rasuulladuna ku run sheegeen.

036.053 Waxaan qayki kaliyo ahayn ma aha, maarkaasaa dhamaantood agtanada lagu soo kulmin.

036.054 Maantana (qiyaamada) lagama dulmiyo nafna waxba, laydiin kana abaalmarin maayo waxaad camal falayseen mooyeen.

036.055 Asaxaabta Jannada (ehelkeeda) Maantaa waxay ku shuqloonyihiin Nicmo iyo farax.

036.056 Iyaga iyo haweenkooduba waxay ku sugnaan hadh, waxayna ku dangiigsanaan sariiro (sare).

036.057 Waxayna dhexdeeda ka heli faakihad, waxayna heli waxay dalbaan.

036.058 salaan Eebaha Naxariista xagiisa ka timidna way heli.

036.059 Soocma maanta danbiilayaalyahow (gaalada).

036.060 Miyaanan idinkula ballamin Bani aadamow inaydaan caabudin Dhaydaan, illen col muuqda yuu idiin yahay.

036.061 Ood ani i caabudaan, taasina waa wadada toosan.

036.062 Dhab ahaan wuxuu udhumiyay (Shaydaan) xaggiina dad badan, miyaydaan wax kasaynin.

036.063 Tanina waa jahannamadii laydiinku yaboohay.

036.064 Ee gala Maanta gaalimadinii darteed.

036.065 Maanta waxan daboolaynaa afkooda, waxaana nala hadli gacmahooda waxaana ku marag furi lugahooda waxay kasban jireen.

036.066 Haddaan doono waan indha tiraynaa oo markaas ay udag dagaan wadada, sayse u arki.

036.067 Hadaan doonana waan doorinaynaa, mana karayaan tagid iyo soo noqosho midna.

036.068 Ruuxaan cimri siinno waxaannu ku gadin abuuridda (waannu tabar yarayn) ee miyaydaan wax kasayn.

036.069 Maanaan barin Nabiga shicirka, Kumana haboona, waxaan (barna) un waano iyo Quraan cad.

036.070 Si uu ugu digo ruuxii nool (xaqa raaci) cadaabna ugu sugnaado Gaalada.

036.071 Miyeyna arkaynin inaan uga abuuray waxaan sameynay xoolo ay hantaan.

036.072 OOn u laylinay, ooy waxna ka Koraan waxna ku cunaan.

036.073 Waxaana ugu sugan manfacado iyo cabid ee miyayna mahdinaynin Eebe.

036.074 Waxay ka yeesheen Eebe ka soke ilaahyaal inay u gargaaraan.

036.075 Mana karaan gargaarkooda waxayna uyihiin Junuud (askar) kulmisan.

036.076 Ee yeyna ku walbahaar galinin hadalkoodu annagaa og qaxay qarsan iyo waxay muujinbee.

036.077 Miyuusan arag dadku (oo ogayn) Inaan ka abuuray dhibic, markaas uu noqday dood badane cad.

036.078 Wuxuuna noo yeelay tusaale wuuna halmaamay abuurkiisa wuxuuna yidhi yaa noolayn lafo baaliyoobay.

036.079 Waxaad dhahdaa waxaa noolayn Eebihii ahaysiiyay markii horaba, abuur walbana waa ogyahay.

036.080 Eebaha idiinka yeelay geedka cagaaran dab, oo markaas aad bursataan.

036.081 Eebaha abuuray Samooyinka iyo dhulka miyuusan karin inuu abuuro isagoo kale, waa karaa, waana abuur badane ogaansho badan.

036.082 Amarka Eebena markuu wax inuu abuuro doono waa inuu ku yidhaahdo uun ahaw oo uu ahaado.

036.083 Waxaa nasahan (xumaan ka fog) Eebaha awooddiisu ku jirto xukunka wax kasta, xaggiisana laydiinsoo celin.

037 الصافات

037.001 (Waxaan ku dhaartay) malaa'igta safan.

037.002 Iyo tan kaxaysa daruuraha.

037.003 Iyo tan akhrida Quraanka.

037.004 Ee ilaahiin waa mid (qudha).

037.005 Waa Eebaha samooyinka iyo dhulka iyo waxa udhaxeeya, iyo Eebaha qorrax ka soo bixidda.

037.006 Annagaa ku qurxinay Samada dhaw quraxda xidiga ah.

037.007 Iyo ka dhowrid shaydaan kastoo madax adag.

037.008 Mana dhagaystaan jameecada sare, (Malaa'igta) waxaana laga soo tuuraa dhan kasta.

037.009 Iyagoo la cryi oo cadaab joogta ah usugnaaday.

037.010 Marka laga reebo mid mid dafa hadalka oo uu raaco danab ifi.

037.011 Waydii gaalada ma iyagaa ku daran abuuridda mise waxaan abuuray, annagaa ka abuurray dhoobo dhagta.

037.012 Waxaadse la yaabtay (beenintooda) iyaguna way jees jeesi.

037.013 Marka la waaniyana ma waantooban.

037.014 Hadday calaamo arkaana way ku jees jeesaan.

037.015 Waxayna dhahaan kani waxaan sixir cad ahayn ma aha.

037.016 Waxayna dhahaan ma markaan dhimanno oon carro noqono iyo lafo yaa nala soo bixin.

037.017 Ama aabayaalkannagii hore (iyagana malasoocelin).

037.018 Waxaad dhahdaa haa waalaydin soo celin idinkoo waliba dullaysan.

037.019 Xaaladduna waa uun qaylo kaliya markaas, waxaa soo bixi dadkii oo wax eegi.

037.020 Waxayna dhihi gaaladii halaagganaggee kan waa maalintii abaalmarinta.

037.021 Waxaana lagu dhihi kani waa maalintii kala bixinta ee aad beeninjirteen.

037.022 Kulmiya kuwii daalimiinta ahaa iyo wixii la mid ahaa iyo waxay caabudijireen.

037.023 Oo Eebe ka soo hadhay, tusiyana jidka Jaxiimo.

037.024 Joojiyana waxbaa la waydiine.

037.025 (Waxaana lagu dhihi) Maxaad leedihiin oydaan isugu gargaaraynin.

037.026 Saas ma aha ee maanta way isdhiibeen.

037.027 Wuxuu qaabilay qaarkood qaarko kale iyago wax iswarsan.

037.028 Waxayna dhaheen kuwii waxraacay (raaciyadii) waxaa ahaydeen kuwo nooga yimaadda xaga midig (wanaaga).

037.029 Waxay dhaheen madaxdii ma aha ee idinkaan mu'miniin ahayn.

037.030 Wax xoog ah oon idin ku lahayn ma jirin waxaadse ahaydeen qoom xad gudbey.

037.031 Markaasuu nagu waajibay (nagu rumoobey) hadalkii Eebe (ciqaab) waxaana dhadhaminaynaa (cadaabka).

037.032 Markaasaan idin dhuminay annaguna waan dhunsanayn.

037.033 Iyagu maalintaas cadaabkay wadaagi.

037.034 Annaguna saasaan kufalla dambiilayaasha.

037.035 Waxayna ahaayeen marka lagu dhaho Eebe mooyee ilaah kale majiro kuwa iskibriya.

037.036 Oo dhaha ma waxaan uga tagaynaa ilaahyadannada gabayaa waalan.

037.037 Saas ma ahaa ee wuxuu la yimid (Nabigu) xaq wuuna rumeeyey Rasuulladii (Eebe soodiray).

037.038 Idinku (gaaloy) waxaaad dhadhamisaan cadaabka daran (wax xanuujiya).

037.039 Waxaan camalkiina ahayna laydinkama abaalmariyo.

037.040 Addoomada Eebe ee niyada san (xumaan ma arkaan).

037.041 Waxayna mudan kuwaasi risqi layaqaanno (Janno).

037.042 Faakihadna way heli, iyagoo lagu sharti.

037.043 Jannooyinka Naciima.

037.044 Waxayna ku sugnaan sariiro iyagoo is qaabili.

037.045 Waxaana lala kor socon weel laga soo buuxiyay il (Jaano).

037.046 Taasoo cad oo u macaan kuwa cabi.

037.047 Mana laha caqli qaadid iyo waalli midna (Khamrada Jannada).

037.048 Agtoodana waxaa ahaan haween dhoowsoon oo indha waaweyn.

037.049 Ood moodo ukun la dhowray.

037.050 Wuxuuna qaabilay qaarkood qaarka kale (ehelo Jannaha) iyagoo wax iswaydiin.

037.051 Wuxuuna dhihi mid hadlay oo ka mid ah waxaan kulahaa (adduunkii) saaxiih.

037.052 Dhihi jiray adigu mawaxaad ka mid tahay kuwa rumeeyay (soobixinta).

037.053 Ma markaan dhimana oon carro noqono iyo lafo yaa nala abaalmarin.

037.054 Wuxuuna dhihi mayla dayeeysaan.

037.055 Markaasu dayaa kuna arkaa jaxiima dhexdeeda.

037.056 Wuxuuna dhahaa Eebaan kudhaartayee waxaad udhaweyd inaad ihalaagto (idhumiso).

037.057 Haddayna Nicmada Eebe jirinna waxaan ahaan lahaa kuwa lagu soo kulmiyay (naarta).

037.058 (Waxayna dhahaan ehelu jannuhu) miyeynaandhimaneynin.

037.059 Geerideenii hore mooyee laynama cadaabayn.

037.060 Taasina waa uun liibaanta wayn.

037.061 Ee taasoo kale ha faleen kuwa camal fali.

037.062 Mataasaa marti qaad u fiican (Jannada) mise geedii zaquum (xumeyd).

037.063 Annagaa uga yeelay fitno (imtixaan) daalimiinta.

037.064 Waana geed kasoobaxda gunta jaxiimo.

037.065 Midhaheeduna waxaad moodaa madaxyo shaydaan.

037.066 Iyaguna (ehelu naarku) waxbay ka cunaan, waxayne ka buuxiyaan caloosha.

037.067 Waxayna kalooy mudan dheehid biyo kulayl daran.

037.068 Markaas waxay ku noqon jaxiimo.

037.069 Waxay heleen aabayaalkood oo baadi ah.

037.070 Iyaguna raadkoodii bay ku dag dagi.

037.071 Waxaa dhab ahaan u dhumay hortood badi kuwii hore.

037.072 Waxaana udiraydhexdooda udigayaal.

037.073 Ee eeg siday noqotay cidhibtii kuwii loo digay.

037.074 Hasa yeeshee addoomadii Eebe ee niyada samaa (cadaab ma arkaan).

037.075 Waxaa dhabahaan noogudhawaaqay (beryey) Nabi nuux, Cid wax ajiibana (maqlana) annagaa u fiican.

037.076 Waxaana Ka korinay isaga iyo ehelkiisiiba shidadii waynayd (maanshayntii).

037.077 Waxaana ka yeelay faraciisii kuwa soo hadhay uun.

037.078 Waxaana ugu reebnay kuwo dambeeya (amaan ah).

037.079 NabadGalyo Nuux korkiisa adduunyada ha udhex ahaato.

037.080 Saasaana ku abaal marinaa samafalayaalka.

037.081 Wuxuuna ka midyahay addomadannada rumeeyay (xaqa).

037.082 Markaasaan maanshaynay kuwii kale,

037.083 Waxaa kamid ah gargaarayaashiisa (Jidkiisaqaaday) Nabi Ibrahim.

037.084 Markuu ula yimid Eebihiis qalbi fayow (xaq rumeeyey).

037.085 Markuu ku yidhi Aabihiis iyo qoomkiisii maxaad caabudaysaan.

037.086 Ma been abuurasho yaad ilaahyo Eebe ka soo hadhay u dooranaysaan.

037.087 Maxaadse ka maleysaneysaan Eebaha Calaamka.

037.088 Markaasuu eegay Nabi Ibraahim xiddigaha.

037.089 Wuxuuna yidhi waan bukaa.

037.090 Markaasay katageen kana jeedsadeen.

037.091 Markaasuu aaday Ilaahyaalkoodii (sanamyadii) wuxuuna ku yidhi miyeydaan (wax) cunayn.

037.092 Maxaad leedihiin oydaan la hadlaynin.

037.093 Markaasuu foorariyay midigta oo ku garaacay

037.094 Wayna soo qaabileeen gaaladii xaggiisa iyagoo dag dagi. (markuu jajabiyay).

037.095 Wuxuuna ka yidhi ma waxaad caabudaysaan waxaad qoraysaan (sameyseen).

037.096 Eebaana idin abuuray idinka iyo waxaad camalfalaysaan.

037.097 Waxayna dhaheen u dhisa meel (dab lagushido) kuna tuura Jaxiimo (dabka).

037.098 Waxay la dooneen dhagar iyagaana ka yeellay kuwo hooseeya (laga adkaaday).

037.099 Wuxuu yidhi anigu waxaan aadi Eebahay (hijro) wuuna i toosin.

037.100 Eebow wax iga sii kuwa suuban (ilmo).

037.101 Waxaana ugu bishaaraynay wiil dabeeco.

037.102 Markuu ku gaadhay agtiisa socod wuxuu ku yidhi Nabi Ibraahim wiilayow waxaan ku arkay hurdada anoo ku gawrici ee eeg waxaad fali, wuxuuna yidhi aabow samee waxa lagu faray waxaad heli hadduu Eebe doono inaan kamidnoqdo kuwa samree.

037.103 Markay hogaansameen oos u lagday wajiga.

037.104 Yaan udhawaaqnay Ibraahimow.

037.105 Dhab ahaan baad ugu rumeysay riyadii, sasaana ku abaalmarinaa samafalayaasha.

037.106 Taasina waa imtixaan muuqda (oo weyn).

037.107 Waxaana ku furanay loog weyn (wan).

037.108 Waxaana ugaga tagnay (ugureebnay) kuwa dame.

037.109 Nabadgalyo (salaan) Nabi Ibraahim korkiisa ha ahaato.

037.110 Saasaana ku abaal marinaa samofalayaasha.

037.111 Wuxuu ka mid ahaa addoomadanada mu'miniinta ah.

037.112 Waxaan ugu bishaaraynay Isxaaq oo Nabi suuban ah.

037.113 Waana barakaynay Ibraahim iyo Isxaaqba, waxaana ka mid ah faracooda mid

samagala iyo mid naftiisa si cad u dulmiya.

037.114 Dhab ahaan yaan ugu mannaysanay (ugunicmeeynay) Nabi Muuse iyo NabiHaruun (Nabinimo).

037.115 Waana ka korinay iyaga iyo Qoomkooda dhibaatadii waynayd.

037.116 Waana u gargaaray, waxayna noqdeen kuwo adkaaday (sareeyey).

037.117 waxaana siinay Kitaabkii caddaa.

037.118 Waxaana ku hanuuninay Jidka toosan.

037.119 Waxaana ugu dhaafnay dadka dambe, (amaan ah).

037.120 Nabadgalyo ha ahaato Nabi Muuse iyo Nabi Haaruun korkooda.

037.121 Saasaan ku abaalmarinaa kuwa wanaagga fala,

037.122 Waxayna ka midyihiin addoomadanada mu'miniinta ah.

037.123 Ilyaasna Wuxuu ka mid ahaa Rasuullada.

037.124 Markuu ku yidhi qoomkiisii miyeydaan dhawsaneyn (Eebe kayaabayn).

037.125 Mawaxaad baryeysaan Bacli (Sanam) ood ka tagaysaan Eebaha abuurka wanaajiya.

037.126 Ee ah Eebihiina iyo Eebaha aabayaalkiinii hore.

037.127 Markaasay beeniyeen, waxaana loo soo kulmin (Cadaab).

037.128 Laakiin adoomada Eebe ee niyada san (waxay lakulmi khayr).

037.129 Waxaana ugu reebnay dadka danbe (amaan ah).

037.130 Nabadgalyo ha ahaato Ilyaas korkiisa.

037.131 Saasaana ku abaalmarinaa kuwa sama fala.

037.132 Wuxuuna ka midyahay adoomadanada mu'miniinta ah.

037.133 Nabi luudhna wuxuu ka mid ahaa rasuulada (la diray).

037.134 Xus markaan korinay isaga iyo ehelkiisaba dhamaan.

037.135 marka laga reebo Cajuuso (haweeneydiisii) oo ku hadhay halaaga.

037.136 Ka dibna waxaan halaagnay intii kale.

037.137 Idinkuna (reer makaad) waxaad martaan dhulkoodii waabariga.

037.138 Iyo Habeenkaba ee miyeydaan wax kasaynin.

037.139 Nabi Yuunusna wuxuu ka mid ahaa Rasuulladii (ladiray).

037.140 Xus markuu kudhuuntay (kucaray) Doontii buuxday.

037.141 Oo uu qoriritay nodayna mid laga reeyey. (Baddana lagu tuuray).

037.142 Kalluunna liqay isagoo ladagaalay.

037.143 Hadduusan noqonin kuwa Eebe u tasbiixsada (xusa).

037.144 Wuxuu kanagaan lahaa calooshiisa tan iyo maalinta lasoo bixin dadka.

037.145 Waxaana kutuuray banaan cidla ah isagoo buka.

037.146 Waxaana ka soo bixinay korkiisa Geedka yaqdhiinka ah (hadhayn darteed).

037.147 Waxaana u diray Boqolkun oo dad ah ama ka badan.

037.148 Wayna rumeeyeen, waxaana uraaxaynay (sugnay) tan iyo mudo.

037.149 Waydii gaalada, in Eebahaa gabdho yeeshay iyaguna Wiilal.

037.150 Mise waxaan abuuray malaa'igta oo dhadig iyaguna ay Joogeen.

037.151 Taasi waa been abuurshadoodii ay dhahayeen.

037.152 Eeba waa dhalay waana beenaalayaal.

037.153 Ma wuxuu ka doortay gabdho wilasha.

037.154 Maxaa idiinku wacan ood sidaas u xukumaysaan.

037.155 Miyeeydaan wax xusuusaneyn.

037.156 Mise waxaa idiin sugnaatay xujo cad.

037.157 Keena Kitaabkiina (cadayn) hadaad runlayaaltihiin.

037.158 Waxay yeeleen gaaladu Eebe iyo Jinniga dhexdooda (qaraabo) nasab, Jinniguna dhabahaanbuu u ogyahay in gaalada lakeeni (qiyaamada).

037.159 Eebaa kanasahan (kadheer) waxay ku tilmaamayaan.

037.160 Laakin adoomada Eebe ee niyada suubiyey (Waa ka fogyihiin xumaan).

037.161 Idinka iyo waxaad caabudaysaan (gaalooy).

037.162 Waxaa ka fidmaysaan (dhumisaan) Eebe.

037.163 Marka laga reebo kuwagali jaxiimo.

037.164 Ruuxkastoo nagamid ah (malaa'igta) wuxuuleeyahay meel lagu yaqaan.

037.165 Waana safannahay (cibaado darteed).

037.166 Waana tasbiixsanaa (qadarinEebe).

037.167 Waxayna ahaayeen gaaladu kuwii dhaha.

037.168 Hadduu yahay agtanada xuskii (warkii) kuwii hore (Kitaab).

037.169 Waxaan noqonlahayn addoomaha Eebe ee suuban.

037.170 Wayse ka gaaloobeen Kitaabkii (quraanka) wayna ogaandoonaan (waxa ku dhaca).

037.171 Dhab ahaanbuu ugu hormaray yaboohannagii adoomahan nagii aan diray (Rasuuladii).

037.172 In iyaga uun loo gargaari.

037.173 Iyo in junuudanada (xaqa raacay) ay adkaan (Guuleysan),

037.174 Ee kajeedso xagooda tan iyo muddo.

037.175 Fiirina iyaguna wayfiirin doonaane (waxa kudhaca).

037.176 Macadaabkanagay (Gaaladu) dadajisan.

037.177 Markuu ku dago cadaabku ardaagooda waxaa xumaan subaxa kuwa loodigay.

037.178 Ee kajeedso xagooda tan iyo muddo.

037.179 Fiirina iyaguna wayfiirindoonaane (waxa kudhaca).

037.180 Waxaana kanasahan Eebahaaga sharafta leh waxay kutilmaarnaan gaaladu (oo xun).

037.181 Nabadgalyana ha ahaato Rasuuladii korkooda.

037.182 Mahadna waxaa iskaleh Eebaha (Barbaariyaha) Caalamka ah.

038 ص

038.001 Xarafka hore wuxuu kutusin mucjisada (Quraanka), Quraanka sharafta leh yaan kudhaaranay (waalaydin soo bixin).

038.002 Kuwii gaaloobay waxay kusuganyihiin isla wayni iyo khilaaf (xaqdiido).

038.003 Imisaan halaagnay hortood qarni ay markaas dhawaaqeen waqti aan dhawaaq waxba tareynin.

038.004 Waxayna layaabeen gaaladii inuu uyimaado dige ka mid ah waxayna dhaheen gaaladii kani waa sixirroow beenaale ah.

038.005 Ma wuxuu ka dhigay ilaahyadii ilaah kaliya, arrintaasi waa wax lala yaabo.

038.006 Wuu kala tagay shirkii (madaxdii) kamidka ahayd, waxayna isu dhahen war socda oo ku samra (kusugnaada) Ilaahyaalkiina, arrintani waa wax laynala dooni.

038.007 Manaan kumaqlin tanoo kale diintii kale (Nasraaniyada) arintan Eebe kaliya waa wax la been abuurtay.

038.008 Ma quraankaa lagudajiyey isagoo na dhexjooga (anagaa ka mudan) waxayse kaga sugan yihiin Quraankayga shaki walina mayan dhahdhamin Cadaabkayga.

038.009 Ma agtaadaa khasnadaha naxariista Eebehaaga adkaada ee bixinta badan (khayrka) yahay.

038.010 Mise waxaa u sugnaaday xukunka Samooyinka iyo dhulka iyo waxa u dhaxeeya, ha uu koreen sallaanno xagga (samada).

038.011 Junuuda (Colka) halkaas joogaana (Gaalada) waa xisbiyo la jabin (laga adkaan).

038.012 Waxaa beeniyey xaqan iyaga ka hor qoomkii (Nabi) Nuux iyo (reer) caad iyo Fircoonkii tiirarka lahaa.

038.013 Iyo Reer Thamuud iyo qoomkii (Nabi) Luudh iyo Asaxaabtii kaynta (Qoomkii) Nabi Shucayb, kuwaas waa xisbiyadii (Xaqa beeniyey).

038.014 Midaan Rasuullada beenin majiro, markaasay ciqaabtaydii ku dhacday.

038.015 Kuwaasuna (Gaaladii Makaad) ma sugayaan waxaan hal qaylo ahayn, mana laha cilmi iyo sugid midna.

038.016 Waxayna dhaheen Gaaladii Eebow noo dadaji qaybtanada (Ciqaabtanada) Maalinta xisaabta ka hor, (Qiyaamada).

038.017 Ku samir (u adkayso) waxay sheegi xusuusana addoonkaygii Daa'uud ahaa ee xoogga lahaa, wuxuuna ahaa noqosho (Toobad keen) badane.

038.018 Annagaa u sakhirray (u fudaynay) Buuraha, wayna la tasbiixsadaan Galab iyo Subaxba.

038.019 Shimbirahana waa loo kulmiyey, dhammaantoodna waxay u noqdaan (Adeecaan) Eebe.

038.020 Waana adkaynay xukunkiisa (Daa'uud) waxaana siiney xigmad (Nabinimo) iyo fahmo iyo hadal cadday (iyo garsoorid).

038.021 Ma ku soo gaadhay warkii kuwii doodayey, markey Mixraabka ugu soo dheceen.

038.022 una soo galeen Daa'uud markaas uu ka argagaxay, ayna ku dhaheen ha cabsan, waxaan nahay doodayaal qaarkanno qaarkakale dulmiyey, ee si ah noo kala xukun, hana joowrfalin, naguna hanuuni jidka toosan (xaqa).

038.023 (Waxayna dheheen) kani waa walaalkay wuxuuna leeyahay sagaal iyo sagaashan Ido ah, anna waxaan leeyahay mid kaliya, wuxuuna sheegtay inaan siiyo hadalkiina wuu igaga adkaaday.

038.024 Wuxuuna yidhi «Daa'uud» wuu kugu dulmiyey warsashada Laxdaada (inuu ku biiriyo) Idihiisa, in badan oo ka mid ah kuwa wax isku darsadana qaarkood waxay ku xadgudbaan (dulmiyaan) qaarka kale, marka laga reebo kuwa xaqa rumeeyey ee camalka wanaagsan falay, wayna yaryihiin kuwaasi, Daa'uudna wuxuu umaleeyey inaan ibtileynay wuyxuuna ka dambidhaaf dalbay Eebihiis, rukuuc (sujuudbuuna) la dhacay wuuna noday.

038.025 Markaasaan u dambi dhaafnay, agtanada wuxuu ku leeyahay dhawaansho iyo noqosho fiican (darajo sare).

038.026 (Eebe wuxuu yidhi): Daa'uudow annagaa kaa yeeley khaliifka dhulka ee dadka kukala xikun xaqa hana raacin hawada (xun) oo kolkaas uu kaa dhumiyo jidka Eebe kuwa ka dhuma jidka Eebe waxaa u sugnaaday cadaabdaran halmaankoodii Maalinta xisaabta (Qiyaamada) darteed.

038.027 Maanaan u abuurin Samada iyo Dhulka iyo waxa u dhaxeeya dana laan (Ciyaar). taasina waa siday maleeyeen kuwii Gaaloobay halaaguna wuxuu ugu sugnaaday kuwii Gaaloobey Naar.

038.028 Miyaan ka yeeleynaa kuwii xaqa rumeeyey oo camal fiican falay sida kuwa hallayn dhulka, mise waxaan kala mid dhigaynaa kuwa dhowrsada kuwa xun oo kale (Gaalada).

038.029 (Quraanku) waa kitaab aan kugu soo dajinay oo barakeysan, si ay u fiiriyaan dadku aayaadkiisa iyo inay waantoobaan kuwa caqliga leh,

038.030 Waxaan siinnay Nabi Daa'uud (wiikiisii) Suleymaan ahaaa wuxuuna ahaa adeec (Eebe) oo fiican toobad keen badan.

038.031 Xusuuso marka loo bandhigay Casarkii Fardo oradbadan oo fiiefiican.

038.032 Oo markaas uu yidhi ma waxaan ka jeclaan xusidda Eebe xoolo, inta Qorraxdu ka dhacdo.

038.033 ii soo celiya wuxuuna bilaabay inuu ka taabto Dhudhumade iyo Luqunta (uu gawraco sadaqo darteed).

038.034 Dhabahaan yaan u fidmeynay (imtixaanay) Nabi Suleymaan, waxaana ku tuuray kursigiisii jasad markaasuu toobad keeney.

038.035 Wuxuuna yidhi Eebow ii dambi dhaaf ina sii xukun aan ku habooneyn cid igadambeeysa adaa bixin badane ahe.

038.036 Waxaana u sakhirrey daheysha iyadoo ku socota amarkiisa iyadoo jilicsan meeshuu doono.

038.037 Shayaadiinta (Waxaan usakhirey) mid wax dhisid iyo mid dhunbasho badanba.

038.038 Iyo kuwo kale oo ku xidhxidhan silsilado.,

038.039 (Waxaan ku nidhi) tan waa siismada ee bixi ama hayso xisaab la'aan.

038.040 Wuxuuna ku leeyahay agtanada dhawaansho iyo noqosho fiican.

038.041 Xusuuso addoonkeygii Ayuub ahaa markuu u dhawaaqay (baryey) Eebihiis isagoo dhihi wuxuu itaabsiiyey shaydaan dhib iyo Cadaab.

038.042 Waxaana ku nidhi ku garaac Lugtaada (dhulka) waxaana ku nidhi kani waa Biyo meydhi ah qabowna lana cabdo.

038.043 Waxaana siinnay Caruurtiisii iyo kuwo kale oo lamid ah naxariis xagganaga ka ahaatay iyo xusuus kuwa caqliga lch.

038.044 Kuna qabo gacantaada xidhmo laamo ah kuna garaac hana jabinin dhaarta waxaana ku ognahay inuu yahay samre addoon fiican ah toobadkeenna badan.

038.045 Xusuuso addoomadannadii (Nabi) Ibraahim iyo Nabi Isxaaq iyo Nabi Yacquub ee ku xoog badnaa cibaadada kuna aragdheeraa (xaqa).

038.046 Anagaa u dooranay xusidda aakhiro.

038.047 Waxayna ka yihiin agtanada kuwo la doortay oo wanaagsan.

038.048 48, Xusuusana Nabi Ismaaciil, Alyasac iyo Dul kifli dhamaanna waxay ahaayeen kuwo wanaagsan.

038.049 Waxaas la soo sheegay waa xusuus, kuwa dhowrsadana waxaa u sugnaaday noqosho fiican.

038.050 Janada cadnimo loo furay albaabada yey mudan.

038.051 Waxayna ku dangiigsan dhexdeeda (sariiro) waxayna u yeedhaan faakhihad badan

iyo Cabbid.

038.052 Waxaana agtooda ahaan Haween indhahoodu ku koobanyahay Ragooda (dhowrsoon) oo Isla eg.

038.053 Kaas waxa leydiin yaboohay Maalinta Xisaabta (qiyaamada).

038.054 Kaasuna waa Rizqigannaga mana dhamaado.

038.055 Xaalku waa sidaas, Gaalana waxaa u sugnaadey noqosho xun.

038.056 Jahannamo yeyna gali iyadaana u xun Gogol.

038.057 Kaas waa Cadaab, ee dhadhamiya, isagoo ah Biyo kulul iyo Dhaacaanka ehelu Naarka.

038.058 Iyo mid kale oo Cadaab ah oo mooeya ah.

038.059 Malaa'igtuna waxay dhihi kani waa koox idinla gali Cadaabka waxayna ku dhihi ha soo dhawaanina, waxayna galaan Naarta.

038.060 Waxay ku dhaheen kuwii raacay kuwii madaxda ahaa ha soo dhawaanina (wanaag halla kulmina) idinkaa na soo galiyey Cadaabkan isagaana uxun meel lagu nagaado.

038.061 Waxayna dheheen kuwii wax raacay Eebow ruuxii nasoo galiyey Cadaabkan u siyaadi laban laab Naarta.

038.062 Waxayna dhaheen (Madaxdii) Gaalada maxaan la arkiweyney rag aan ku tirinay kuwo xun xun,

038.063 Ma waxaan ka yeelanay (adduunkuu) Jees jees mise waxaa ka iishey xaggooda Araggii.

038.064 Kaasina (doodaas) waa xaq sugan oo ah dooda ehelu naarka.

038.065 Waxaad dhahdaa Nabiyow waxaan uun ahay dige, Eebe aan Eebe ahayna ma jiro ee kaliga ah awoodana badnaa.

038.066 Ee ah Eebaha samooyinja iyo dhulka iyo waxa udhaxeeyaba, ahna adkaade dambidhaaf badan.

038.067 Waxaad dhahdaa Nabiyow Quraanku waa war weyn.

038.068 Ood idinku ka jeedsaneysaan.

038.069 mana ogayn shirka sare (malaa'igtu) markey doodayaan (Haddaan waxyi jirin).

038.070 waxaa uun leywaxyoodey inaan ahaydige muuqda.

038.071 Xusuuso markuu Eebe ku yidhi malaa'igta anigu waxaan ka abuuri dadka (Aadam) Dhoobo.

038.072 Ee markaan ejeeyo oon ku afuufo Ruuxdeyda ugu dhaca sujuud (salaan).

038.073 Wayna sujuudey malaa'igtii dhamaantood oo idil.

038.074 Ibliss mooyee oo is kibriyey kana mid noqday gaalada.

038.075 Eebe wuxuu yidhi Ibliisow maxaa kaa reebay inaad u sujuuddo kaan ku abuuray yaddayda ma iskibrisey mise waxaad ka mid noqotay kuwa islasareeya.

038.076 Wuxuuna yidhi anaa ka kheyroon isaga (aadam), waxaad iga abuurtey naar isagana waxaad ka abuurtey dhoobo.

038.077 Eebe wuxuu ku yidhi iiga bax samadeyda, waxaad tahay mid la dheereeyeye.

038.078 Korkaagana ha ahaato lacanade tan iyo maalinta abaalmarinta.

038.079 Wuxuu yidhi (ibliis) Eebow i sugtan iyo maalinta la soo bixin dadka.

038.080 Eebe wuxuu yidhi waxaad ka midtahay kuwa la sugi.

038.081 Tan iyo maalinta waqtiga layqaan ah.

038.082 Wuxuuna yidhi waxaan ku dhaartey sharaftaadee waan baadiyeyn dhamaantood.

038.083 marka laga reebo addomadaada suuban.

038.084 Eebe wuxuu yidhi dhabtaan kusifoobaa, dhabtaana uhadlaa.

038.085 Waxaana ku dhaaran inaan kabuuxiyo Jahannamo adiga iyo inta kuraacda oo ka midah dadka dhamaan.

038.086 Waxaad dhahdaa Nabiyow idin kama warsanaayo xaqa ujuuro, mana ibi kuwa is dhiba (isku dhibawaxaan la firin).

038.087 Waxyiguna waxaan waanada caalamka ahayn ma aha.

038.088 Dhab ahaanna waxaad u ogaan doontaan warkiisa muddo ka dib.

039 الزمر

039.001 Soo dajinta Kitaabka (Quraanka) wuxuu ka ahaaday xagga Eebaha adkaada ee falka san.

039.002 Annagaana kuugu soo dajinay Nabiyow Kitaabka si xaq ah, ee caabud Eebe adoo kali yeeli Diinta.

039.003 Diinta khaaliska ahna waxay u sugnaatey Eebe, kuwa ka yeesha Eebe ka sokow awliyo waxay odhan uma caabudno inay Eebe noo dhaweeyaan mooyee dhawaansho, Eebaana kala xukumi dadka dhexdooda waxay isku diidaan, Eebana ma hanuuniyo Been badane gaalnimobadan.

039.004 Hadduu doono Eebe inuu yeesho ilmo wuxuu ka dooran lahaa wuxuu abuuro wuxuu doono, waa naxahanyahey, waana Eebaha kalida ah ee awoodda badan.

039.005 Isagaa abuuray samooyinka iyo dhulkaba si dhab ah, wuxuuna Habeenka ku daboolaa Maalinta, Maalintana ku daboolaa Habeenka, wuxuuuna sakhiray Qorraxda iyo Dayaxa, mid walbana wuxuu ku socdaa muddo magacaaban, Eebana waa adkaade dambi dhaafbadan.

039.006 Wuxuu idinka abuurey naf kaliya (Nabi aadam) markaasuu Eebe ka yeeley (ka abuurey) xagga aadam haweeneydiisi (Xaawo) wuxuuna Eebe idiin soo dajiyey xoolaha siddeed nooc oo ka mid ah, wuxuuna idinku abuurey uurka hooyadin abuurid ka dambeyso abuurid saddex mugdi dhexdooda saasna waxaa yeela Eebaha idin barbaariya, isagaana iska leh xukunka, Eebe mooyee ilaah kale majiro, ee xaggee laydiinka iili (Xaqa).

039.007 Haddaad gaalowdaan dadow Eebe waa idinka kaaftoomey, ugamana raalli aha addoomadiisa gaalnimo, hadaad ku mahdisaanna wuu idin ka raalli noqon, nafna naf kale danbigeeda ma qaaddo, waxaana leydiin celin Eebihiin xaggiisa, wuxuuna idiin ka warrami waxaad camal fasheen, wuuna ogyahey wax laabta (qalbiga) ku sugan.

039.008 Markuu dadka taabto dhib wuxuu baryaa Eebihiis isagoo u noqon, markuuse Nicmo siiyo wuu illoobaa wuxuu baryey horey, wuxuuna u yeelaa Eebe shariigyo si uu uga baadiyeeyo (kaasi) jidka Eebe, waxaad dhahdaa ku raaxaysogaalnimadaada wax yar waxaad ka mid tahay chelu naarke.

039.009 Ruux tukan oo Eebe adeece saacadaha habeenka isagoo sujuudsan oo taagan kana digtoon aakhiro quudarreynayana naxariista Eebihiis (Ma la midbaa cidaan saas faleynin). waxaad dhahdaa Nabiyow ma egyihiin kuwa wax yaqaanna iyo kuwaan

wax aqoonin, waxaa uun waantoomi kuwa caqliga leh.

039.010 Waxaad dhahdaa Nabiyow addoomadeyda xaqa rumeeyow ka dhowrsada Eebihiin, ciddii wanaag fashana addooomadeyda waxaa usugnaadey wanaag, dhulka Eebena waa waasac (ee ku caabuda) waxaa uun loo oofiyaa (dhameyaa) kuwa samra ajrigooda xisaab la'aan.

039.011 Waxaad dhahdaa Nabiyow waxaa lay faray inaan caabudo Eebe anoo u kali yeeli diinta.

039.012 Waxaana ley faray inaan noqdo kan ugu horreeya muslimiinta.

039.013 waxaad dhahdaa Nabiyoow anigu waxaan ka cabsan hadaan caasiyo Eebahay cadaab maalin weyn.

039.014 Waxaad dhahdaa Eebe uun baan caabudi anoo ukaliyeeli Diintayda.

039.015 Ee caabuda Gaaloy waxaad doontaan Eebe ka sokow, waxaadna dhahdaa kuwa khasaaray waa kuwa khasaariyey Naftooda iyo Ehelkoodii Maalinta Qiyaame, taasina waa khasaaraha cad.

039.016 Korkooda waxaa ah lakabyo Naar ah, hoostoodana waxaa ah lakabyo Naar ah, kaasina waa waxa Eebe ku cabsi galiyo (ugu digo) addoomadiisa ee addoomadeydoow iga dhawrsada.

039.017 Kuwa ka fogaaday inay caabudaan shaydaan (iyo xima fare) oo Eebe u noqday waxaa usugnaaday Bishaaro ee u bishaaree addoomadayda.

039.018 Ee ah kuwa dhageysta hadalka oo raaca kiisa fiican, kuwaasna waa kuwa Eebe hanuuniyey, kuwaasna iyaga uunbaa ah kuwa caqliga leh.

039.019 Ruuxay u waajibtay ereyga cadaab ma adaa Nabiyoow ka korin cid Naar gali.

039.020 kuwa ka dhawrsaday Eebahoodse waxay mudan Qawlado (Janno) oo qawlada kale ka korreeyaan sifiicanna (udhisan), waxaana dhexsocda Wabiyaalkii, waana yabooh Eebe, mana baajiyo Eebe yaboohissa.

039.021 Miyaadan arkeyn in Eebe ka soodajiyey samada biyo oo markaas uu galin dhulka iyagoo ka soo burqan dhulka, markaasna Eebe ku soo bixin Beer midabkeedu kala duwanyahay markaas ka dibna uu ingagi ood arki isagoo cawlan, kadibna kayeeli bur bur, arrintaasna waxay xusuus u tahay kuw caqliga leh.

039.022 Ruux Eebe uwaasiciyey Laabtiisa Islaamka oo nuurka Eebe ku sugan ma lamidbaa (mid la daboolay) halaag wuxuu u sugnaaday kuwey ka ingagtay quluubtoodu xuska Eebe (Quraanka) kuwaasina waa kuwa baadi cad kusugan.

039.023 Eebaa soo dejiyey kan ugu fiican hadal, kitaabuu soo dajiyey isu eg, oo soo

noqnoqda, ay lana qamandhacyooto Jidhka kuwa ka yaaba Eebahood, markaasay la jilci jidhkoodu iyo quluubtoodu xusuusta Eebe, arrintaasuna waa hanuunka Eebe uu ku hanuuniyo cidduu doono, ruuxuu Eebe dhumiyana ma jiro cid hanuunin.

039.024 Ma ruux wajigiis kaga gabada cadaab xun maalinta qiyaame mala midbaa mid aan saas ahayn, waxaana loo yidhaa daalimiinta dhadhamiya waxaad kasban Jirteen, (abaalkiisii).

039.025 Waxaa beeniyey (xaqa) kuwii ka horreeyey (gaaladan) wuxuuna uga yimid cadaabku meelayn kasayn.

039.026 Markaasuu Eebe dhadhansiiyay dulli nolasha adduunyo, cadaabka aakhiraana weyn hadday wax garan.

039.027 Dhabbaan ugu caddayney dadka Quraanka tusaale kasta inay waantoobaan,

039.028 Waana Quraan carabi ku (qoran) oon qalloclahayn may dhawrsadaan.

039.029 Eebe wuxuu qadaray tusaale nin dad wadaagaan iskuna khilaafsan iyo mid usugnaada ruux si gaar ah ma egyihiin tusaale ahaan. mahad Eebaa iska lch dadka badidiisna ma oga.

039.030 Adigu waad dhiman iyaguna (Gaaladu) way dhiman.

039.031 Markaas maalinta qiyaame waxaad ku doodaysaan Eebihiin agtiisa.

039.032 Yaa ka dulmi badan Ruux ku been abuurtey Eebe korkiisa oo beeniyey runta (Xaqa) markuu uyimid, miyeyna ahayn Jahannamo Guriga Gaalada.

039.033 Kii la yimid Runta iyo kii rumeeyey waa dhawrsadeen/

039.034 Waxayna ku leeyihiin Eebe agtiisa waxay doonaan taasina waa abaalmarinta kuwa wanaagga fala.

039.035 Si Eebe ugu asturo wixii xumaa oy camal faleen, kuna abaal mariyo ajirkii ufu fiicnaa waxay falayeen.

039.036 Miyuusan ahayn Eebe kufillaha addoonkiisa waxay kugu cabsi galin waxa Eebe ka soo hadhay (ay caabudi) ruux Eebe dhumiyeyna ma laha cid hanuunin.

039.037 Cid Eebe hanuuniyeyna ma jiro wax dhumin, Eebana miyuusan ahayn adkaade aarsada.

039.038 Hadaad warsato Gaalada yaa abuuray Cirka iyo Dhulka waxay odhan Eebe, waxaad dhahdaa bal ka warrama waxaad caabudaysaan Eebe ka sokow hadduu ila doono Eebe dhib miyey yihiin kuwa fayda dhibka ama hadduu ila doono naxariis ma joojin karaan naxariistiisa, waxaad dhahdaa waxaa i kaafiya Eebe ee korkiisa ha tala saarteen kuwa tala saaran.

039.039 Waxaad dhahdaa qoomkayoow sidaadtihiin u camalfala anna waan camal faliye waadna ogaandoontaan.

039.040 Ruuxu yimaado cadaab dulleeya oo ku dago korkiisa cadaab joogta ah.

039.041 Annagaa kugu soodajinay Kitaabka (Quraanka) Dadka dartiis si dhab ah, ruuxii hanuunana wuxuu anfici naftiisa, kii dhumana wuxuu dhibi naftiisa, adiguna Nabiyow kama tihid wakiil.

039.042 Eebaa oofsada nafta markay dhiman iyo tii aan dhimanin ee hurudday, wuxuna hayn tuu geerida ku xukumay wuxuuna siideyn tii kale tan iyo muddo magacaaban, arrigtaasna aayaad (Calaamooyin) yaa ugu sugan ciddii fikireysa.

039.043 Mise waxay ka yeesheen Eebe wax ka soohadhay shafeecayaal, waxaad dhahdaa (oo ma kayeelanyesaan) xaataa haddayna wax hananayn waxna kasayn.

039.044 Waxaad dhahdaa Eebaa iska leh shafeeco oo dhan, waxaana u sugnaaday xukunka Cirka iyo Dhulka xaggiisaana leydiin celin.

039.045 Marka la xuso Eebe kaliya waxaa diida qalbiyada kuwaan rumeynin aakhiro markii la xuso waxa Eebe ka soo hadhayna markaasay bishaareystaan farxaan.

039.046 Waxaad dhahdaa Nabiyow Eebow adaa abuuray Cirka iyo dhulka ogna waxa maqan iyo waxa jooga, adaase kala bixin addoomadaada dhexdooda waxay isku Khilaafsanyihiin.

039.047 Hadday kuwii dulmiga falay waxa dhulka ku sugan shamaantii iyo wax la mid ah leeyihiin way iskaga furan lahaayeen Cadaabka Maalinta Qiyaamaha, waxaana uga muuqday xagga Eebe Waxayn maleeysanaynin.

039.048 Waxaana u muuqday xumaantay kasbadeen, waxaana ku dhacay waxay ku jees jeesi jireen.

039.049 Markuu dhibtaabto dadku wuu na baryayaa, markaanse siino Nicmo wuxuu dhahaa waxaa la i siiyey waan mutaa, saas ma aha ee waannu imtixaami mase oga badankood.

039.050 Waxaa saas yidhi kuwii ka horeeyey waxna uma tarin waxay kasbadeen.

039.051 Waxaana ku dhacay xumaantay kasbadeen, kuwii dulmifalay oo ka mid ahaa kuwaas waxaa ku dhici xumaantey kasbadeen, namana daaliyaan.

039.052 Miyeyna ogayn inuu Eebe u waasiciyo Rizqiga cidduu doono kuna cidhiidhyo (cidduu doono) arrintaasna waxaa ugu sugan aayad cidii wax rumeyn.

039.053 Waxaad dhahdaa Nabiyow addoomadayda ku xad gudbay Naftoodow ha ka quusanina naxariista Eebe, Eeba dhaafa danbiyada dhamaantoode, waana dambi

dhaafbadane naxariis badane.

039.054 U noqda Eebihiin una hogaansama ka hor cadaab idiin ku yimaaddoon laydiinkana gargaarayn.

039.055 Raaca kan wanaagsan e laydiinka soo dajiyey Eebe xaggiisa, ka hor cadaab idinku yimaadda kado, idinkoon ogayn.

039.056 Ama odhan nafu shaleyte waxaan ku gaboodfalay cibaadada Eebe waxaana ahaa kuwa jees jeesa.

039.057 Ama ayan odhan haddii Eebe ihanuuniyo waxaan noqon lahaa kuwa dhawrsada.

039.058 Ama ayan odhan markay aragto cadaabka hadday noqosho iisugnaan laheyd waxaan ahaan lahaa kuwa samo fala.

039.059 Saas ma ah ee waxaa kuu yimid aayaadkaygii waadna beenisay waadna iswaynaysay waxaadna ka mid noqotay gaalada.

039.060 Maalinta qiyaamana waxaad arkeysaa kuwii ku been abuurtay Eebe korkiisa oo wajiyadoodu madowyahay, miyayna Jahannamo dhexdeedu ahayn hoyga kuwa is kibriya.

039.061 Wuuna koriyaa Eebe kuwa dhawrsaday liibaantooda darteed, mana taabto xumaanu mana murugoodaan.

039.062 Eebana waa abuuraha wax kaste, waana wax walba wakiilkiisa, «maamulaha».

039.063 Isagaana iska leh xukunka Samooyinka iyo Dhulkaba, kuwa gaaloobay aayaadka Eebana waa kuwa khasaaray.

039.064 Waxaad dhahdaa ma waxkasoohadhay Eebaad i faraysaan inaan caabudo jaahiliinyahay.

039.065 Waxa dhab ahaan loogu waxyoodayadiga iyo kuwii kaa horreeyeyba Nabiyow haddaad wax la wadaajisa (Eebe) waxaa buri camalkaaga, waxaadna ka mid noqon kuwa khasaaray.

039.066 ee Eebe uun caabud noqona kuwa ku mahdiya.

039.067 Mayna waynaynin gaaladii Eebe waynaantiisa dhabta ah, isagoo dhulka dhamaantiis kujiro xukunkiisa Maalinta qiyaame Samooyinkuna ku duuban yihiin Yamiintiisa Eebaa ka nasahan kana sarreeya waxay la wadaajiyeen.

039.068 Waxaa la afuufi suurka (Buunka qiyaame) waxaana suuxi (Dhiman) waxa samooyinka iyo dhulka ku sugan, cidduu Eebe doona mooyee, markaasaa la afuufi mid kale waxaana soo bixi dadkii iyagoo taagan oo sugi (xukunka Eebe).

039.069 Wuxuuna la ifi dhulku nuurka Eebihiis waxaana la soo dajin (dhawayn) Kitaabkii

(Camalka) waxaana la keeni Nabiyadii iyo maraggii (Malaa'igta), waxaana lagu kala xukumi dhexdooda xaq lamana dulmiyo.

039.070 Waxaana loo oofin (dhameyn) nafkastaa waxay camalfashay, Eebana waa ogyahay waxay camalfalayaan.

039.071 Waxaana loo kaxeyn gaaloobay xagga jahannamo iyagoo kooco ah markay yimaadaan Naartana waxaa la foraaa Albaabadeeda waxayna udhahaan adeegaheedu miyeyna idiin imaanin Rasuullo idinka mid ah oo idinku akhriya aayaadka Eebihiin idiinkana diga lakulanka Maalintiinan. waxayna dhihi way nooyimaadeen waxaase ku rumoobay Gaalada kalimadii Cadaabka (ee Eebe).

039.072 Waxaana lagu dhihi gala albaabada Jahannamo idinkoo ku waari dhexdeeda iyadaana u xun meelay ku hoydaan kuwa is kibriya.

039.073 Waxaana loo wadi kuwii ka dhawrsaday Eebahood xagga jannada iyagoo kooxa ah markay yimaadaan jannadana iyadoo la furay albaabadeeda (marhore) waxay ku dhihi adeegaheedu nabadgalyo korkiina ha ahaato, waad wanaagsanaateen (liibaanteen) ee gala janada idinkoo ku waari.

039.074 Waxayna dhihi mahad waxaa iska leh Eebaha noo rumeeyey yaboohiisa, nana dhaxalsiiyay dhulka (janada) waxaana ka dagnaa janada meeshaan doonno waxaana wanaag badan ajriga kuwii camal falay.

039.075 Waxaad arkaysaa malaa'igtoo ku wareegsan gaararka carshiga kuna tasbiixsan mahadda Eebahood, waana la kala xukumi dadkii dhexdooda si xaqw ah, waxaana la dhihi mahad Eebaa iska leh ee ah Eebaha caalamka.

040 غافر

040.001 (waxay ku tusin mucjisada quraanka sidii soo hor martay).

040.002 Soo dajinta Kitaabka (quraanka) waxay ka ahaatay Eebaha adkaada ee wax walba og.

040.003 Ee dhaafa danbiga aqbalana toobadda, ayna darantahay ciqaabtiisu, ee nicmada badanleh, Eebe aan ilaahay ahayna ma jiro, xaggiisaana loo noqon.

040.004 Kuma doodo aayaadka Eebe kuwa gaaloobey mooyee, ee yeyna kugu dhagrin gagadoonkooda adduunka.

040.005 waxaa beeniyay hortood qoomkii (Nabi) Nuux iyo xisbiyadii ka dambeeyey, waxayna doontay ummad kastaa rasuulkoodii inay qabato (oy dilaan) waxayna ku doodeen baadil (xumaan) inay xaqa ku tirtiraan, markaasaan qabtay ee waa sidee ciqaabteydii.

040.006 Saasayna ugu sugnaatay kalimadii Eebe «ciqaabtiisu» kuwii gaaloobay, waana inay yihiin naarta ehelkeeda.

040.007 Kuwa (Malaa'igta) xambaarsan carshiga iyo kuwa gaararkiisa ah waxay ku tasbiixsan kuna Mahadin Eebehood wayna rumeysanyihiin, waxayna u dambi dhaaf warsan kuwa rumeeyey iyagoo dhihi Eebahanow waxaad ugu waasac noqon wax kasta naxariis iyo ogaanshee u dambidhaaf kuwa toobadkeena ee raaca jidkaaga kana dhawr cadaabka jaxiimo.

040.008 Eebow gali kuwaas jannada cadni ee ah taad u yaboohday iyaga iyo ruuxii suubanaada oo ah Aabayaalkood, Haweenkooda iyo Caruurtooda, adigaa ah adkaade falsane.

040.009 Kana dhawr xumaanta (Ciqaabta) ruuxaad ka dhawrto xumaanta maalintaas waad u naxariisatay taasina waa liibaanta wayn.

040.010 Kuwa gaaloobay waxaa loogu dhawaaqaa (qiyaamada) cadhada Eebaa ka wayn cadhadaad naftiina ucadhootaan, maxaayeelay waxaa laydiinku yeedhi Jiray Iimaanka markaasaad gaaloobayseen.

040.011 Waxay dhihi Eebow waxaad na dishay laba jeer waxaadna na noolaysay laba jeer waana qiranay dambiganagii ee ma suuroowdaa jid naarta looga baxo.

040.012 Arrintaas waxaa ugu wacan in marka loo yeedho Eebe kaliya aad gaaloowdaan, haddii wax lala wadaajiyana aad rumeysaan xukunka dhamantiisna Eebaa iska leh ee sarreeya waynna.

040.013 Eebe waa kan idin tusiya aayaadkiisa idiinkana soodajiya Samada Rizqi (Roob) mana

xusuusto ruux Eebe unoqon mooyee.

040.014 Ee bari (Caabud) Eebe adoo ukali yeeli cibaadada haba naceen gaaladuye.

040.015 Eebe waa kan ay sarrayso darajadiisu (waxna koryeela) carshigana iska leh, kuna soo dajiya waxyigiisa (iyo jibriil) oo ah amarkiisa cidduu doono oo adoomadiisa ah, si uu uga digo maalinta kulanka (Qiyaamada).

040.016 Maalintay usoo muuqan (usoo bixi) Eebe waxba karna qarsoona korkiisa, wuxuuna dhihi Eebe yaa xukunka iska leh maanta, markaasuu dhihi Eebaha kalida ah ee awooda badan.

040.017 Maanta (Qiyaamada) waxaa laga abaalmarin nafkastaa waxay kasbatay, dulmina majiro Maanta, Eebana wey dag dag badantahay xisaabtiisu.

040.018 Uga dig Nabiyow dadka Maalinta dhaw (Qiyaamada) markuu wadnuhu imaan dhuunta (Cabsi darteed) iyagoo naxsan daalimiinna uma sugnaan sokeeye iyo mid u shafeecoo la maqlo.

040.019 Eebe waa ogyahay khayaanada indhaha iyo waxay qarin laabtu.

040.020 Eebe wuxuu xukumaa xaqa, waxay caabudina oo Eeba ka sokeeya waxba ma xukumaan, Eebana waa maqle arka ah.

040.021 Miyayna ku soconin Dhulka ooyan fiirin siday noqotay cidhibtii kuwii ka horreeyey (Gaaladan) waxay ahaayeen kuwa ka xoogbadan kana camiraadbadan dhulka, markaasuu qabtay Eebe danbigooda dartiis umana sugnaan waxa Eebe ka soo hadhay wax daafaca.

040.022 Waxaana saas ugu wacan inay ahayd xujooyin, oy ka gaaloobeen markaas Eebe qabtay maxaa yeelay waa xoogbadane ay darantahay ciqaabtiisu.

040.023 Dhab ahaan yaan (Nabi) Muuse ugu dirray isagoo wata aayaadkanaga iyo xujo cad.

040.024 Xagga Fircoon, Haamaan iyo Qaaruun waxayna dheheen waa sixirroow beenaala ah.

040.025 Markuu ugala yimid xaqa agtanada waxay dheheen dila Wiilasha kuwa rumeeyey, daayana Haweenka (Gabdhaha) dhagarta gaaladuna ma aha waxaan khasaare ahayn.

040.026 Wuxuu yidhi Fircoon, i daaya aan silo Muusee hana uyeedho Eebihiisa, waxaan ka cabsan inuu idinka badalo Diinta ama uu ka muujiyo dhulka fasaad.

040.027 Wuxuuna yidhi (Nabi) Muuse waxaan ka magangalay Eebahay iyo Eebihiin mid kasta oo is kibriya (isla wayn) oon rumayn Maalinta xisaabta qiyaamada.

040.028 Wuxuu yidhi nin Mu'min ah oo ka mid ah dadka Fircoon oo qarinaayay limaankiisa, ma waxaad udilaysaan in uu yidhi Eebahay waa Alle, isagoo idiinkala yimid xijooyin

xagga Eebihiin hadduu beenaale yahayna isagay dhibi beentiisu, hadduu runle yahayna waxaa idin ku dhici wuxuu idiin ku yaboohay qaarkiis, Eebana ma hanuuniyo danbi badane been badan.

040.029 Qoomkayoow idinkaa iska leh xukunka maanta una adag dhulka, yaase nooga gargaari caddabka Eebe hadduu inoo yimaado, fircoon wuxuu yidhi idin kula talin maayo waxaan ahayn ra'yigayga (waxa ii muuqda) idinkumana hanuuniyo waxaan ahayn waddada xaqa ah.

040.030 Wuxuu yidhi kii rumeeyey (Xaqa) qoomkayoow waxaan idiin ka cabsan sidii maalintii xisbiyadii.

040.031 Sidii Qoomkii Nabi Nuux iyo reecaad iyo thamuud iyo kuwii ka dambeeyey, Eebana ma aha mid la doonadulmi addoomada.

040.032 Qoomkayow wxaan idinka cabsan maalinta isu yeedhidda (Qiyaamada).

040.033 Maalintaad jeedsandoontaan idinkoo carari, idiinna sugnayn wax Eebe idinka ilaaliya, ruux Eebe dhumiyeyna malaha «ma jiro» wax hanuunin.

040.034 Waxaa dhab ahaan idiin kula mid xujooyin marhore (Nabi) Yuusuf, kamana aydaan tagin shaki wuxuu idiin la yimid, markuu dhintayna waxaad dhahdeen ma soobixinaayo Eebe gadaashiis Rasuul, saasuuna udhumiyaa Eebe Ruux xad gudba oo shaki badan.

040.035 Kuwa kudoodaya aayaadkanaga xujo utimid la'aanteed waxaa ku waynaatay cadho Eebe agtiisa iyo kuwa rumeeyay, saasuuna u daabacaa Eebe qalbi kastoo is kibriya oo daalim ah.

040.036 Wuxuu yidhi fircoon Haamaanoow ii dhis Daar (sare) si aan ugu gaadho wadooyinka.

040.037 Wadooyinka Samooyinka markaas aandaalacdo Ilaaha Muuse anigu waxaan u malayn beenaalee, saasaana loogu qurxiyay fircoon camalkiisa xun loogana leexiyay jidka, dhagarta fircoonna, ma aha waxaan khasaare ahayn.

040.038 Wuxuu yidhi kii rumeeyay (Xaqa) qoomkayoow i raaca waxaan idinku hanuunin jidka fiicane.

040.039 Qoomkayoow nolashan adduunyo ee dhaw waa uun raaxo (yar) aakharaase guri nagaadi ah.

040.040 Ruuxii camal xun sameeya laguma abaalmariyo wax lamid ah mooyee, Ruuxiise camal fiican fala Lab iyo Dhaddiigba isagoo rumaysan kuwaasi waxay gali Jannada, waana lagu arzuqi dhexdeeda xisaab la'aan.

040.041 Qoomkayoow maxaa ugu wacan inaan idiinku yeedho korid idinna iigu yeedhaan Naar.

040.042 Iiguna yeedhaan inaan ka gaaloobo Eebe lana wadaajiyo (Cibaadada) waxaanan oqoon ulahayn, aniguna waxaan idiin ku yeedhi xagga Eebaha adkaada ee dambidhaafa.

040.043 Waxaan shaki lahayn in waxaad iigu yeedhaysaan xaggiisa uusan lahayn Nacfi (iyo wax ajiiba) adduun iyo aakhiraba, waxaana laynoo celin xagga Eebe kuwa xadgudbana iyaga uunbaa ah asaxaabta (Ehelka) naarta.

040.044 Waadna xusuusan doontaan waxaan idin kuleeyahay, waxaana u bandhigay amarkayga xagga Eebe,illeen Eebaa arka addoomadee.

040.045 Markaasaa Eebe ka dhawray Mu'minkaas xumaantay ku dhagreen, waxaana ku dhacay (ku dagay) Fircoon iyo ehelkiisii cadaab xun.

040.046 Naarbaana loo bandhigaa aroortii iyo galabtiiba, Maalintay kacayso Saacaduna (Qiyaamada waxaa ladhihi) galiya fircoon iyo ehelkiisa kan ugu daran cadaab.

040.047 Xusuuso waqtigay ku doodi ehelu Naarku Naarta dhexdeeda ooy ku odhan kuwii (raaciyada ahaa) kuwii (madaxda ahaa) ee isla weynaa idinkaan idin raacaynay ee wax manooga taraysaan qayb naarta ka mid ah.

040.048 waxay dheheen kuwii iskibriyey dhamaanteen waxaan ahaanaynaa naarta dhexdeeda, Eebana waa kala xukumay addoomadiisa dhexdooda.

040.049 Waxayna ku dhaheen kuwa naarta kusugan adeegaha jahannamo noo barya Eebihiin inuu naga fududeeyo maalin cadaabka.

040.050 Waxay dheheen adeegayaashii miyeyna ahayn inay idiinla timid Rasuuladii xujooyin, waxay dhaheen way noola timid, waxayna dhaheen harya idinkii marka Eebe, baryada gaaladana ma aha waxaan baadi iyo khasaare ahayn.

040.051 Annagaa u gargaari Rasuuladanada iyo kuwa rumeeyey xaqa nolosha adduun iyo maalinta ay kici maragyadu.

040.052 Maalintayna antacayn daalimiinta cudur daarkoodu, ayna u sugnaan Naclad iyo Guri xun (Naar).

040.053 Dhab ahaan yaan u siinay Nabi Muuse hanuun (Nabinimo) una dhaxalsiinayna Bani Israa'iil Kitaabka (Tawreed).

040.054 Hunuun iyo waano isagoo u ah kuwa caqliga leh.

040.055 Ee samir Nabiyow yabooha Eebe wan dhabe, dambi dhaafna waydiiso kuna tasbiixso adoo ku dheehan mahadda Eebahaa Galab iyo Aroorba.

040.056 Kuwu ku murmi aayaadka Eebe xujo la'aan u timid laabtooda ma aha waxaan kibir ayna gaadhayn ahayn, ee ka magan gala Eebe isagaa wax muqla waxna arkee.

040.057 Abuuriddu cirka iyo Dhulka yaa kawayn abuuridda Dadka (sida u muuqata) laakiin Dadka badidiis ma oga.

040.058 Ma eka indhoole iyo arkc iyo kuwa rumeeyey (Xaqa) camalfiicanna falay iyo xumuunloow, wax yar baadse xusuusanaysaan.

040.059 Saacadda (Qiyaame) way iman shaki la'aan laakiin Dadka badidiis ma rumeynayaan.

040.060 Wuxuu yidhi Eebehiin i barya aan idiin ajiibee, (aqbalee) kuwa iska weyneeya cibaadadayda waxay gali doonaan naarta jahannamo, iyagoo dulleysan.

040.061 Eebe waa kan idiin yeelay habeenka inaad xasiLoonaataan dhexdiisa, maalintana (Ifid) arag, Eebana waa kan wax ku galladaysta dadka, laakiin dadka badankiisu kuma mahdiyaan.

040.062 Kaasi waa allihiin, Eebana idiin ah wax walbana abuuro, Eebe mooyee mid kale ma jiro ee xagee xaqa laydiinka iili.

040.063 Saas ookale yaa loo iilay kuwii aayaadka Eebe diidi jiray.

040.064 Eebe waa kan idiinka yeelay Dhulka meel sugnaansho, Cirkana dhismo oo idin sawiray wanaajiyayna Suuraddiina oo idinku Arzaaqay wax wanaagsan kaasi waa Eebihiin waxaana sarreeya oo nasahan Eebaha Caalamka Eebihiisa ah,

040.065 Eebaha nool, Eebe aan isaga ahaynna ma jiro ee barya (caabudana) idinkoo u kaliyeeli Diinta, mahadna waxaa iska leh Eebaha Caalamka.

040.066 Waxaad dhahdaa Nabiyow waxaa layga reebay inaan caabudo waxaad baryeysaan Eebe ka sokow markay iigayimaadeen xujooyin xagga Eebahay, waxaana lay faray inaan uhogaansamo Eebaha Caalamka.

040.067 Eebe waa kan idinka abuuray CarRada Hadana Dhibic, haddana Calaqo markaas idin soo bixiyey idinkoo ilma ah, hadana aad gaadhaan xoogiina, haddana aad noqotaan Odayo waxaase idinka mid ah cid la oofsado (Dhimata) intaas ka hor, iyo inaad gaadhaan waqti magacaaban waxaad udhawdihiin inaad wax kastaan.

040.068 Eebe waa kan wax nooleeya waxna dila markuu doono inuu xukumo amarna wuxuu uun dhahaa ahaw wuuna ahaadaa.

040.069 Ka warran kuwa ku murmi aayaadku Eebe xaggee looga iili xaqa.

040.070 Kuwa beeniyay Kitaabka «Quraanka» iyo waxaan la soo dirray Rasuulladanada way ogaandoonaan, cidhibtooda.

040.071 Marka Katiinado layeelo Luquntooda Silsiladdana lagu jiido.

040.072 Kulayl haddana «Naar» lagu jiido.

040.073 Markaas lagu dhaho aaway waxaad la wadaajiseen cibaadada.

040.074 Eebe ka sokoow, waxayna odhan waa naga Dhumeen (waynay), mase aanaan ahayn kuwo Wax ucaabuday horay, saasuuna Eebe udhumiyaa Gaalada.

040.075 Taasina waa waxaad ugu farxi jirteen Xumaanta dhulka dhexdiisa xaq daro iyo Waxaad la kibri jirteen.

040.076 Eegala irdaha jahannamo idinkoo ku Waari waxaana u xun meeluu ku hoydo isla wayne Naarta Jahanamo.

040.077 Samir (adkayso) nabiyow yabooha Eebe waa xaqe, haddaanu kutusinno waxa (guusha) aannu Kuu yaboohi qaarkeed (intaad nooshahay waa Wanaagayamaan ku oofsanno (intaas Ka hor) Xaganagaa loo soo celin (gaaladaas).

040.078 Waxan dirray rasuullo adiga hortaa Waxaa ka mid ah kuwo aan kaaga qisoonay iyo kuwo aanaan kaaga qisoonin, rasuulna aayad (mucjisad) ah idiin Lama imaan karo Eebe la'aantiis hadduuse yimaado amarka Eebe (cadaabkiisu) waxaa la Xukumi xaq waxaana ku khasaaray halkaas kuwa Xumaanlowga ah.

040.079 Eebe waa kan idiin yeelay Nicmoolayda (xoolaha) inaad waxna ka fuushaan waxna ka cuntaan.

040.080 Waxaana idinka sugnaaday dhexdeeda Nacfi iyo inaad ku gaadhaan danihiina Laabta idinkaga jira, korkeeda iyo doonta Ayaana la idinku xambaaraa.

040.081 Wuxuuna idin tusiyaa aayaadkiisa ee teed aayaadka Eebe diidaysaan.

040.082 miyayna ku soconin dhulka oo ay fiiriyaan Siday noqotay cidhibtii kuwii ka horreeyay, waxay ahaayeen kuwo ka badan kana xoog badan iyo camiridda dhulka, waxna uma tarin waxay kasbadeen.

040.083 markay ula yimaadeen rasuuladoodii xujooyin waxay ku farxeen gaaladii waxa agtooda ah oo cilmi ah, waxaana ku dagay waxay ku jees-jeesi jireen (abaalkiisii).

040.084 markay arkaan cadaabkanaga waxay dhahaan waxaan rumaynay Eebe kaliya waana diidnay waxaan Eebe la wadaajin jirray.

040.085 Mana aha kuu anfici iimaankoodu markay Arkaan cadaabkanaga, waa sunnada (dariqada) Eebe ee u horaysay adoomadiisa, waxaana ku khasaaray halkaas gaalada.

041 فصلت

041.001 Waxay ku tusin mucjisada Quraanka sida soo hormartay.

041.002 Quraanka waa soo dajinta Eebe naxariista guud iyo mid gaaraba naxariista,

041.003 Waana Kitaab loo caddeeyey aayaadkiisa isagoo Quraan carabi ku qoran ah ciddii wax garan.

041.004 Waana bishaareeye u dige ah, waase ka jeedsadeen badankoodu waxna ma maqlayaan.

041.005 Waxayna dheheen quluubtanadu waxay kaga sugantahay dabool waxaad noogu yeedhi, dhagahanagana waxaa kaga jira culeys, dhexdanada iyo adigana waxaa ah xijaab, ee camal fal anana waancamalfaleynaaye.

041.006 Waxaad dhahdaa Nabiyow anigu waxaan uun ahay bashar (Dad) idinkookale ah, waxaana la iiwaxyooday in Eebehenno yahay Eebe kaliya, ee u toosnaada xaggiisa, kana dambidhaaf waydiista, halaagna wuxuu u sugnaaday mushrikiinta.

041.007 Kuwaan bixinin zakada ahna aakhiro kuwa ka gaaloobey.

041.008 Kuwa xaqa rumeeyeyse oo camalfiican falay waxaa usugnaaday ajri aan guraynin.

041.009 Waxaad dhahdaa Nabiyow idinku ma waxaad ka gaaloobaysaan kan (Eebaha) ku abuuray Dhulka laba maalmood, ood uyeelaysaan kuwo la mid ah, kaasi waa Eebaha Caalamka.

041.010 Wuxuuna yeelay Dhulka dhexdiisa Buuro wuuna barakeeyey dhexdiisa una qadaray (u qiyaasay) Cunnadiisa afar maalmood iyadooy usimantahay dadka weydiin.

041.011 Markaasuu Eebe u istawooday (qasday) Cirka oo qiiq ah kuna yidhi Cirka iyo Dhulka ahaada idinkoo adeecsan ama la ikraahi (laqasbi) waxayna dheheen waan nimid anagoo addeecsan.

041.012 Wuxuuna Eebe ka abuuray Cirka Todobo Samo laba maalmood wuxuuna faray Samo kasta amarkeedii, waxaana ku qurxinay Cirka dhaw Misbaaxyo, waana ilaalinay, taasina waa qadaridda (maamulka) Eebaha adkaada ee wax og.

041.013 Hadday ka jeedsadeen Gaaladu (xaqa) waxaad ku dhahdaa Nabiyow waxaan idiinka digi cadaab daran oo lamid ah kii Reer Caad iyo Thamuud.

041.014 Markay ugaga timid Rasuuladii hor iyo gadaalba, iyagoo ku leh ha caabudina waxaan Eebe ahyn, ayna ku dhaheen hadduu doono Eebeheen wuxuu soo dajinlahaa Malaa'ig, anaguna waxa laydiin soo diray waan ka gaaloownay.

041.015 Ree Caad iyagu way isku kibriyeen Dhulka xaq darro, waxayna dheheen yaa naga xoog badan miyeyna arag Eebaha abuuray inuu ka xoogbadanyahay waxayna

ahaayeen kuwo aayaadkanaga diidan.

041.016 Waxaana ku dirray korkooda Dabayl qaylo daran Todobo Maalmood oo uxun (iyaga) si aan u dhandhansiino cadaabka dulliga Nolosha adduun, cadaabka aakhiraana ka sii dulli badan loomana gargaaro.

041.017 Ree thamuud waxaantusinay xaqa, waxayna ka jeeclaadeen indho la'aan (baadi) hanuunkii, waxaana qabtay qaylo cadaab wax dulleeya, waxay kasbanayeen darteed.

041.018 Waxaana korinay kuwii rumeeyey (xaqa) oo dhawrsan jiray.

041.019 (u sheeg gaalada) Maalinta lagu kulmin colka Eebe naarta iyagoo is cidhiidhyi.

041.020 Markay yimaaddaana uu ku maragfuro korkooda, maqalkooda, aragoodu, iyo haragoodu (jidhkoodu) waxay falijireen.

041.021 ayna ku dhahaan korkooda (Jidhkooda) maxaad noogu marag kacdeen, ayna ku dhahaan waxaa naga hadliyey Eebaha ka hadliya wax kasta, isagaana idin abuuray markii hore xagiisana laydiin celin.

041.022 Mana aydaan ahayn kuwa iska astura inay ku maragkacaan jidhkiinu, araggiinu iyo haraggiinu, inuusan Eebe ogayn wax badan ood falaysaan.

041.023 kaasina waa malihiinii aad u malayseen Eebihiin isagaana idin halaagay, waxaadna ahateen kuwo khasaaray.

041.024 haday samraanna naarbay ku hoyan hadday cudur daar dalbaana lagama aqbalo.

041.025 Waxaan u darabnay Gaalada saaxiibo u qurxiya waxa ka horeeya, iyo waxa ka dambeeya, waxaana ku xukunaatay hadalkii Eebe isagoo umada kale ku dhex sugan (oo la cadaabi) oo ka horeeyey Jinni iyo Insina leh waxayna ahaayeen kuwo khasaaray.

041.026 Waxay dhaheen kuwii Gaaloobay ha maqlina Quraanka kuna qaylya (marka la akhrin) waxaad u dhawdihiin inaad adkaataane.

041.027 Waxaan dhadhansiinaynaa kuwii Gaaloobay Cadaab daran, waxaana ka abaalmarinaynaa kii ugu xumaa waxay camal falayeen.

041.028 Kaasi waa abaalmarinta colka Eebe, waxayna gali Naar iyadoo u noqon Curi waarid, iyagoo laga abaal marin aayaadkanaga aydiideen.

041.029 Waxay dheheen kuwii Gaaloobay Eebow na tusi labadaas nadhumiyey oo Jinni iyo Insi ah aan yeelo Gomadahanaga hoostoodee si ay u noqdaan kuwo ku hooseeya (Naarta).

041.030 kuwa yidhi Eebahanno waa Alle hadana toosnaaday waxaa ku soo dagta Malaa'igta

(markey dhiman iyadoo ku dhihi) ha cabsanina hana murugoonina, kuna bishaareysta Jannadii laydiin yaboohay.

041.031 anagaa sokeeye idiin ah nolosha addunyo iyo aakhiraba, waxaana idiinsugnaaday dhexdeeda waxay doonto Naftiinnu waxaadna ka helaysaan waxaad dalabtaan.

041.032 Waana martiqaadka Eebaha dambi dhaafa ee Naxariista.

041.033 yaa ka fiican hadal ruux ugu yeedhay (Dadka) Eebe xagiisa, oo camalfiican sameeyey, oo dhaha anigu waxaan ka mid ahay Muslimiinta.

041.034 Mana eka Wanaag iyo Xumaan, reebna oo (bixi) arrinta fiican markaas waxaa soobixi in midkii col idin dhexyiil uu noqon sokeeye iyo saaxiib.

041.035 Lalamana kulmiyo arrintaas kuwii samrey mooyee, lalamana kulmiyo mid nasiib weyn leh mooyee.

041.036 Hadduu ku waswaasiyo shaydaan xaggiisa waswaasiye ka magangal Eebe isagaa wax maqla waxna oge.

041.037 Aayaadka Eebe (jiridiisa iyo qudradiisa) waxaa ka mid ah Habeenka, Maalinta, Qorraxda iyo Dayaxa, ha u sujuudina Qorraxda iyo Dayaxa ee u sujuuda Eebaha abuuray haddaad tihiin kuwo (dhab) u caabudi.

041.038 Haday iska kibriyaan (cibaadada) kuwa Eebahaa agtiisa ah way u tasbiixsadaan Habeen iyo Dharaarba kana noogin.

041.039 Aayaadka Eebe waxaa ka mid ah inaad aragtidDhulkoo dulleysan (abaar ah) markaan ku soo dajinno Biyaha uu gilgisho soona kor noqdo, midka nooleeyey wuxuu nooleyn wixii dhintay wax walbana wuu karaa.

041.040 Kuwa iilaya aayaadkanaga nagama qarsoona, ruux lagu tuuray Naarta miyaa khayrroon mise mid isagoo aamin ah imaan Qiyaamada, fala waxaad doontaan, Eebe waxaad faleysaan waa arkaa.

041.041 Kuwa ka gaaloobay Quraanka markuu u yimid (waa la abaal marin) waana Kitaab qaali ah.

041.042 Mana timaado xumaan hortiisa iyo gadaashiisa, (waa dhawran yahay) waana soo dajinta Eebaha falka san ee lamahdiyo.

041.043 Lagumana dhaho waxaan ahayn waxii lagu yidhi Rasuuladii ka horreeyey, Eebahaana waadambi dhaafe ciqaab daran.

041.044 Hadaan kayeelo «Kitaabka» Quraanka Cajami ah waxay dhihi lahaayeen maxaa loo caddayn waayey Aayaadkiisa, ma (quraan) Cajami ah iyo Nabi (Carabi ah) waxaad dhahdaa isagu kuwa rumeeyey wuxuu u yahay Haanuun iyo Caafimaad, kuwa aan

rumeynina dhagahooda waxaa ah culays, waana ka indha la' yihiin kuwaasna waxaa looga yeedhi meel fog.

041.045 Dhab ahaanbaan u siinay Nabi Muuse Kitaabka waana laysku khilaafay, haddayan jirin kalimo ka hormartay Eebahaa waa lakala xukminlahaa dhexdooda waxayna ku suganyihiin gaaladu shaki daran.

041.046 Ruuxi camalfiican fala wuxuu u falay Naftiisa, Ruuxii xumaan fala wuxuu dhibay Naftiisa, Eebaheena ma aha dulmiyaha Addoomada.

041.047 Xagiisaana loo celiyaa ogida Saacadda (Qiyaame) midhana kama soobaxaan Sabuulkooda, mana uuroobo Dhadig mana dhalo ogaanshaha Eebe la'aantiiis, Maalintuu ku dhihi away kuwaad ila wadaajiseenna waxay dhihi waxaan ku ogaysiinnay Nagamidma aha Ruux marag furi arintaas.

041.048 Waxaa ka dhumey waxay ahaayeen kuwo (baryo) caabuda horey, waxayna yaqiinsadeen inuusan u sugnaan gargaare.

041.049 Dadku kama daalo baryada khayrka, hadduu taabto sharra wuu quusasha badanyahay.

041.050 Haddaan dhadhansiinno naxariis xagganaga ka timid dhib taabtay kadib, wuxuu dhahaa kan anaa iska leh mana u maleeynaayo inay Saacadda (qiyaame) kici, haddii layceliyo Eebahayna waxaan ku leeyahay agtiisa wanaag, dhab ahaan baan ugu warranmeynaa kuwii Gaaloobey waxay camal faleen, waxaana dhabahaan u dhadhansiinaynaa Cadaab daran.

041.051 Markaan unicmeyno Dadka wuu jeedsadaa oo is dadbaa (daacadduu ka tagaa) markuu taabto dhibna wuxuu soo baxaa isagoo baryo badan.

041.052 Waxaad ku dhahdaa bal kawarrama hadduu Quraankani xaga Eebe ka yimid markaas aad ka Gaaloowdaan yaa ka baadi badan Ruux Gaalnimo iyo khilaaf fog ku sugan.

041.053 Waxaanu ku tusin aayaadkanaga jahooyinka iyo Naftooda intey uga caddaato inuu Quraanku xaq yahay, miyuuna ku filleyn inuu waxkaste ogyahay.

041.054 Waxayna Gaaladu kaga suganyihiin shaki lakulanka Eebe, Eebana waxkasta wuu koobay.

042 الشورى

042.001 Waxay ku tusin mucjisada Quraanka.

042.002 Sidoo kale.

042.003 Sida waxyiga laguugu soodajiyey Nabiyoow yaa Nabiyadii horana loogu waxyooday, waxaana waxyooda Eebaha adkaada ee falka san.

042.004 Waxaa u sugnaaday waxa Samada iyo Dhulka ku sugan, Eebana waa sarreeyaha weyn.

042.005 Waxay u dhawdahay Samooyinku inay ku dildillaacaan korkooda, Malaa'igtuna waxau ku tasbiixsan mahadda Eebahood, waxayna u dambidhaaf warsan kuwadhulka ku sugan (Dadka) Eebana waa dambidhaafe Naxariista.

042.006 Kuwa yeeshay Eebe ka sokoow owliyo Eebe waa ogyahay korkooda (wuu daalacay) adiguna kama tihid wakiil.

042.007 (Sidaan ugu waxyoonay Nabiyadii hore) yaan adigana Nabiyow kuugu waxyoonay Quraan Carabi ah saad ugu digtid Ree Makaad iyo wax ka hareereeya (dadka kale) ugana digtid maalinta kulanka (Qiyaamada) shaki male Maalintaas, kooxi Jannay gali kooxna Jaxiimo.

042.008 Hadduu doono Eebe wuxuu ka yeeli lahaa dadka umad kaliya, laakiin wuxuu galiyaa cidduu doono naxariistiisa, daalimiintuna ma helaan sokeeye iyo Gargaare midna.

042.009 Mise waxay yeesheen Gaaladii Eebe ka sokow awliyo (ay caabudaan) Eebe umbaa wali ah, isagaana nooleeya wixii dhintay, isagaana wax walba kara.

042.010 Waxaad isku khilaaftaan oo shay ah Eebaa leh xukunkiisa (loo celin) kaasina waa Eebaha i barbaariya, isagaana tala saartaa, xaggiisaana u noqon.

042.011 Isagaa abuuray Samooyinka iyo dhulka idiinkana yeelay naftiinna noocyo (Lab iyo Dhaddig) xoolahana idiinka yeelay Noocyo, wuuna idin abuuraa wax la mid ahna ma jiro, waana maqle arka.

042.012 Isagaa iska leh xukunka Samooyinka iyo Dhulka, wuuna u fidiyaa Rizqiga ruuxuu doono, wuxuuna ku cidhiidhyaa Cidduu doono, wax walbana waa ogyahay.

042.013 Wuxuuna idiin jideeyey xagga Diinta wuxuu u dardaarmay (Nabi) Nuux iyo kaan kuu Waxyoonay adiga iyo waxaan u dardaaranay (Nabi) Ibrahiim (Nabi) Muuse iyo (Nabi) Ciise inay oogaan Diinta aydaan kuna kala tagin dhexdiisa, waxaa ku waynaaday Gaalada waxaad ugu yeedhi, Eebaa u doorta xaggiisa Cidduu doono una hanuuniya xaggiisa cidduu hanuunin.

042.014 Mana kala tagin markuu u yimid cilmigu ka dib mooyee, dulmi iyo xasad dartiis,

hadayana jirin kalimo Eebahaa ka hormartay oo tan iyo muddo magacaaban (in lasugo) waxaa lakala xukmin lahaa dhexdooda, kuwii la dhaxalsiiyey Kitaabka kadib waxay ku suganyihiin shaki daran.

042.015 Waxaas dartiis ugu yeedh Dadka, utoosnawna sidii lagu faray, hana raacin hawadooda, waxaadna dhahdaa waxaan rumeeyey waxa Eebe soo dajiyey oo Kitaab ah, waxaana lay faray inaan u caddaalo falo dhexdiina, Eebana waa Rabbiganno iyo Rabbigiin, waxaa noo sugnaaday waxaan camal fallo, idinkana waxaa idiinsugnaaday waxaad camal fashaan, doodina inama dhextaallo Eebaa kulmin dhexdeena xaggiisaana loo ahaan.

042.016 Kuwa ku doodaya Eebe intaa la ajiibay kadib xujadoodu waa baadil Eebe agtiisa, korkoodana cadhaa ah, waxaana usugnaaday Cadaab daran,

042.017 Eebe waa kan u dajiyey Kitaabka si xaq ah iyo miisaan. (caddaalada) mana ogid waxay mudantahay in sacaadda (Qiyaame) dhawdahay.

042.018 Waxaa dadajista saacadda kuwaan rumeynin iyafa, kuwa rumeeyayna way ka cabsadaan xaggeeda waxayna ogyihiin inay xaq tahay kuwa ku murmi saacaddana waxay ku suganyihiin baadi cad.

042.019 Eebe waa u naxariisbadanaha addoomadiisa wuxuuna arzuqaa cidduu doono, waana xoogbadane adkaade ah.

042.020 Ruuxii dooni camalka aakhiro waan u siyadinaa camalkiisa, Ruuxiise ah mid dooni camal adduunyo waan ka siinaa xaggeeda, kumana leh aakhiro wax nasiib ah.

042.021 Mise waxay leeyihiin Gaaladu shurako Eebe oo u Jideeyey diin iyo (xukun) aan Eebe idmin haddayna jirin kalimadda kala bixinta (qiyaamada) waa la kala xukumi lahaa dhexdooda, daalimiintana waxaa u sugnaaday cadaab daran.

042.022 Waxaad arkeysaa daalimiinta oo ka cabsan waxay kasbadeen, wuuna ku dhici korkooda, kuwa rumeeyey xaqse oo camalfiican falay waxay gali Beero Janno, waxayna ku leeyihiin waxay doonaan Eebe agtiisa, taasina waa fadli weyn.

042.023 kaasi waa midka ugu bishaareyn Eebe addoomihiisa ah kuwa rumeeyey (xaqa) camal fiicanna falay, waxaadna dhahdaa Nabiyooy maydin warsanaayo ujuuro xaqa gaadhsiintiisa oon ahayn jacayl qaraabanimo, ruuxii kasbada wanaagna waxaannu u siyaadin wanaag, Eebana waa dambidhaafe mahdiyo.

042.024 mise waxay dhihi wuxuu ku been abuurtay Eebe, hadduu doono Eebe wuxuu dabooli lahaa qalbigaaga, wuxuuna tiraa Eebe xumaanta xaqana wuxuu ku sugaa kalimadiisa (quraanka) Eebana waa ogyahay waxa laabta kusugan.

042.025 Eebana waa kan aqbala loobada addoomadiisa, kana dhaafa xumaanta ogna Waxaad falaysaan.

042.026 Ee (Eebana) wuxuu ajiibaa kuwa rumeeyey xaqa oo camal fiican falay wuxuuna u siyaadiyaa fadligiisa, gaalana waxaa usugnaaday cadaab daran.

042.027 Hadduu Eebe ufidiyo (waasiciyo) rizqiga addoomadiisa waxay ku kibri lahaayeen dhulka wuxuuse u soodajin qadarkuu doono, Eebana addoomadiisa wuu ogyahay uu arkaa.

042.028 Eebana waa kan soo dajiya Roobka intay quustaan kadib fidiyana naxariistiisa, waana Eebaha waliga ah (gargare) ee la mahdiyo.

042.029 Calaamooyinkiisa waxaa ka mid ah Abuuridda Samooyinka iyo Dhulka iyo wuxuu ku fidiyay (ku abuuray) dhexdooda oo socda, Eebana inuu soo kulmiyo dhammaantood markuu doono wuu karaa.

042.030 Wixii idinku dhaca oo musiiba ah (dhib ah) waa waxay kasbadeen Gacmihiinu, wuxuuna idinka cafiyaa (Eebe) wax badan.

042.031 Mana tihidin kuwo Eebe ku daaliya dhulka dhexdiisa, idiimana sugnaanin isaga ka sokoow Wali iyo Gargaare midna.

042.032 Calaamooyinka Eebe waxaa ka mid ah Maraakiibta (socota) Badda iyadood moodo buuro.

042.033 Hadduu doono (Eebe) wuxuu xasiliyaa (joojiyaa) Dabaysha markaasay fadhiistaan Biyaha korkooda, taasina waxaa ugu sugan calaamo ruux kastoo samir iyo mahad badan.

042.034 Hadduu doonana (Eebe) wuu halaaga Doomaha waxay kasbadeen darteed wax badanna wuu ka cafiyaa.

042.035 Waxayna ogaan kuwa ku murmi aayaadkanaga inuusan u sugnaanin meeley magan galaan.

042.036 Wixii laydiin siiyo oo wax ah waa uun nolasha dhaw raaxadeeda waxa Eebe agtiisa ah yaase u khayrbadan una hadhid badan kuwa rumeeyey (xaqa) Eebehoodna tala saarta.

042.037 kuwaasi waa kuwa ka fogaada dambiga waaweyn iyo xumaanta, markey cadhoodaanna u Cafiya (u dhaafa).

042.038 Waana kuwa ajiibay (maqlay) Eebahood oogayna Salaadda amarkooduna tashi yahay dhexdooda waxaan ku arzaaqnayna wax ka bixiya.

042.039 Waana kuwa marka gardarro (iyo dulmi) ku dhaco gargaarta (iska celiya).

042.040 Xumaan abaalkeeduna waa ku abaal marin mid lamid ah Ruuxiise iska cafiya oo wanaajiya ajrigiisa Eebaa siin, Eebana ma jecla daalimiinta.

042.041 Ruuxiigargaarta inta la dulmiyey ka dib kuwaas korkooda wax masaarro (jid lagumaleh).

042.042 Waxaase dhib saaranyahay uun (jid laguleeyahay) kuwa dulmiya Dadka kuna kibra Dhulka xaq daro, kuwaas waxaa u sugnaaday cadaabdaran.

042.043 Ruuxii samra oo iska cafiya taasi waa arrin loo qasdo (la jecelyahay).

042.044 Ruxii Eebe dhumiyo ma helo sokeeye gadaashiis, waxaadna arkeysaa daalimiintu markey arkaan cadaabka iyagoo leh ma suroobi karaa waddo (hab) loogu noqdo adduunkii.

042.045 Waxadna arkeysaa iyagoo loo bandhigi Naarta, oo la khushuucsan dulli, kana dayi wax si Qarsoon, waxayna dhaheen kuwii rumeeyey (xaqa) kuwa khasaaray waa kuwa khasaariyey naftooda iyo ehelkooda Maalinta Qiyaame, daalimiintuna waxay gali cadaab joogta ah.

042.046 Umana sugnaan awliyo (sokeeye) ugargaara Eeve ka sokoow ruux Eebe qaddaray dhumidiisana jid uma sugnaanin (uu ku tooso).

042.047 Ajiiba (maqla) Eebihiin ka hor imaatin maalin aan laga celinkarin Eebe, idiinmama sugnaanayo wax la magangalo, Maalintaas, idiinmana sugna gargaare.

042.048 Haday jeedsadaane kuuma aanaan dirin inaad ilaaliso korkooda, korkaaga ma aha waxaan gaadhsiin ahayn, markaan dhadhansiino Dadkana naxariis way farxaan «si kibir ah», hadday ku dhacdo xumaan waxay Gacmahoodu hor marsadeen darteed dadkii aadbuu u Gaaloobaa.

042.049 Eebaa iska leh xukunka Samooyinka iyo Dhulka, wuxuuna abuuraa wuxuu doono, wuxuu siiyaa cidduu doono gabdho, cidna wuxuu siiyaa Wiilal.

042.050 Ama wuu isku lamaaneeyaa Wiilal iyo Gabdho, ruuxuu doonana wuxuu ka yeelaa Mandhaleys Eebana wax og, karana.

042.051 Uma suurawdo Dad inuu Eebe la hadlo waxyi mooyee, ama kala hadlo xijaab gadaashiis, ama uu u soo diro farriin (Malag), oo markaas ugu waxyooda idamka Eebe wuxuu doono, Eebana waa sarreeye falsan.

042.052 Saasaannu kuugu waxyoonay nolol amarkanaga ah (Quraanka) maadan aqoonin Kitaab wuxuu yahay iyo Iimaan midna, laakiin waxaan ka yeellay Nuur aannu ku hanuunino ciddaan doono oo addoomadanada ka mid ah, adiguna Nabiyow waxaad ku hanuunin jidka toosan.

042.053 Jidka Eebaha iska leh xukunka waxa Samooyinka iyo Dhulka ku sugan xagga Eebeyna u ahaan umuuruhu.

043 الزخرف

043.001 Mucjisada Quraankay ku tusin.

043.002 Waxaan ku dhaartay Kitaabka (Quraanka) cade (muuqda) ee.

043.003 annagaa ka yeelley Quraan Carabi ku soo dagay, inaad kastaan darteed.

043.004 Wuxuuna ku suganyahay Kitaabka asalkiisa (Looxul maxfuudka) agtiisa, waana sarreeyaa Quraanku falna sanyahay.

043.005 Ma waxaan Quraanka idiinka haysanaynaa (daysanayna) inaad tihiin qoom ku xadgudbay xumaanta.

043.006 Badanaa intaan udiray Nabi kuwii hore.

043.007 Nabi uma yimaado Gaaladii hadii kale way ku jees jeesi jireen.

043.008 Waxaana halaagnay kuwo ka xoogbadan qabasho waxaana tagay (hor maray) tusaalihii kuwii horreeyey (ee halaaga ahaa).

043.009 Haddaad warsato Gaalada yaa abuuray Samooyinka iyo dhulka waxay odhan waxaa abuuray Eebaha adkaada ee wax walba og.

043.010 Waana Eebaha idiin kayeeley dhulka gogol idiinkana yeeleydhexdiisa Wadooyin si aad ugu hanuuntaan (toostaan).

043.011 Waana Eebaha ka soo dajiyey Samada Biyo qadaran oon ku noolayno Magaalo dhimatay, saasaana leydiin soobixin.

043.012 Waana Eebaha abuuray noocyada dhamaantood idiinkana yeeley Maraakiibta iyo Xoolaha waxaad kortaan.

043.013 Inaad ku ekaataan dhabarkeeda markaas aad xusuusataan Nicmada Eebihiin markaad ku ekaataan ood dhahdaan waxaa nasahan Eebaha noosahley tan mana nihin kuwo kara leyligeeda.

043.014 Anaguna xagga Eebahanno yaannu u gadoomeynaa.

043.015 Waxay uga yeeleen Eebe addoomadiisa qayb, Dadkuna waa gaaloow badane cad.

043.016 Miyuu ka yeeshay Eebe wuxuu abuuray qarkood Gabdho, oo idiin doorey Wiilal.

043.017 Marka loogu bishaareeyo midkood wuxuu Eebaha Raxmaana uga yeeley tusaale, wuxuu noqdaa wajigiisu mid madow oo walbahaarsan.

043.018 Ma Eebey u yeeleen wax ku barbaara isqurxin, oon doodna caddayn karin.

043.019 Waxay ka yeeleen Malaa'igta ah addoomada Eebaha Raxmaan ah dhadig, miyey joogeen abuurkoodii, waan qoreynaa maragooda waana la warsan (waxaas).

043.020 Waxay dhaheen hadduu doono Eebaha Raxmaan ah maanaan caabudneen waxkale ugumana sugnaanin wax cilmi ah arrintaas, waxaan beensheegayaal ahayna ma aha.

043.021 Mise waxaan siinay Kitaab ka horreyey (quraanka) oy haystaan isagaas.

043.022 Waxaybase dhaheen waxaan bellay Abbayowganoo jid ku socda anaguna iyaga raadkoodii yaan ku hanuunsanahay.

043.023 Waa saasoo kale umaanaandirin Magaalo hortaa u dige haddii kale waxa dhihi Jireen kuwa raaxaystay anagu waxaan hellay Aabayoowganoo jid ku sugan anaguna raadkooda yaan ku dayanaynaa.

043.024 Waxaad dhahdaa (ma waxaad raaxaysaan waxaas) haddaan idiinla imaado wax ka hanuunsan waxaad ka hesheen Aabayaalkiin (oo ku sugan) waxay dhihi annagu waxa laydiin ku soo diray waannu ka Gaalownay.

043.025 Markaasaan ka aarsanay, bal day siday noqotay cidhibtii beeniyayaasha (xaqa).

043.026 Xusa Markuu ku yidhi (nabi) Ibraahim Aabihiis iyo Qoomkiisii anigu waxaan bari ka ahay waxaad caabudaysaan.

043.027 Waxaanse caabudi Eebaha I abuuray isagaana i hanuunin.

043.028 Wuxuuna kayeelay Kalimada (tawxiidka) tii ku baaqi ah Faraca Ibraahiim si ay xaqa ugu noqdaan.

043.029 Saas ma aha ee waan u raaxeeyey kuwaas iyo Aabbayaalkood intuu uga yimaado xaqu iyo Rasuul cad (oo muuqda).

043.030 Markuu u yimid xaqii waxay dhaheen kan waa sixir annaguna waannu ka Gaalownay.

043.031 Waxay dhaheen gaaladii maxaa loogu dajin waayey Quraankan mid ka mid ah labada Magaalo ee weyn.

043.032 Miyagaa qaybin Naxariista Eebahaa anagaa u qaybina dhexdeeda rizqigooda nolosha adduunyo waana ka kor yeelay qaarkood qaarka kale darajooyin, si leysugu shaqeeyo, Naxariista Eebahaa yaa ka khayrbadan waxay kulmin.

043.033 Hadduusan Dadku noqoneyn umad kaliya (Gaalimada) waxaan uga yeelilahayn kuwa ka Gaalooba Eebe guryahooda Saanqaag Fidlo ah iyo Sallaano Fidla ah, oy ku koraan.

043.034 Guryhoodana waxaan uga yeeli lahayn Albaabyo iyo Sariiro ay ku dangiigsadaan oo fidla ah.

043.035 Iyo Dahab, waxaas dhamaantiisana waxaan raaxada nolasha dhaw ahayn ma aha, aakhiraase u ah Eebe agtiisa kuwa dhawrsada.

043.036 Ruuxii ka jeedsada «aragheela» xuska Eebahaa Raxmaan ah (Quraanka) waxaannu la xidhiidhinaa shaydaan oo saaxiib u noqon.

043.037 Shayaadiintuna waxay ka leexin Jidka (xaqa) waxayna isu maleyn inay hanuunsanyihiin (toosan yihiin).

043.038 Markuu nooyimaaddo (Gaalku Qiyaamada) waxuu ku dhahaa (Shaydaanku) shaleytee mey dhexdeenna ahaato «wax la mid ah» fogaanshaha qorrax ka soobax iyo u dhaca, adaana u xun Saaxiib.

043.039 Wax idiinma tarayso Maanta haddaad dulmi fasheen inaad cadaab wadaagtaan (ku kulantaan).

043.040 Ma adaa wax maqashiin kara wax ma maqle, ma adaase hanuunin Kara (toosin kara) wax ma arke iyo cid ku sugan baadi cad.

043.041 Haddaan kulatagno adiga ku (oofsano) anaga uunbaa ka aarsan Gaalada.

043.042 Haddaan ku tusino waxaan u yaboohnayoo cadaab ah, waanu karraa korkooda.

043.043 Ee qabso waxa laguu waxyooday Nabiyow waxaad ku sugantahay Jid toosan.

043.044 Quraankuna sharaf buu u yahay adiga iyo qoomkaagaba, waana leydin warsan doonaa.

043.045 Warso kuwaan dirray ee kaa horeeyey oo Rasuuladanada ka mid ahaa inaan yeellay Eebaha Raxmaana Kasoboow Ilaahyaal la caabudo.

043.046 Dhab ahaan yaan ugu dirray Nabi Muuse isagoo wata aayaadkanaga xaga Fircoon iyo Jamaacadiisa, wuxuu yidhi anigu waxaan ahay Rasuulkii Eebaha Caalamka.

043.047 Markuu ulayimid aayadkanaga waxay noqdeen kuwo ku qosla.

043.048 Ma tusino aayad haddii kale wey ka weyntahay walaasheed (tan kale) waxaana ku qabanay cadaab inay noqdaan darteed.

043.049 Waxay dhaheen kan Saaxirka (Caalimka) ahaw (Muuse) noo bari Eebahaa wuxuu kugula ballantamay wanagu waan hanuuneynaaye.

043.050 Markaan ka faydnay xaggooda cadaabkii waxay soo bexeen kuwo buriya (ballankii).

043.051 Wuu u dhawaaqay Fircoon Qoomkiisii wuxuu yidhi miyuusan ii sugnaan xukunka Masar, iyo Wabiyadan socota hoostayda, miyeydaan wax arkaynin.

043.052 Saw anagu kama khayroonin kan dulleysan een karayn waxcaddayn (Nabi Muuse).

043.053 Maxaa loogu soo tuuriwaayey Jijimooyin Dahab ah, ama maxay ula imaan wayday Malaa'ig israac raacsan.

043.054 Wuxuu fudaysaday (Fircoon) qoomkiisii wayna adeeceen waxayna ahaayeen Qoom faasiqiin ah.

043.055 Markey nacadha galiyeenna waan ka aarsanay xaggooda, waana maanshaynay dhamaan.

043.056 Waxaan ka yeeley waano iyo tusaaale Dadka dambe.

043.057 Markaan uga yeellay ina maryama (Ciise) tusaale, markaasay qoomkaagu Nabiyow ka jeedsadaan.

043.058 Waxayna dheheen ma Ilaahyadanaa khayr roon mise isaga, mayna kuugu qadarin tusaale muran mooyee, waana qoom dood badan.

043.059 Wax kale ma aha Ciise ee waa uun addoon aan u Nicmaynay ugana yeellay tusaale ree Bani Israa'iil.

043.060 Haddaan doono waxaan idiinka yeelilahayn Malaa'ig badalkiina Dhulka u hadha.

043.061 Nabi Ciisana waa calaamadda Saacadda (Qiyaame) ee ha shakiyina, ina raaca kaasaa ah jidka toosane.

043.062 Yuuna idinka leexinin Shaydaan (Jidka) wuxuu idiin yahay Col cade.

043.063 Markuu ulayimid Ciise xujooyin wuxuu ku yidhi waxaan idiin la imid xikmad iyo inaan idiin cadeeyo waxaad isku diidantihiin qaarkiis ee ka dhawrsada Eebe ina adeeca.

043.064 Eebe isagaa ah Eebahay iyo Eebihiinba ee caabuda taasaa ah jidka toosane.

043.065 Wayse is khilaafeen Xisbiyadii dhexdooda halaagna wuxuu u sugnaaday kuwii dulmi falay Cadaab Maalin daran xageed.

043.066 Miyey sugi (Gaaladaasi) waxaan saacadda (qiyaame) ahayn inay ugu timaado si kado ah iyagoon ogayn.

043.067 Saaxiibadu Maalinta Qiyaame qaarkood qaarka (kale) waa u col kuwa dhawrsaday mooyee (Mu'miniinta).

043.068 (Waxaana loo odhon) addoomadaydoow korkiina cabsi ma aha Maanta mana murugoonaysaan.

043.069 Waana kuwa rumeeyey Aayaadkanaga oo ahaa Muslimiinta.

043.070 (Waxaana lagu dhihi) gala Janada idinkiyo Haweenkiinna (iyo kuwa idin la midka ah) idinkoo laydiin Nicmeeyey (laydin kana farxin).

043.071 Waxaana lala korsocon Weelal (Saxamo) Dahab ah iyo Koobab, waxayna ka heli (Jannada) dhexdeeda waxay doonto Naftu kuna raaxaystaan Indhuhu idinkoo dhexdeeda ku waari.

043.072 Taasina waa janadii aad ku dhaxasheen waxaad camalfalayseen.

043.073 Waxaadna ku leedihiin dhexdeeda Faakiho badan ood xaggeeda wax ka cuntaan.

043.074 Dambiilayaashu waxay gali cadaabka jahanamo iyagoo ku waari.

043.075 Lagamana fudaydiyo dhexdiiseyna ku quustaan (aamusaanna).

043.076 Manaan dulmiyin hasa yeeshee iyagaa dulmiilayaal ahaa.

043.077 Waxayna u dhawaaqi Maalig (Malaga Naarta) iyagoo dhihi Eebahaa ha nadilo markaasuu dhahaa idinku waas kuwaaraysaan (naarta).

043.078 Dhab ahaanbaan idiin la nimid xaq hasa yeeshee badankiin xaquu nacay.

043.079 Ma waxbayse gooyeen Gaaladu oo amar ah (dhibka Nabiga) anaguna waxbaan goynaynaa (ciqaabtooda).

043.080 Mise waxay umaleeyeen inaanaan maqlayn qarsoodigooda iyo muujintoodaba, saas ma ah ee Mala'igtanadaa agtooda wax ku qoro.

043.081 Waxaad dhahdaa Nabiyow haddii Eebaha Raxmaan ah usugnaado Ilmo anaa u hor caabudilahaa.

043.082 Waxaa ka nasahan Eebaha Samooyinka iyo Dhulka ee Eebaha Carshiga ah waxay ku timaamaan.

043.083 Ee katag ha dhunbadeen (xumaanta) hana ciyaareen intay kala kulmaan maalintoodii loo yaboohaye.

043.084 Eebe waa macbuudka Samada iyo macbuudka Dhulka, waana falsame wax og.

043.085 Waxaana barako badnaaday (sarreeyeyna) Eebaha iska leh xukunka Samooyinka iyo dhulka iyo waxa u dhaxeeya, agtiisaana ah ogaanshaha Saacadda (Qiyaame) xaggiisaana laydiin celin.

043.086 Mana hantaan kuway caabudeen Eebe ka sokow wax shafeeca ah hasayeeshee ciddii xaqa qirta iyagoo og (waxbay ushafeeci idanka Eebe ka dib).

043.087 Haddaad warsato Gaalada yaa abuuray waxay dhihi Eebe ee xaggee loo iili.

043.088 Nabiguna wuxuu yidhi: Eeboow kuwani waa qoom aan rumaynayn (xaqa).

043.089 Iska saamax waxaadna dhahdaa Nabadgalyo, way ogaandoonaan (waxa ku dhacee).

044 الدخان

044.001 Waannu sheegnay iyadoo kale.

044.002 Waxaan ku dhaartay Kitaabka Cade (Quraanka).

044.003 Anagaa dejinay Quraanka Habeen barakeysan (Layletulqadar) anagaana wax u digi.

044.004 Habeenkaasaana la kala bixiyaa amar kastoo xigmo leh.

044.005 Waana amar agtanada ka ahaaday, anagaana wax dirra (Rasuulo).

044.006 Naxariis ka ahaater xagga Eebahaa, Eebaana wax maqle ah wax og.

044.007 Waana Eebaha samooyiinka iyo Dhulka iyo waxa u dhaxeeya haddaad yaqiinsanaysaan.

044.008 Ilaahay mooyee Eebe kalane ma jiro, isagaa wax nooleeya waxna dila, waana Eebihiina iyo Eebaha Aabbayaalkiinii horreeyey.

044.009 Waxayse ku suganyihiin shaki wayna ciyaari.

044.010 Ee sug Maalinta uu ku imaan Cirku qiiq muuqda (isagoo ku dheehan).

044.011 Oo dabooli Dadka kaasina waa cadaab daran.

044.012 Waxayna dheheen Eebow naga fayd cadaabka waxaan nahay Mu'miniine.

044.013 Goormay waantoobi isagoos u yimid Rasuul cad «muuqda».

044.014 Markaasay ka, jeedsadeen Nabiga waxayna dheheen waa waxlabare waalan.

044.015 Anagu waxaan idiinka faydaynaa cadaabka wax yar idinkuna waxaad ku noqonaysaan xumaanta.

044.016 Maalintaan qabanayno qabashada wayn (Qiyaamada) (ama Badar) waanu aarsan.

044.017 Dhab ahaanbaan Imtixaanay hortood qoomkii Fircoon, waxaana u yimid Rasuul sharaf leh.

044.018 Isagoo dhihi iidhiiba addoomada Eebe (ama maqalka) waxaan idiin ahay Rasuul aamin ah.

044.019 Hana iska wayneynina Eebe waxaan idiin la imid xujo cade.

044.020 Waxaana ka magangalay Eebahay iyo Eebihiin inaad idhagaxyeysaan.

044.021 Ee hadaydaan i rumeyn iga fogaada (idaaya).

044.022 wuxuuna u qaylyey Eebihiis in kuwaasu yihiin Qoom dambiila yaal ah.

044.023 guuri addoomadayda Habeenimo, waa laydin raaciye.

044.024 kana tag badda iyadoo xasilloon oo furan iyagu waa col la maanshayne.

044.025 imisey ka tageen Beero iyo Ilo.

044.026 iyo Tallaal iyo meel sharaf leh.

044.027 iyo Nicmooyin ay ku raaxaysanayeen.

044.028 xaalkuna waa saas, waxaana dhaxalsiinay qoom kale.

044.029 uma ooyin samada iyo Dhulku korkooda, lamana sugin.

044.030 waana ka korinay ree Bani Israa'iil cadaab wax duleeya.

044.031 (Fircoombaan ka korinay) wuxuuna ahaa isla weyne xadgudbayaasha ka mid ah.

044.032 waxaana ka dooranay (dadkii waqtigoodii) anagoo og.

044.033 waxaana siinay aayado imtixaan cad kusuganyahay.

044.034 kuwaasi (Gaaladu) waxay dhihi.

044.035 arrintu ma aha geerida hore mooyee, mana nihin kuwo la soobixin.

044.036 noo keena aabayowgano haddaad run sheegaysaan.

044.037 miyagaa khayr roon mise qoomkii Tubax iyo kuwii ka horreeyey waan halaagnay waxayna ahaayeen dambiilayaal.

044.038 Samooyinka iyo Dhulka iyo waxa u dhaxeeya umaanaan abuurin ciyaar.

044.039 mana aanaan u abuurin wax aan xaq ahayn hasa yeeshee badankood ma oga.

044.040 maalinta kala bixinta yaa ballan u ah dhamaan.

044.041 waana Maalintaan Qaraabanimo waxba laysugu tarayn laysuna gargaarayn.

044.042 cid Eebe u naxariisto mooyee, illeen waz adkaade naxariistee.

044.043 Geedka Zaquumka ah.

044.044 waa cunnada dambi badanaha.

044.045 waana Laami oo kale kuna kari Caloosha.

044.046 sida Xamiimka (Kulayl daran) oo kale.

044.047 (waxaana lagu dhihi) qabta Gaalka una Jiida Jaximo dhexdeeda.

044.048 markaas ku shuba Madaxiisa korkiisa cadaab kulul.

044.049 (waxaana lagu dhihi) dhadhami (Cadaabka) waxaad tahay adkaade sharaflehe.

044.050 kaasina waa kaad ahaydeen kuwo shakiya (Cadaabka).

044.051 kuwa dhawrsadana waxay kusugnaan meel aamin ah.

044.052 Jannooyin iyo Ilo (yey kusugnaan).

044.053 waxayna xidhan Xariir jilicsan iyo mid adag (oo dhalaali) wayna is qaabili.

044.054 saasoo kale waxaa usugnaaday Haween Indho waaweyn.

044.055 waxayna uyeedhan Janada dhexdeeda Khudaar kasa iyagoo aamin ah.

044.056 mana ku dhadhamiyaan Jannada dhexdeeda Geeri, Geeridii hore mooyee wuxuuna ka dhawray (Eebe) Cadaabka Jaxiimo.

044.057 waana fadliga Eebahaa, taasina waa liibaanta wayn.

044.058 waxaan ugu fududaynay Quraanka Carrabkaaga inay waantoobaan.

044.059 ee sug iyaguna way sugiye.

045 الجاثية

045.001 waa soo hormaray macnaheedu.

045.002 soo dajinta Kitaabka (Quraanka) ah wuxuu ka ahaaday Eebaha adkaada iyo falkan san.

045.003 Samooyinka iyo Dhulka dhexdiisana aayadbaa ugu sugan Mu'miniinta.

045.004 abuurkiinna iyo waxa Eebe ku fidin «abuuri» Dhulka oo wax socda ah aayaadbaa ugu sugan ciddii wax yaqiinsan.

045.005 iskhilaafka Habeenka iyo Maalinta iyo waxa Eebe ka soodajiyey Samada oo Rizqi ah oo ku nooleeyo Dhulka intuu dhintay ka dib iyo gagadoonka Dabaylaha waxaa ugu sugan aayaad ciddii wax kasi.

045.006 taasi waa aayaadka Eebe aan ku akhriyeyno korkaaga si xaq ah, ee hadalkay Eebe ka dib iyo aayaadkiisa rumayn.

045.007 halaagna wuxuu u sugnaaday beenaale dambi badan dhammaantiis.

045.008 oo maqli aayaadka Eebe oo la akhrin haddana daa'ima gaalnimo, isagoo iskibrin sidii isagoon maqlin, ugu bishaaree cadaab daran.

045.009 markuu ogaado aayaadkanaga wax ka mid ah wuxuu ka yeeshaa jees-jees, kuwaasina waxaa u sugnaaday cadaab wax dulleeya.

045.010 waxaa koobi «kana dambeysa» Naarta Jahannamo, waxna uma taro waxay kasbadeen, iyo waxay ka yeesheen Eebe ka sokow owliyo, waxayna mudan Cadaab wayn.

045.011 Quraankani waa hanuun, kuwii ka gaaloobay aayaadka Eebehoodna waxaa u sugnaaday Cadaab xumaan daran.

045.012 Eebe waa kan idiinfududeeyey Badda say ugu socoto Doonnidu «iyo Markabku» dhexdiisa amarka Eebe, iyo inaad gaadhaan Fadligiisa iyo inaad ku mahadisaan.

045.013 wuxuu idiin fududeeyey waxa ku sugan samooyinka iyo Dhulka Dhammaan xagiisay ka ahaadeen, arrintaasna waxa ugu sugan aayaad ciddii fikiri.

045.014 waxaad u dhahdaa kuwa rumeeyey u dhaafa kuwaan ka yaabayn ciqaabta Eebe si uu uga abaal mariyo qoom waxay kasbadeen.

045.015 ruuxii camal fiicanfala Naftiisuu u falay, ruuxii Xumaan sameeyana waxay uun dhibhi Naftiisa markaas xagga Eebe uunbaa laydiin celin.

045.016 dhab ahaanbaan u siinay ree Binii Israa'iil Kitaabka iyo Xukun iyo Nabinimo, waxaana ku arzuqnay wax wanaagsan, waxaana ka fadillay Caalamkii (markaas).

045.017 waxaana siinay xujooyin ka mid ah amar, ismana khilaafin, inta cilmi u yimid ka dib

mooyee, waxayna u diideen Xasad iyo Dulmi, dhexdooda ah, Eebahaana wuu kala xukumi dhexdooda Malinta Qiyaame waxay isku khilaafsanyihiin.

045.018 waxaana ku yeellay waddo amarka Diinta ah, Ee raac, hana raacin hawada kuwaan wax ogayn.

045.019 iyagu kaagama taraan Eebe xagiisa waxba, Daalimiintana qaarkood wuxuu u yahay sokeeye qaarka kale, Eebana waa u wali kuwa dhawrsada.

045.020 kaasi waa (Quraanku) waa aragti (Nuurka) Dadka iyo hanuun iyo Naxariis ciddii waxyaqiinsan.

045.021 mise waxay umaleeyeen kuwii kashaday xumaanta inaan kayeeleyno kuwa xaqa rumeeyey ee camal fiican falay oo kale, nolol iyo geeriba, waxaa xun waxay xukumi.

045.022 Eebaa u abuuray samooyinka iyo Dhulka, xaq iyo in laga abaalmariyo Naf walba waxay kasbatay, lamana dulmiyo.

045.023 ka waran ruux ka yeeshay ilaahiisa hawadiisa, oo Eebe dhumiyey isagoo cilmi leh, oo daboolay maqalkiisa iyo qalbigiisa, yelayna aragiisa dabool, yaa hanuunin Eebe kadib, miyaydaan wax xusuusanayn.

045.024 waxay dheheen Gaaladii wax kale ma jiro ee waa uun nolashanada dhaw, waana dhimaneynaa qaarna noolaan, waxaan waqtiga ahayna nama dilo, wax ogaansho ahna uma leh arrintaas waxaan male ahayna kuma socdaan.

045.025 marka lagu akhriyo korkooda aayaadkanaga oo cad wax xuja ah ma helaan oon ahayn noo keena aabbayowganno haddaad run sheegaysaan.

045.026 waxaad dhahdaa Eebaa idin nooleeya idina dili, idinna kulmin Maalinta Qiyaame shakina ma leh, laakiin Dadka badankiis ma oga.

045.027 Eebaa iska leh xukunka samooyinka iyo Dhulka, Maalintay kacdo Saacadda Qiyaame maalintaasay Khasaari xumaanlowgu.

045.028 waxaadna arki umad kastoo Lawyahay ku fadhida Qiyaamada, Umad kastana waxaa loogu yeedhi Kitaabkii «camalkeeda» Maalintaas waxaa laydiinka abaalmarin waxaad camalfaleyseen.

045.029 kani waa Kitaabkanagii wuxuuna ku hadli xaq korkiina, annaguna waan qoraynay waxaad camal falaysaan.

045.030 kuwa xaqa rumeeyey oo camal fiican falay wuxuu galin Eebahood Naxariistiisa, taasina waa liibaan wayn.

045.031 kuwa Gaaloobayse waxaa lagu dhihi miyeyna ahayn aayaadkeyga kuwa korkiina lagu akhriyo ood iskibriseen noqoteen qoom dambi falayaal ah.

045.032 marka la dhaho yabooha Eebe waa xaq, Saacadda (Qiyaamana) shaki ma leh, waxaad dhahdaan ma naqaan Saacadda (qiyaame) waannu uun malayn mase yaqiinsanin.

045.033 waxaa u muuqan Gaalada xumaantay camalfaleen (Ciqaabteedi) waxaana koobi waxay ku jees jeesi jireen (ciqaabtiisii).

045.034 waxaana loo dhihi Maanta (Qiyaamada) waanu idinka tagi (idinko cadaaban) sidaad u halmaanteen la kulanka Maalintiinan, Hooygiinuna waa Naar wax idiin gargaarana ma jiro.

045.035 Arrintaasna waxaa ugu waxan inaad ka yeelateen aayaadka Eebe Jees jees, idinna dhagartay nolosha dhaw (ee adduun) Maanta Qiyaamada lagama bixiyo Naarta, cudurdaarna lama warsado.

045.036 mahad Eebaa iskaleh Eebaha Samooyinka iyo Dhulka, Eebaha caalamkana ah.

045.037 waxaana u sugnaatay waynida Samooyinka iyo Dhulka dhexdiisa, waana adkaade falsan.

046 الأحقاف

046.001 Waxay ku Tusin mucjisada Quraanka ee wayn, Eebaa ogna waa la dhahaa.

046.002 Kitaabka (Quraanka) ah wuxuu ka soo dagay Eebaha adkaada ee falka san xaggiisa.

046.003 Samaawaadka iyo dhulka iyo waxa u dhexeeyana waxaan xaq iyo muddo magacaaban ahayn uma aannaan abuurin, kuwii gaaloobayna wixii loogu digay (ee quraanka) ah way ka jeedsadeen.

046.004 Waxaad Dhahdaa nabiyoow bal ka warrama waxaad caabudaysaan ee Eebe ka soo hadhay ina tusiya waxay ku abuureen dhulka, ama shirkad ah oy ku leeyihiin Samaawaadka, ii keena (oo i tusiya) Kitaab Quraanka, ka horreyay, ama wax raad cilmi ah, haddaad run sheegeeysaan.

046.005 Wax ka dulmi badan ma jiro ruux baryi Eebe ka sokow waxaan ajiibeynin (maqleyn) tan iyo qiyaamada, baryadoodana halmaansan (ogyn).

046.006 Marka dadka la soo kulmiyana u noqondoona kuwii caabudi jira, col, Inay caabudi jireenna dafiri.

046.007 Marka gaalada lagu dul akhriyo aayaadkannaga (quraanka) oo cad waxay dhahaan kuwa gaalada ah markuu u yimid xaqu kani waa sixir cad.

046.008 Waxay dhihi waa been uu abuurtay (Nabigu), Waxaad dhahdaa haddaan been abuurto waxba iigama taraysaan Eebe xaggiisa, isagaana og waxaad dhumbanaysaan, (oo been ah) Eebaana marag ugu filan dhexdeenna, waana dambi dhaafe naxariista ah.

046.009 Waxaad dhahdaa ma ihi bidei ka gaar ah Rasuullada, mana ogi waxa lagu fali aniga iyo idinka, waxaan uun raaci waxa lay waxyoodo (ee quraanka ah) waxaana ahay u dige cad (oo muuqda).

046.010 Waxaad Dhahdaa bal ii warrama hadduu Quraanku Eebe ka soo dagay ood ka gaalowdaan oo uu ka marag furo marag ree Bani'iisraaiil ah isaga oo kale (xaqnimada iyo runta) oo uu rumeeyay idinkuna aad is kibriseen, Eebana ma hanuuniyo kuwa dulmilowga ah,

046.011 Gaaladii waxay dheheen hadduu Quraanku khayr yahay noogama hormareen rumayntiisa, iyagoon hanuunsanayn gaaladu yay haddana dhihi kan (Quraanka ah) waa beenihii hore.

046.012 Quraanka waxaa ka horreeyay kitaabkii (Nabi) Muuse, isagoo ah hanuuniye iyo naxariis, kanna waa kitaab u rumayn (xaqa). Af carabina ku soo dagay, si uu ugu digo kuwa dulmiga falay, uguna bishaareeyo kuwa wanaagga falay.

046.013 kuwa yidhi Eebahanno waa Alle haddana toosnaaday cabsi iyo murugi midna ma arkaan.

046.014 Kuwaasna waa ehlu-Janno wayna ku waari dhexdeeda, abaalmarin camalkoodii (wanaagsanaa) darteed.

046.015 Dadka waxaan u dardaarannay labadiisii Waalid inuu u wanaag falo, Hooyadiis uurkay ku sidday iyadoo dhibban wayna dhashay iyadoo dhibban, uurkiisa iyo gudhintiisuna waa Soddon bilood, markuu ilmihii tabar yeesho oo Afartan gaadho yuu (kan fiican) dhahaa eebow igu toosi inaan kugu mahadiyo nicmadaada aad iigu nicmaysay Aniga iyo waaliddiintay, iguna toosi inaan camal fiican ood ka raalli tahay falo, iina wanaaji faracayga, waaba kuu toobadkeenaye, waxaana ka mid ahay muslimiinta.

046.016 Kuwaasi waa kuwaannu ka aqbalayno camalkoodii fiicnaa, kana dhaafayno koodii xumaa, waxayna noqon ehelu-Janno Eebana wuxuu u yaboohay yabooh run ah.

046.017 Waxaa jira mid ku dhihi labadiisii waalid Ufbaa la idin yidhi ce ma waxaad ii yaboohaysaan in la i sou bixin iyadoo dadkii horaba lagay, Labada waalidna ay Eebe uga baryi (hanuun), iyagoo ku dhihi magacaa ba'; ee rumee, ballanqaadka Eebana waa xaqe, oo markaas ku dhihi waxaasi waa beentii dadkii hore.

046.018 Kuwaasi waa kuwa caddibaadi u sugnaatay, iyagoo ka mid noqon kuwii horay u tagey oo Jinni iyo Insiba leh, waxayta ahaayeen kuwa khasaaray.

046.019 Cid walba waxay mudan waxay camal fashay Eebana wuu u oofin camalkooda iyagoon la dulmiyaynin.

046.020 (Xusuuso) maalinta kuwii gaaloobay loo bandhigi Naarta, iyagoo lagu dhihi waxaad wanaaggiinii ku dhamaysateen noloshiinnii dhawayd, waadna ku raaxaysateen, maantase waxaa laydinku abaal marin caddibaad dulli ah, iskibrintiinnii aad xaq darro isula weeyneeydcen iyo faasiqnimadiinna darteed.

046.021 Xusuuso Ree caad walaalkood (Nabi huud) markuu u digay qoomkiisii iyagoo daggan Axqaaf, iyagoo Rasuullo wax u diga ka horreeyeen kana dambeeyeen, isagoo ku dhihi Eebe mooyee wax kale ha caabudina, waxaan idiinka yaabi caddibaad maalin wayn/

046.022 Waxay ku dheheen ma waxaad noola timid inaad naga iisho Ilaahyadannada, noo keen waxaad noogu doogiyayso haddaad run sheegeyso,

046.023 Wuxuuna ku yidhi Eebaa ku cilmi leh (goorta caddibaaddiinna) ee anugu waxaan idin gaadhsiin waxa layfaray inaan gaadhsiiyo, waxaanse idinku arkaa kuwa jaahiliin

ah.

046.024 Markay Gaaladii Reer caad arkeen caddibaaddii (Sida daruur) oo Toggooda soo qaabishay waxay, dheheen waa Daruur nawaraabinaysa, Ma aha ee waa waxaad dadajisanayseen inuu timaaddo oo caddibaad ah, waana dabayl caddibaad darani ku jirto.

046.025 Wax kasta oy martana way burburin amarka Eebe dartiis, markaasay ahaadeen kuwa aan la arkaynin Guryohoodii mooyee, saasaana ku abaal marinnaa kuwa dambiilayaasha ah.

046.026 Waxaan makaninnay (siinnay) Ree caad wax aannaan idin makaninnin, waxaana u yeellay maqal, arag iyo Quluub, waxbase uma tarin Maqalkoodii, Araggoodii iyo Quluubtoodii, Maxayeelay Waxay diidayeen Aayaadka Eebe, waxaana ku dhacay (oo koobay) caddibaadii ay ku jees jeesayeen.

046.027 Waxaan halaagnay wixii gaararkiinna ahaa oo Magaalooyin ah, xujuuyinkana waan caddaynay si dadku Eebe ugu noqdo.

046.028 Maxay ugu gargaariwaayeen kuway ilaahyaal ay u dhawaadaan ka dhigteen Eebe ka sokow, way ka dhumeen, taasina waa beentoodii iyo war abuurashadoodii.

046.029 Xusuuso markaan kuu soo iilnay koox Jinni ah oo Quraanka dhagaysan, markay yimaadeen (meeja lagu akhriyina) ay isu dheheen dhagaysta, markuu la dhammeeyayna ay ciddoodii ku noqdeen iyagoo u digi.

046.030 Oo ku dhihi qoomkannow waxaan maqallay Kitaab (Quraan) la soo dajiyay (Nabi) Muuse ka dib oo rumayn Kitaabihii ka horreeyey, kuna hanuunin xaq iyo waddada toosan.

046.031 Qoomkannow ajiiba (raaca) uyeedhaha xaqa Eebe, rumeeyana, dambigiinna Eebe ha dhaafee, hana idinka koriyo caddibaad darane;

046.032 Ruuxaan ajiibin (raacin) uyeedhaha Eebe kuma daaliyo Eebe dhulka dhexdiisa (kama cararo) wax Eebe ka soo hadhay oo u gargaarina ma jiro, kuwaas «aan maqlaynin yeedhidda Eebana» waa kuwa baadi cad ku sugan.

046.033 Miyeeyna ogayn Eebaha abuuray Samaawaadka iyo dhulka aan kana noogin abuurkooda inuu karo inuu soo nooleeyo wixii dhintay, saas ma aha ee Eebe wax walba oo uu doono wuu karaa.

046.034 Maalinta kuwii gaaloobay loo bandhigi Naarta waxaa lagu odhan Miyuuna xaq ahayn kan (caddibaadda ah) markaasay dhahaan Eebaan ku dhaawannaye waa xaq, Eebe wuxuu ku dhahaa dhadhamiya caddibaadda Gaalnimadiinna darteed.

046.035 Usamir siday u samreen kuwii sugnaanta iyo niyadda u saaxiibka ahaa ee rasuullada ahaa, hana ku dagdagin in la caddibo waxay la midnoqon markay arkaan waxa loogu goodiyay ineeyan ku nagaanin Adduunka Saacad maalin ah waxaan ahayn, Quraankuna waa gaadhsiin, kuwa faasiqiinta ah umbaana la halaagaa.

047 محمد

047.001 kuwii Gaaloobay oo jidka Eebana ka leexiyay Dadka Eebe waa buriyay camalkooda.

047.002 kuwa rumeeyay xaqase oo camal fiican falay oo rumeeyay Quraanka lagu soo dajiyay (Nabiga) Muxammad ah ee xaqa ah Eebe wuu astuuri xumaantooda, xaalkoodana wuu wanaajin.

047.003 saasna waxaa ugu wacan in kuwa Gaaloobayna ay raaceen Baadhil, kuwa rumeeyayna ay raaceen Baadhil, kuwa rumeeyayna ay raaceen xaqa Eebe, saasuuna Eebe u yeelaa tusaale.

047.004 Haddaad kula kulantaan Gaalada Dagaal Luqunta ka garaaca, markaad sugtaanna ku adkeeya xidhidda, markaas ama iska siidaaya ama haysfurteen, inta Dagaalku ka xasili, xaalku waa saas, hadduu Eebe doonana wuu ka aarsankaraa, hase yeeshee wuxuu saas u falay inuu qaarkiin qaarka kale ku imtixaano, kuwa Jidka Eebe lagu dilana Camalkooda Eebe ma halleeyo.

047.005 Eebana wuu toosin oo hanuunin kuwaas, wuuna wanaajinn xaalkooda.

047.006 Wuxuuna galin Janno (uu baray) u caddeeyay.

047.007 Kuwa xaqa rumeeyow haddaad u gargaartaan Eebe (Diintiisa) isna wuu idiin gargaari, Gommadihinnana wuu sugi (Geesinnimo).

047.008 Kuwa Gaaloobayse Halaag iyo (hoos u dhac) yaa u sugnaaday, Camalkoodiina Eebe wuu halleeyay.

047.009 Saas waxaa ugu wacan inay neceen waxa Eebe soo dajiyay oo xaqa ah, markaasuu hoobiyay Camalkoodii.

047.010 Miyayna ku soconin dhulka oo markaas ay arkaan siday noqotay Cidhibtii kuwii Gaaloobay ee Ree Maka ka horreeyay, Eebaa halaagay, Gaaladana waxaa u sugnaaday saasoo kale halaag.

047.011 Saas waxaa ugu wacan in Eebe yahay gargaaraha Mu'miniinta, Gaaladuna ayna gargaare lahayn.

047.012 Eebe wuxuu galin Mu'miniinta Camalka fiicanna falay Jannooyin ay dureeri dhexdeeda Wabiyaal, kuwa Gaaloobayna way raaxaysan (Addnunka) una cuni sida xooluhu wax u cunaan, Naarna waa Gurigay ku hoyan.

047.013 Imisay jirtay Magaalo ka xoog badan Magaaladaadan ku bixisay (Maka) aanna hallignay, gargaarana aan helin.

047.014 Ruux xaqa cad ee Eebe ku sugan ma la midbaa Ruux loo qurxiyay Camalkiisa xun oo haddana waxa naftiisu jeceshahay (ee xun) raaca.

047.015 Tilmaanta Jannada loogu yaboohay mu'miniinta waa in Wabiyaal biya ah oon doorsoomaynin dhexdeeda yihiin, iyo Wabiyaal Caano ah ooo iyana dhadhankoodu doorsoomaynin, iyo Wabiyaal Khamro (xalaal ah) oo u macaan dadka cabbi, iyo Wabiyaal Malab ah oo la sifeeyay, waxayna Jannada ku leeyihiin nooc kasta ooMidho ah, iyo dambidhaafka Eebe. Ma la midbaa Ruux Narta ku waari lagana waraabin Biyo kulayl daran oo Xiidmahooda gooya/

047.016 Waxaa ka mid ah Gaalada kuwo ku dhagaysan (Nabiyow), Markay agtaada ka baxaanna ku dhihi kuwa Cilmiga leh (Asxaabta) Muxuu lahaa dhawaan, kuwaasi waa kuwa Eebe daabacay Quluubtooda, waxay naftoodu jeclaydna (oo xunna) raacay.

047.017 Kuwa hanuunay (Eebe) wuxuu u siyaadiyaa hanuun, wuxuuna waafajiyaa (Eebe) kayaabiddiisa.

047.018 Gaaladu ma waxay sugi in Qiyaamadu kado ugu timaaddo, waxaase yimidba Calaamooyinkeedii, ee sideebay xusuus ugu sugnaan hadday Qiyaamadu timaaddo.

047.019 Ogow (kuna sugnow Nabiyow) inaan Eebe mooyeen Ilaah kale jirin, una dambi dhaaf waydii naftaada iyo mu'miniinta Rag iyo Haweenba, Eebana waa ogyahay dhaqdhqaaqiinna iyo nagaadigiinnaba.

047.020 Waxay kuwa xaqa rumeeyay dhahaan Maa la soo dejiyo Suurad, markiise la soodajiyo Suurad sugan Dagaalkana (Jahaadkana) lagu sheego waxaad arkaysaa kuwa quluubta ka buka oo ku soo fiirin (Nabiyow) sida Ruux sakaraad hayo oo kale, halaag baynamutaan kuwaasi.

047.021 Daacadnimo iyo hadal wanaagsan yaa u khayr roonaan lahayd, markase xaalku dhaboobo (Jahaad la galo) haday Eebe u runsheegaan yaa u khayr badan.

047.022 Amaad mudantihiin haddaad xaqa (Jahaadka) ka jeedsataan inaad fasaadisaan dhulka, Qaraabadiinnana goysaan.

047.023 Kuwaasi waa kuwa Eebe lacnaday, dhagaha iyo Indhahana tiray.

047.024 Miyayna Quraanka u fiirsanin (sidhab ah) mise Quluubtoodaa daboolan.

047.025 Kuwa riddoobay (gaalnimo ku noqday) inta xaqu iyo hanuunku u caddaaday ka dib shaydaanbaa u qurxiyay, yididiilo (been ahna) uguna yaboohay.

047.026 Saas waxaa ugu wacan iney kuwa riddoobay ku dheheen kuwa xaqa nacay waxaan idinku (waafaqaynaa) adeecaynaa amarka qaarkiis (colnimada Nabiga), Eebana waa ogyahay waxay qarsan.

047.027 Ee say noqon markay nafta ka qaadayso Malaa'igtu iyadoo ka garaaci Wajiga iyo gadaashaba.

047.028 Saas waxaa ugu wacan inay raaceen kuwaasi wax Eebe ka cadhoodo, neceenna raalli ahaanshihiisa, markaasuu buriyay camalkoodii.

047.029 Kuwii Qalbiga ka bukay ma waxay u maleeyeen inaan Eebe soo muujinayn xumaanta (iyo xasadka) Qalbiga kaga jira.

047.030 Haddaan doonno waan ku tusin karnaa kuwaas, waxaadna ku aqoonsan Calaamad, waxaad kaloo ku oqoonsan hadalka leexsan, Eebana waa ohyahay camalkooda.

047.031 waannu idin imtixaanaynaa intaan ka muujinno kuwiinna Jahaadi iyo kuwa samra, waana imtixaanaynaa Xaalkiinna.

047.032 Kuwa gaaloobay ee Jidka Eebe ka leexiya dadka Rasuulkana khilaafa (lana collooba) inta xaqu u caddaaday ka dib waxba Eebe kama dhimayaan Camalkoodana wuu burrin.

047.033 Kuwa xaqa rumeeyow Eebe adeeca, Rasuukiisana adeeca, Camalkiinnana hayska burrinina.

047.034 Kuwa gaaloobay oo Jidka Eebe ka leexiyay dadka kadibna dhinta iyagoo gaala ah Eebe uma Dambi dhaafo.

047.035 Ha tabar darraanina mu'miniintaay ood markaa heshiis u yeedhaan, idinkaaba ka sarreeyee Eebana idinla jiraaye, Camalkiinnana ma nusqaaminaayee.

047.036 Nolosha Adduunyo waa uun ciyaar iyo dheeldheel, haddaadse xaqa rumeysaan ood dhawrsataan wuxuu idin siin (Eebe) abaalkiinna, xoolihiinnana idin waydiisan maayo.

047.037 Hadduu idin waydiiyo (Eebe) xoolihiinna (dhammaan) idinkuna celceliyo waad bakhayloobaysaan, waxaana soo bixi colnimadiinna.

047.038 Kuwaas xaqa rumeeyow waxaa laydiinku yeedhi inaad jidka Eebe wax ku bixisaan, waxaase idinka mid ah kuwo ku bakhayli, Ruuxiise bakhayla wuxuu uun kala bakhaylay Naftiisa Eebana waa hodon, idinkuna waxaad tihiin fuqaro, haddaad xaqa ka jeedsataanse wuxuu Eebe idinku baddali kuwa kale oon idin lamid noqonayn.

048 الفتح

048.001 Annagaa ku siinnay fatxi (gargaar) cad Nabiyow.

048.002 Si Eebe kuugu dhaafo waxaad hormarsatay iyo wixii dib maray oo gaf ah, Nicmadiisana kuugu taam yeelo, Jidka toosanna kuugu hanuuniyo,

048.003 Kuuna gargaaro Eebe Gargaar wayn.

048.004 Eebe waa kan ku dajiyay xasilloonida Quluubta mu'miniinta si ay Iimaan ugu siyaadsadaan Iimaankoodii, Eebaana iska leh Samaawaadka iyo dhulka Junuudda ku sugan, Eebana waa wax walba oge falsan.

048.005 si uu u galiyo mu'miniinta rag iyo haweenba Jannooyin ay dureereyso dhexdeeda Wabiyaal iyagoo ku waari, Dambigoodana wuu asturi, arrintaasuna Eebe agtiisa waxay ku tahay Liibaan wayn.

048.006 iyo inuu caddibo munaafiqiinta Rag iyo Haweeenba, iyo mushrikiinta (gaalada) rag iyo haweenba, Eebana u maleeyey mala xun, xumaantu korkooda ha ku wareegto, Eebana Ha u cadhoodo, hana lacnado, hana u darbo Naarta Jahannamo, meel loo ahaadana iyadaa u xun.

048.007 Eebaa iska leh Junuudda ku sugan Samaawaadka iyo Dhulka, Eebana waa adkaade falsan.

048.008 Annagaa ku dirray Nabiyow adigoo marag ah, Bishaareeye Digena ah.

048.009 Si aad dadow Eebe u rumaysaan iyo Rasuulkiisa uguna gargaartaan, una waynaysaan, Eebana ugu tasbiixsataan Aroor iyo Galabba.

048.010 Kuwa Nabiyow kula ballamaya waxay la ballamayaan uun Eebe, ballanna ka qaadeen, Ruuxiise burriya Naftiisa umbuu ku buriyay, Ruuxii oofiyana wuxuu Eebe kula ballamay wuxuu siin Ajri wayn.

048.011 Waxay kugu dhihi kuwii kaddib maray (Jahaadka) ee Ree-Baadiyaha (carbeed ahaa), waxaa na shuqliyay xoolahannagii, iyo ahalkannagii, ee Eebe noo dambi dhaaf waydii, Carrabkooda yay ka dhihi waxaan qalbigooda jirin, waxaad ku dhahdaa yaa Eebe wasx idiinka hanankara hadduu dhib idinla doono, ama gargaar idinla doono Saas ma aha, ee Eebe waa ogyahay waxaad camal falaysaan.

048.012 Waxaadse u malayseen inayan Rasuulka iyo Mu'miniinta u soo noqonnaynin ehelkooda waligood, saasaana loogu qurxiyay qalbigiinna, waxaadna ahaateen kuwo halaagsamay.

048.013 Ruuxaan Eebe rumayn iyo Rasuulkiisa waxaan Gaalo u darabnay Naarta Saciiro.

048.014 Eebaa iska leh xukunka waxa Samaawaadka iyo Dhulka ku sugan, wuxuuna u dambi

dhaafi cidduu doono, wuxuu caddibi cidduu doono, waana dambi dhaafe naxariiste ah.

048.015 Waxay idinku odhan kuwii dib maray markaad qaniimo aadaan si aad u soo qaadataan nadaaya aan idin raacnee, iyagoo dooni inay baddalaan hadalka Eebe, waxaad dhahdaa naraaci maysaan Eebaana sidaa yidhi mar hore, waxayse dhihi waad na xasdaysaan, waase kuwo aan wax kasaynin in yar mooyeen.

048.016 Waxaad ku dhahdaa Nabiyow kuwa dib maray ee Ree baadiyaha ah waxaa laydinku yeedhi kuwa xoog badan oo daran inaad la dagaallantaan intay ka islaamaan, haddaadse addeecdaan wuxuu Eebe idin siin ajri fiican, haddaadse jeedsataan saad horayba ugu jeedsateen wuu idin caddibi caddibaad daran.

048.017 Ruux Indha la' korkiisa dhib (Jahaad) ma saarra iyo ka naafada ah iyo kan buka, Ruuxiise Eebe addeeca iyo Rasuulkiisa wuxuu galin Jannooyin ay dhexdureeri Wabiyaal, Ruuxiise jeedsada wuu caddibi caddibaad daran.

048.018 Eebe wuu ka raalli noqday mu'miniinta markay kugula ballantamayeen Nabiyow Geedka hoostiisa, Eebana waa ogaaday waxa Quluubtooda ku sugan, wuxuuna ku dajiyay xasilooni, wuxuuna ku abaal marin fatxi (nasri) dhaw.

048.019 Iyo Qaniimooyin badan oy qaadandoonaan, Eebana waa adkaade falsan.

048.020 Eebena wuxuu idiin yaboohay Qaniimooyin badan ood Qaadanaysaan, Tanna wuu idiin hormariyay, (qaa Qaniimadii khaybar), wuuna idinka reebay Gacmaha dadka (gaalada) si ay ugu noqoto mu'miniinta calaamo (Runta Nabiga) idiinkuna hanuuniyo jidka toosan.

048.021 Waxaa kale oo uu idiin dadajiyay Qaniimo kale oydaan awooddeen, Eebana wax walba waa karaa.

048.022 Hadday idinla diriraan kuwa gaaloobay way carari (oy jabi) sokeeye iyo gargaarna heli maayaan.

048.023 Saasna waa waddadii Eebe ee u horreysay ummadihii tagay, wax baddali karana ma jiro.

048.024 Eebe waa kan idin kala reebay «idinna kala ilaaliyay» gaaladii markaad maka gudeheeda joogteen intuu idin makaniyay korkooda kaddib, Eebana waa arkaa waxaad camal falaysaan.

048.025 Gaaladii makaad waa kuwii masaadjidka xurmaysan idinka reebay iyadooy hadyadii darbantahay inaygaadho halkii lagu xalaalaynlahaa, haddaynan jirin Rag iyo Haween mu'miniin ah (oo la nool) idinna aydaan ogayn marka aad baabi'neeysaan ayna

mashaqo idin haleesho (Eebe waa idiin fasixi lahaa). Si uu u galiyo naxariistiisa cidduu doono (yuu saas u yeelay), Hadday mu'miniintu ka soocmi lahaayeen gaalada wuxuu Eebe caddibi lahaa gaalada caddibaad daran.

048.026 Xusuusta marka Eebe yeelay kuwii gaaloobay Quluubtooda islawayni iyo cadho, sidii isla waynidii iyocadhadii jaahiliinta oo Eebe ku dajiyay xasilloonidiisii Rasuulkiisa korkiisa iyo mu'miniinta, waafajiyayna kalimada dhawrsashada (Ashahaadada iyo ballan ku sugnaanshaha), iyagaana ugu mudan kalimadaas chelna u ah, Eebana wax walba waa ogyahay.

048.027 Eebe waa u rumeeyay Rasuulka riyadiisii si dhab ah, abaydna in mu'miniintu gali MAsjidka xurmaysan hadduu Eebe doono, iyagoo aamin ah oo Timaha xiiri ama gaabin (Xajka iyo Cumrada ka dib) iyagoon cidna ka cabsanaynin, wuxuuna Eebe ogyahay waxaydaan ogayn, markaasuu yeelay galitaanka Maka ka soke Fatxi (Xudaybiya).

048.028 Eebe waa kan la diray Rasuulkiisa hanuun iyo diin xaq ah, si uu uga sare mariyo Diimaha oo dhan, Eebaana marag ku filan.

048.029 Muxammad waa Rasuulkii Eebe kuwa la jirana waa ku daranyihiin gaalada, dhexdoodana way isu naxariistaant waxaad arkaysaa iyagoo rukuucsan oo sujuudsan oo dalbi Deeqda Eebe iyo raalli ahaanshihiisa, Calaamadooduna wajigooday ka muuqataa, Sujuudda raadkeeda darteed, saasaana iagu tilmaamay Tawreed, Tilmaantooda injiilna waxay lamid yihiin Beer soo bixisay fiidda oo xoogaysatay oo si fiican u istaagtay layaabna galisay beertaha, si uu Eebe ugu Cadho galiyo gaalada, Eebe wuxuu u yaboohay kuwa xaqa rumeeyay

049 الحجرات

049.001 Kuwa xaqarumeeyow ha ku dagdagina Eebe iyo Rasuulkiisa hortiisa (waxayan fasixin), Eebana ka dhawrsada ileen wax walba wuu maqli wuuna ogyahaye.

049.002 Kuwa xaqa rumeeyow ha ka koryeelina codkiinna codka Nabiga, hana kula jahrina (qaylina) hadal sida qaarkiin qaar ugula jahro (qaylyo) si aan camalkiinnu u burin idinkoon agayn.

049.003 kuwa codkooda hoos u dhiga Rasuulka agtiisa kuwaasi waa kuwo Eebe imtixaanay quluubtooda dhawrsasho darteed, waxayna mudanyihiin dambi dhaaf iyo ajri wayn.

049.004 kuwa kaaga dhawaaqi qolalka gadaashooda badankoodu wax ma kasayaan.

049.005 Hadday samraan intaad uga soo bixi yaa u khayr badnaan lahayda, Eebana waa dambi dhaafe naxariista,

049.006 Kuwa xaqa rumeeyow hadduu idiinla yimaaddo faasiq war, hubsada, si aydaan dad u dhibin ogaansho la'aan, markaasna aad shallaydaan waxaad fasheen.

049.007 Ogaadana in Rasuulkii Eebe idin dhexjoogo, hadduu idinku addeeco waxyaala hadanna aad dhibboonaysaan, wuxuuse Eebe idinla jeclaaday limaan, una qurxiyay quluubtiinna, wuxuuna idinla nacay gaalnimo, faasiqnimo iyo caasinnimo, kuwaasina waa kuwa hanuunsan.

049.008 Waa fadliga (siinta) Eebe iyo naxriistiisa, Eebana wax walba waa ogyahay, waana falsame.

049.009 Hadday Laba qolo oo mu'miniinta ah dagaallamaan heshiisiiya dhexdooda, hadday midu ku xadgudubto tan kale la dirira tan xadgudubtay intay amarka Eebe uga noqoto (xaqa aqoonsato), Hadday u noqotana si caddaalad ah u wanaajiya dhexdooda una garsoora, Eebe wuxuu jecelahay kuwa garsooree.

049.010 Mu'miniintu waa uun walaala, ee wanaajiya walaalihiin dhexdooda, Eebana ka dhawrsada, waxaad u dhawdihiin inuu idiin naxariistee.

049.011 Kuwa xaqa rumeeyow yuuna yasin Ragna Rag (kale) waxay u dhawdahay inuu ka khayr badanyahaye, Haweenna yayna haween yasin waxay u dhawyihiin inay ka khayr badanyihiine, hana ceebeynina Naftiinna, hana isugu dhawaaqina naanays xun, waxaa xun magaca faasiqinimada iimaan kadib, Ciddaan tawbad keeninna waa daalimiin.

049.012 Kuwa xaqa rumeeyow ka dhawrsada wax badan oo mala ah, maxaa yeelay malaha qaarkiis waa dambi, hana is jaasuusina, qaarkiinna qaar yuusan xamanin, miyuu jecelyahay midkiinna inuu cuno Hilibka walaalkiis oo mayd ah, waad necebtihiin

arrintaa, Eebana ka dhawrsada waa tooba aqbale naxariistee.

049.013 Dadow waxaan idinka abuuray lab iyo dhaddig, waxaana idinka yeellay shucuub iyo qabiilooyin si aad isu aqoonsataan, Ruuxase ugu sharaf badan Eebe agtiisa waa ka idiinku dhawrsasho badan, Eebana wax walba waa ogyahay,

049.014 Waxay dheheen ree baadiyihii carbeed waan rumaynay (xaqa), waxaad ku dhahdaa maydaan rumaynin, laakiin dhaha waan hoggansannay, Iimaankuna wali Quluubtiinna ma galin, haddaadse adeecdaan Eebe iyo Rasuulkiisa kama nusqaamiyo camalkiinna waxba, Eebana waa dambi dhaafe naxariista.

049.015 Kuwa mu'miniinta ah waa kuwa uun rumeeyay Eebe iyo Rasuulkiisa oon shakiyin, kuna Jahada Xoolahooda iyo naftooda jidka Eebe dartiis, kuwaasi waa kuwa runlowga ah.

049.016 Waxaad dhahdaa ma Eebbaad usheegaysaan diintiinna isagoo og waxa Samaawaadka iyo Dhulkaba ku sugan, Eebana wax walba waa ogyahay.

049.017 Waxau kugu mannaysan inay Islaameen, waxaad dhahdaa haygu mannaysanina Islaamkiinna Eebaa manna idinku leh inuu idinku hanuuniyay Iimaanka haddaad run sheegeysaan.

049.018 Eebe waa ogyahay waxa Samaawaadka ku maqan iyo dhulkaba, Eebana waa arkaa waxaad camal falaysaan.

050 ق

050.001 Eebe wuxuu ku dhaartay Quraanka sharafta leh (in dadka la soo bixin).

050.002 Waxayse La yaabeen inuu u yimid dige ka mid ah oy markaas dheheen gaaladii kan waa wax la yaab leh.

050.003 Ma markaan dhimanno oon carro noqonno yaa nala soo celin, taas waa soo celin fog.

050.004 Waan ognahay waxa dhulku ka cunay jidhkooda, agtannadana waxaa yaallaa Kitaab koobay wax walba, oo ilaashan.

050.005 Waxaybase beeniyeen xaqii markuu u yimid, waxayna ku suganyihiin xaal qasan.

050.006 Miyayna eegin Samada korkooda ah sidaan u dhisnay una qurxinay ayna duleella u lahayn.

050.007 Dhulkana waan waasicinnay waxaana ku sugnay Buuro, waxaana ka soo bixinnay dhexdiisa nooc kasta oo quruxsan.

050.008 Inay aragti iyo waano u noqoto Ruux kasta oo Addoon Eebe oo toobad keen badan ah.

050.009 Waxaan ka soo dajinnay samada Biyo barakaysan oon ku soo bixinnay Beero iyo Midho la goosta,

050.010 Iyo timir dheer oo fidsan oo leh fiido wax ka soo dhashaan oo is dul saaran.

050.011 Si Addoommada Eebe loogu irsaaqo, Biyahaana waxaan ku noolaynay Magaalo dhimatay, saasayna soo bixintu tahay.

050.012 Kuwa Reer Makaad hortooda waxaa xaqii beeniyay Qoomkii (Nabi) Nuux iyo Rasi dadkeedii iyo thamuud.

050.013 Iyo Ree Caad iyo Fircoon iyo (Nabi) Luudh walaalihiis (qoomkiisii).

050.014 Iyo kayntii dadkeedii (Nabi Shucayb qoomkiisii) iyo Qoomkii Tubbac, dhammantood waxay beeniyeen Rasuulladdi, waxaana ku dhacay wixii Eebe ugu goodiyay (ciqaabtii).

050.015 Ma waxaan ka noognay abuuriddi hore, waxayse shakisan yihiin abuuridda cusub (soo bixinta).

050.016 Dhab ahaan yaan u abuurray Insaanka (dadka) waana ognahay waxay naftiisu ku waswaasin Annagaana ugsa dhaw xididka dhuunta.

050.017 Markay kulmi malaa'igta ilaalinaysa oo Midigta iyo bidixda ka fadhida.

050.018 Wax kastoo lugu hadlo waxaa la jooga Raqiib iyo Catiid (oo qori).

050.019 Waxaa u yimid sakaraadkii geerida si dhab ah wanataas geeridaad ka cararaysay.

050.020 Suurkii (Qiyaamana) waa la afuufi waana Maalin laysu yaboohay (oo sugan).

050.021 Naf walba way iman iyadoo malag hoggaamin midna ku marag furi.

050.022 Waxaana loo odhan waad halmaansanaydeen ariintan (Qiyaamada) waxaana kaafaydnay daboolkii araggaaguna Maanta waa xoog badan yahay.

050.023 Malaggi la xidhiidhayna wuxuu dhihi waa kan waana darbanyahay, (kiilayxilsaaray).

050.024 Markaasaa lugu dhihi ku tuura Naarta Jhannamo Gaalnimo badane madax adag dhammaantiis.

050.025 Oo khayrka reebidbadan gardarraloowna ah shakiilowna ah.

050.026 Ee Eebe miciisa Ilaah kale yeelay, ku tuura caddibaad daran.

050.027 Saaxiibkiisii (shaydaankiisii) wuxuu dhihi Eeboow anigu ma dhuminnin laakiin isagaa baadi fog ku sugnaa.

050.028 Eebe wuxuu dhihi ha ku murmina agtayda waan idiin hormariyay gooddigii.

050.029 Hadalla agtayda laguma baddalo, mana dulmiyo addoomada.

050.030 Xusuusta Maalinta u dhahayno Naarta Jahannama Ma buuxsantay, oo markaa ay dhihi wax ma la ii siyaadin.

050.031 Jannadiina loo so dhaweeyo kuwii dhawrsaday iyadoon ka fogayn.

050.032 Waxaasina waa wixii loo yaboohay Ruux kasta oo tawbadkeen badan oo dhawrid badan (ballaanka).

050.033 Ruuxii Eebaha Raxmaan ah ka yaaba isagoon arkaynin, oo la yimaada Qalbi toobadkeen badan.

050.034 Waxaa lugu dhihi ku gala Jannada Nabadgalyo waana Maalintii waariddee.

050.035 Jannada waxay ka heliwaxay doonaan, agtannadana waxaa ah siyaado.

050.036 Imisa Qarniyaan halaagnay Reer Makaad ka hor oo kana xoogbadan iyagoo dhulka ku gagaddoomay, meel Eebe looga cararana ma jirto.

050.037 Waxaasina waa waanada ruuxii qalbi leh ama wax dhagaysan isagoo Qalbigiisu joogo.

050.038 Dhabahaan annagaa Samaawaadka iyo Dhulka iyo waxa u dhaxeeya ku abuura lix maalmood, wax daal ahna nama taabanin.

050.039 Ku samir (Nabiyow) waxay sheegayaan, Eebana u tasbiixso adigoo ku mahadin qorrax soo bax ka hor iyo dhicidda ka hor.

050.040 Habeenkana qaar u tasbiixso iyo sujuudda dabadeed.

050.041 Dhagayso Maalinta uu ka dhawaaqi mid dhawaaqa meel dhaw.

050.042 Waa ay maqli qaylada oo dhab ah, waana Maalinta soo bixidda.

050.043 Annagaa waxna noolaynna waxna dilla, xaggannagaana loo soo ahaan.

050.044 Maalinta Dhulka ka dillaaci iyagoo dagdagi, taasina waa soo kulmin noo fudud.

050.045 Annagaa og waxay dhihi, aduguna matihid mid xoogi korkooda, ee ku waani Quraanka Ruuxii Eebe waciidkiisa (goodigiisa) ka yaabi.

051 الذاريات

051.001 Eebe wuxuu ku dhaartay dabaysha (Carrada kicisa).

051.002 Iyo daruurta xambaarta culayska (Roobka).

051.003 iyo doonnida sida fudud u socota.

051.004 Iyo Malaa'igta amarka qaybisa.

051.005 Ee dadow waxa laydiinku goodin waa run.

051.006 Abaalmarintuna waa sugantahay.

051.007 Samada yuu Eebe ku dhaartay ee quruxda iyo waddooyinka leh.

051.008 Ee dadow waxaad ku sugantihiin hadal is khilaafsan.

051.009 Iimaankana waxaa laga iilaa ruux dhumay.

051.010 Waxaana la nacladay Beenalayaasha.

051.011 Ee ah kuwa xumaantooda (baadinimadooda) ku dhexhilmaansan.

051.012 waxay waydiin goorta abaalmarinta (qiyaamada).

051.013 Waana maalinta naarta lagu gubi.

051.014 Laguna dhihi dhadhamiya caddibaddii aad dadajisanayseen.

051.015 Kuwa dhawrsaday waxay ku sugnaan Jannooyin iyo Ilo.

051.016 Iyagoo qaadan waxa Eebe siiyay, maxaayeelay waxay ahaayeen horay kuwo wanaag fala.

051.017 Waxayna ahaayeen kuwo wax yar Habeenkii seexda.

051.018 Waagana way dambi dhaaf waydiisanayeen.

051.019 Xoolohoodana xaq bay ku leeyihiin kuwa waydiista iyo kadhibaataysan.

051.020 Dhulkana waxaa ugu sugan calaamooyin kuwa wax yaqiinin.

051.021 Naftiinna miyaydaan arkaynin (waana qaadasho).

051.022 Samada yuuna jiraa risqigiinnu iyo waxa laydiin yaboohi.

051.023 Ebaha Cirka iyo dhulka yaan ku dhaarannaye waxa quraanku sheegi waa suganyahay sida hadalkiinna oo kale.

051.024 Ma ku soo gaadhay warkii martidii (Nabi) Ibraahiim ee sharafta lahayd.

051.025 Markay salaameenna, isna uu salaantii ka celiyey yidhi waxaad tihiin kuwo aan la oqoonnin.

051.026 Markaasu aaday ehelkiisii lana yimid Dibi shilis (una gawracay).

051.027 Una soo dhaweeyay isagoo ku leh maxaad u cuni waydeen.

051.028 Wuxuuna naftiisa ka kasay cabsi xaggooda ah, waxayna ku dheheen ha cabsanin,

waxayna ugu bishaareeyeen wiil cilmi yeelan,

051.029 Markaasay soo qaabishay haweenaydiisii iyadoo ku qaylyi wajigana garaaci Ma Habar mandhalays ah (yaa wax dhali).

051.030 waxayna ku dheheen xaalku waa saas, Eebahaaga falkasan ee waxwalba og yaa yidhi

051.031 (Nabi Ibraahim) wuxuu ku yidhi xaalkiinnu see yahay kuwayohow la soo diray.

051.032 Waxayna dheheen waxaa lanoo soo diray qoon dambiilayaal ah.

051.033 Si aan ugu soo dirro korkooda dhagaxyo dhoobo (kulul).

051.034 Oo Eebe agtiisa loogu calaameeyay kuwa xadgudbay.

051.035 Markaasaan ka bixinnay kuwii mu'miniinta ahaa oo ku dhexjiray.

051.036 kamana aannaan helin waxaan halguri oo muslin ah ahayn.

051.037 Waxaana kaga tagnay dhexdeeda calaamad (ay ku waana qaatan) kuwa ka cabsan caddibaad daran.

051.038 (Nabi) Muusana calaamo lagu waana qaatu ahaa markaan u dirray Fircoon isagoo wata xujo cad.

051.039 Wuuna jeedsaday isagoo la jira colkiisii, wuxuuna ku yidhi waa Saaxir ama waa waalanyahay.

051.040 Markaasaan qabannay (ciqaabnay) isaga iyo Askartiisiiba, waxaana ku tuurray Badda isagoo la dagaalay.

051.041 Ree Caadna (calaamo lagu waana qaato yaa ku sugan) markaan ku dirray dabayl wax halaagta.

051.042 Wax kasta oy martana ka dhigi wax tirtiran.

051.043 Ree Thamuudna (Calaamo lagu waana qaato yaa ku sugan) markii lagu yidhi taaxaysta ilaa waqti.

051.044 Waxayna iska kibriyeen amarkii Eebe, waxaana qabtay Qaylo daran iyagoo eegi.

051.045 Mana ayna karin kicid, isumana ayna gargaarin.

051.046 (Nabi) Nuux qoomkiisiina waa horreeyeen, waxayna ahaayeen kuwo faasiqiin ah,

051.047 Samada annagaa u dhisnay si xoog ah, waana waasicinnay.

051.048 Dhulkana waan gogollay cid wax gogoshana annagaa u fiican (Eebe).

051.049 Waxwalbana waxaan ka abuurray laba nooc, si aad ugu waana qaadataan.

051.050 Ee Eebe u carara (toobad keena), waxaana idiin ahay dige cade (muuqda).

051.051 Hana yeelina Eebe miciisa ilaah kale, waxaan idiin ahay dige cade;.

051.052 Xaalku waa saas, Gaaladii ReeMakaad ka horreysayna markastoo Rasuul uyimaado waxay dhihi jireen waa Saaxir ama waa waalanyahay.

051.053 Miyay isu dardaarmeen arrintaas, waase qoom xadgudbay.

051.054 Ee Nabiyow iskaga jeedsado xaggooda, ma tihid mid la dagaaliye (Eebe agtiisa).

051.055 Ee wax waani, waanaduna waxay anfici mu'minintee.

051.056 Jinni iyo Insi waxaan Cibaadadayda ahayn uma abuurin.

051.057 Kamana doonaayo Risqi, iyo inay i quudiyaan.

051.058 Illeen Eebe umbaa ah arsuqe xoogbadane.

051.059 59 Kuwii dulmiilowga ahaa waxaa u sugnaaday. Qyb (ciqaab ah) oo la mid ah tii saaxiibbadoodii (ka horreeyey) ee ha dadajisanin.

051.060 Halaag wuxuu usugnaaday kuwii gaaloobay maalintoodii (Qiyaame) ee loogu yaboohay.

052 الطور

052.001 (Eebe wuxuu ku dhaartay) Dhuurisiina.

052.002 Iyo Kitaabka la dhigay,

052.003 Oo ku qoran warqado la fidiyay.

052.004 Iyo Gurigii cammirraa (Beytulmacmuur).

052.005 IYo saanqaafka la koryeelay (cirka).

052.006 Iyo Baddii la kululeeyay.

052.007 Ee caddibaadda Eebe waa wax dhici (sugan).

052.008 wax celinna ma jiro.

052.009 Waxay dhici caddibaaddaas Maalinta Samadu wareegi.

052.010 Buuruhuna socon.

052.011 Halaagna waxaa iska leh maalintaas kuwa xaqa beeniyay.

052.012 Ee ah kuwa tiimbashada xumaanta ku dhex ciyaari.

052.013 Maalinta Naarta xoog loogu tuurina (waxa lagu dhihi).

052.014 Waatan Naartii aad beenin jirteen.

052.015 Ma sixirbaa, mase waxbaydaan arkayn.

052.016 Gala, ama samra ama ha samrine, waa isugu kiin mid, waxaa uun laydinka abaalmarin waxaad camal falayseen.

052.017 Kuwa Eebe ka dhawrsaday waxay gali Jannooyin iyo Nicmo.

052.018 Iyaga oo ku raaxaysan waxa Eebe siiyay, Eebohoodna wuxuu ka dhawray caddibaadda Jaxiiimo.

052.019 (Waxaana lagu dhihi) cuna oo cabba idinkoo shifaysan camalkiinnii dartiis.

052.020 Idinkoo ku dangiiga Sariiro la safay, waxaanna (Eebe) u guurin Haween Janno (Xuuralcayn).

052.021 Kuwa xaqa rumeeyay ee carurtooduna Iimaanka ka raacday waxaannu haleeshiin carruurtooda (Darajada iyo naxariista), camalkoodana waxba kama nusqaaminayno, Ruuxwalbana wuxuu kasbaday yuu u rahmanaan «u xidhnaani».

052.022 waxaannu u badinnay faakiho iyo Hilib oo ah waxay jecelyihiin.

052.023 Waxayna isku siin Jannada dhexdeeda (iyagoo sheekeysan) Weel (Macaan) kabuuxo, oon hadal xun iyo dambi midna lahayn.

052.024 Waxaana u adeegi wiilal aad moodo Jawhar la dhawray.

052.025 Qaarkood (ehlu-Jannaha) yaa qaarka kale qaabila iyagoo wax is waydiin.

052.026 Waxayna isu dheheen waxaan ahayn horay Adduunkii kuwo ehelkoodii dhexdiisa ku cabsada.

052.027 Eebaase nagu mannaystay (dambi dhaaf), wuxuuna naga dhawray caddibaadda Samuumka (Jahannama).

052.028 Waxaan ahayn horay kuwo barya Eebe, Ilaahayna waa Baarrii naxariista.

052.029 Ee waani (Nabiyow dadka), nicmada darteed ma tihid wax sheege iyo waalane midnee.

052.030 Mise waxay dhihi waa gabayaa ee aan la sugno Geerida.

052.031 Waxaad dhahdaa suga anna waan idin la sugiye.

052.032 Mise caqligooda (xun) yaa saas faray, ma aha ee waa Qoom xadgudbay.

052.033 Mise waxaydhihi isagaa abuurtay (Quraanka) waxba ma ayan rumeynin.

052.034 Ha la yimaadeen hadal la mid ah hadday Run sheegi.

052.035 Mise waxaa la abuuray abuure la'aan, mise iyagaa abuuray (naftooda).

052.036 Mise iyagaa Samaawaadka iyo Dhulka abuuray, saas ma aha ee wax ma ayan yaqiininin.

052.037 Mise agtoodaa khayraadka Eebe yaallaa, Mise iyagaa xisaabin dadka.

052.038 Mise waxay leeyihiin Sallaan ay wax ku Dhageeystaan, ha la yimaado kooda wax dhaagaystay xujo cad.

052.039 Mise Eebaa Gabdho u sugnaaday idinkana wiilal.

052.040 Mise waxaad warsan Nabiyow ujuuro, oo markaas ku cuslaatay.

052.041 Mise waxa maqanbaa agtooda ah oo ay qoraan.

052.042 Mise Dhagar Bay Rabaan, kuwa gaaloobay iyagaa dhakran.

052.043 Mise Ilaah Eebe ka soo hadlay leeyhiin, Eebaa ka fog waxay la wadaajiyeen «Ilaah-nimada».

052.044 Hadday arkaan goosin ka mid ah Samada oo soo dhacaysa waxay odhan waa Daruuro is dulsaaran (madax adayg dartiis).

052.045 Ee iskaga tag Nabiyow intay kala kulmaan maalinta dhexdeeda lagu halaagi doono.

052.046 Maalinta ayan dhagartoodu wax u taraynin wax u gargaarana uusan jirin.

052.047 Kuwa xad gudbay waxaa u sugnaaday caddibaad ka sokaysa (Qiyaamada), laakiin badankoodu ma oga.

052.048 Ee ku samir xukunka Eebahaa (Nabiyow) annagaa ku ilaalinaynee, kuna; tasbiixso oo ku mahadi Eebahaa markaad kici.

052.049 Habeenka qaarkiisna tuko, iyo marka xiddiguhu jeedsadaan.

053 النجم

053.001 Wuxuu ku dhaartay (Eebe) Xiddiggu markuu hoobto.

053.002 Ee saaxiibkiin (Nabigu) ma dhumin, xaqana kama leexan.

053.003 Kumana hadlo hawadiisa.

053.004 quraankuna waxaan waxyi Eebe ahayn ma aha.

053.005 Waxaana wax baray (oo xagga Eebe ka soo gaadhsiiyay) ku xoog wayn, (Malaku Jibriil).

053.006 Ee caafimaad iyo quwaba leh, abuuriddiisuna egtahay.

053.007 Wuxuu joogay jihadii sare (Jibriil).

053.008 Kaddibna u soo dhawaaday kuna soo hoobtay (Nabiga).

053.009 Intuu uga jirsado Qaanso (xadhiggeed) ama ka dhaw.

053.010 Wuxuuna Eebe waxyooday Addoonkiisa (Nabiga) wuxuu u waxyooday.

053.011 Qalbiguna Ma beeniyo wuxuu arkay (Nabigu).

053.012 Ee ma idinkaa ka murmi «kana doodi» wuxuu arkay.

053.013 Dhabnimuu Nabigu u arkay Jibrill mar kale.

053.014 Sidratul-Muntaha agteeda.

053.015 Agteedana waxaa ah Jannatul-ma'waa.

053.016 (Wuxuu arkay) waqtiguu daboolayay Sidrada wax daboola.

053.017 Arragguna kama iilan wuxuu arkay (Nabigu) mana xadgudbin.

053.018 Dhabnimo yuuna u arkay (Nabigu) Aayado Eebe oo waawayn.

053.019 Ka warrama (Sanamyada) Laata iyo Cuza.

053.020 Iya Manaatadii saddexaad ee kale.

053.021 Idinku ma waxaad leedihiin Lab Eebana Dhaddigga.

053.022 Taasi waa qayb dulan ah.

053.023 Sanammaduna magacyo aad magacowdeen idinka iyo Aabayawgiin mooyeen wax kale ma aha, wax xuja ahna Eebe uma soo dajinin, waxaan mala ahaynna ma raacayaan iyo waxa naftoodu doonto, xagga Eebana waxaa uga yimid hanuun.

053.024 Mise dadka waxaa u sugnaaday waxay yididiishaan.

053.025 Aakhiro iyo Adduunba Eebaa iska leh.

053.026 Badanaa Malag Samada ku sugan oon shafeecadiisu waxba anfacaynin in Eebe idmo mooyee, Cidduu la doono oo ka raalli noqdo.

053.027 Kuwa aan rumaynin Aakhiro waxay Malaa'igta ku magacaabi magac dhaddig.

053.028 Wax cilmi ahna uma laha, ee waxay raaci mala uun, malana xaqa wax kama taro.

053.029 Ee iskaga jeedso (nabiyow) Ruux ka tagay xukayga (Quraanka) oon doonin waxaan nolosha Adduunka ahayn.

053.030 Kaasina waa garaadkooda aqooneed intuu gaadhay, Eebana waa ogyahay cidda ka dhuntay jidkiisa, waana ogyahay cidda hanuunsan.

053.031 Samaawaadka iyo Dhulka waxa ku sugan Eebaa iska leh, si uu uga abaalmariyo kuwa xumaanta falay camalkoodii, ugana abaalmariyo kuwii wanaagga falay wanaag.

053.032 Waana kuwa ka fogaada dambiga waawayn iyo xumaanta, wax yaryar mooyeen, Eebana waa waasac dambidhaafkiisu, wuuna idin ogyahay markuu idinka abuuray Dhulka iyo markaad ku asturantihiin uurka hooyadiin, ee Naftiinna ha ammaanina Eebaa og cidda dhawrsashada badane.

053.033 Ka warrama midka xaqa ka jeedsaday.

053.034 Oo wax ar bixiyay inta kalana reebtay.

053.035 Ma agtiisaa cilmiga maqan yaallaa oo wuu arkaa.

053.036 Miyaan looga warramin (dadka) wixii ku yiillay Kitaabkii (Nabi Muuse).

053.037 Iyo kii (Nabi Ibraahimkii) ee oofiyay (wixii lafaray).

053.038 Inaan nafna dambi naf kale qaadaynin.

053.039 Ruuxna wuxuusan camalfalin heleeynin.

053.040 Camalkiisana la arki doono.

053.041 Ka dibna looga abaalmarin doono si buuxda.

053.042 Eebaa xaggiisana loo ahaan.

053.043 Eebe waakan wax ka qosliya kana oohiya.

053.044 Isagaana wax dila waxna nooleeya.

053.045 Isagaana abuuray labada nooc ee ah lab iyo dhaddigba.

053.046 Kana ahaysiiyay dhibic soo baxday.

053.047 Isagaana ahaysiin soo celinta kale.

053.048 Eebe isagaa wax Hodmiya isagaana wax faqiiriya.

053.049 Waana Eebaha xiddigga Shicra.

053.050 Eebe isagaa halaagay Caadkii hore.

053.051 Iyo Thamuudba waxna kama reebin.

053.052 (Nabi Nuux) Qoomkiisiina horuu (uhalaagay), waxayna ahaayeen kuwa dulmi badan oo xadgudub badan.

053.053 Qoomkii (Nabi Luudhna) wuu riday (Eebe).

053.054 Wuxuuna ka daboolay wuxuu ku daboolay (oo caddibaad ah).

053.055 Teebaadse nicmooyinka Eebe shakinaysaan (kana doodaysaan) dadow.

053.056 Kan (Nabiga iyo Quraankuba) waa dige ka mid ah digayaashii hore.

053.057 Wayna dhawaatay Saacaddii Qiyaame.

053.058 Wax Eebe ka soo hadhay oo ogna ma jiro (markay dhici).

053.059 Ma quraankanaad la yaabantihiin.

053.060 Ood qoslaysaan (idinkoo beenin) oydaanna ooyeynin (cabsi darteed).

053.061 Idinkoo waliba hilmaansan (islana wayn).

053.062 Ee dadow Eebe u sujuuda caabudana.

054 القمر

054.001 Waxaa dhawaatay Saacaddii (Qiyaame), dayixiina wuu dillaacay.

054.002 Hadday Gaaladu arkaan Aayad way ka jeedsadaan waxayna dhahaan waa Sixir daran.

054.003 Way beeniyeen (Nabiga iyo xaqa) waxayna raaceen Hawadooda, amar kastana wuxuu leeyahay meel uu ku sugnaado.

054.004 Waxaana ugu yimid dhab ahaan warar ku dheehan waano.

054.005 Waana Xigmad xeel dheer, maxaysa tari udigidi.

054.006 Ee iskaga jeedso (sugna) Maalinta mid dhawaaqaa uu ugu yeedhi wax daran.

054.007 Aragooduna wuu dullaysnaan waxayna ka soo bixi Qubuurahooda iyagood moodid Ayax faafay.

054.008 Iyagoo u dagdagi dhawaaqaha xaggiisa, waxayna dhihi Gaaladu kani waa Maalin daran.

054.009 Waxaa beeniyay (xaqa) iyaga hortood (Nabi) Nuux Qoomkiisii, waxay beeniyeen Addonkanagii, waxayna dheheen wuu waalanyahay, waana la guulguulay, «oo la canaantay».

054.010 Eebuuna tuugay inuu tabaryaryahay oo u gargaaro.

054.011 Markaasaan ku furay Albaabbada Samada (Cirka) Biyo badanna ka keenay.

054.012 Dhulkana Eebaa ka dillaaciyay ilo, wayna kulmeen biyihii amar la qadaray dartiis.

054.013 Waxaanna ku xambaaray Nabi Nuux (Doon) Looxyo iyo Musbaarro leh.

054.014 Kuna socota illalintanada si loo abaalmariyo cidda Gaalowday.

054.015 Waxaan uga tagnay (yuu Eebe yidhi) Calaamad (lagu wantoobo) ee ma jirtaa cid wacdoomi (oo wax xusuusan).

054.016 Seese yahay Caddib Eebe iyo digiddiisu.

054.017 Waan fududaynnay Quraanka xusuus darteed ee ma jirtaa cid wacdoomi.

054.018 Caadna way beenisay (xaqii), seese noqotay caddibaaddii Eebe iyo u digitiisii.

054.019 Waxaan ku dirray korkooda dabayl qabaw daran Maalin baasaysan dhexdeed oo Joogta ah.

054.020 Oo dadka siibaysa sida Timir gunteedii la rujiyay.

054.021 Seese ahaa caddibaaddii Eebe iyo u digiddiisii.

054.022 Waxaan ufududaynay Quraanka xusuus darteed ee ma jirtaa cid ku wacdoomi.

054.023 Waxaa beenisay (xaqii) loogu digay Thamuud.

054.024 Waxayna dheheen ma Ruux dad ah oo naga mid ah yaan raacaynaa, markaas waxaan ku sugannahay baadi iyo dhibaato.

054.025 Ma isagoo na dhexjoogaa waxyi lagu soo dajiyay, saas ma aha ee waa beenbadane kibirlow ah.

054.026 Way ogaan doonaan barri cidda beenbadane kibirlow ah.

054.027 Hashii Annagaa soo bixinnay Jirrabkooda dartiis, Ee sug kuna samir.

054.028 Una warran in biyuhu yihiin qayb (iyaga iyo Hasha), cidbana maalin gaara leedahay.

054.029 Waxay u dhawaaqeen saaxiibkood hashiina wuu dilay.

054.030 Seese ahaa caddibaaddii Eebe iyo u digiddiisii.

054.031 Dhawaaq kaliyaan ku siidaynay, waxayna la mid noqdeen jabad burburay.

054.032 Quraankana waan u fududaynay xusuus darteed ee ma jirtaa cid ku wacdoomi.

054.033 Way beeniyeen Qoomkii (NabiLuudh) u digiddii.

054.034 Waxaana ku dirray korkooda Dabayl Dhagaxyo wadaa, waxaanse ka nabadgalinnay (Luudh) ehelkiisii (rumeeyay) goor Aroor ah.

054.035 Nicmad xaggannaga ka timid darteed saasaana u abaalmarinnaa ciddii mahadisa (Eebe).

054.036 Nabi-Luudh wuxuu uga digay qoomkiisii qabashadannada (daran), wayse shakiyeen digiddaas.

054.037 Waxayna dooneen martidiisii (inay xumeeyaan) markaasaan indhaha tirray, waxaana lagu yidhi dhadhamiya caddibaadda Eebe iyo digiddiisa.

054.038 Waxaa ku waabariistay caddibaad sugan.

054.039 Waxaana lagu yidhi dhadhamiya caddibaadda Eebe iyo digiddiisa.

054.040 Waan fududaynay Quraanka xusuus darteed ee ma jirtaa cid wacdoomi.

054.041 Fircoon iyo ehelkiisii waxaa uyimid digid.

054.042 Wayna beeniyeen Aayaadkannagii dhammaanteed, markaasaan u qabannay si xoog iyo awood leh.

054.043 Ma Gaaladinnan baa ka khayr badan kuwaas mase dambi la'aanbaa idiin ku sugan Kutubta.

054.044 Mase waxay dhihi koox guulaysan yaanahay.

054.045 Waa la jabin kooxda, Dabadayna jeedin.

054.046 Saacadda (Qiyaame) yaa ballan u ah, Saacadduna iyadaa daran oo khadhaadh.

054.047 Kuwa dambiilayaasha ah baadi iyo fogaansho yay ku suganyihiin.

054.048 (Waxaana lagu dhihi) Maalinta Naarta WajiWaji loogu ridi dhadhamiya taabashada Saqara.

054.049 Wax kasta waxaan ku abuurray qadar.

054.050 Amarkannaguna ma aha mid mooyeen sida Ilbidhiqsi.

054.051 Dhab ahaan baan u halaagnay kuwa idin la mid ah, ee wax waantoobi ma jiraa.

054.052 Wax kastoo dadku falo wuxuu ku suganyahay Kutubta.

054.053 Wax kastoo yar ama waynna waa qoranyahay.

054.054 Kuwa dhawrsadana waxay gali Jannooyin iyo wabiyaal.

054.055 Meel la fadhiisto oo xaq ah oo Eebaha awoodda leh agtiisa ah (yaa u sugnaatay).

055 الرحمن

055.001 (Eebaha) Raxmaan ah.

055.002 Wuxuu baray (Nabiga iyo dadka kalaba) Quraanka.

055.003 Dadkana wuu abuuray.

055.004 Wuxuuna baray dadka (Hadalka).

055.005 Qorraxda iyo dayaxuna waxay ku socdaan xisaab.

055.006 Xiddigga iyo Geedkuba way Sujuudaan (Eebe Dartiis).

055.007 Samadana Eebaa koryeelay, Garsoorna wuu dajiyay.

055.008 Si aydaan uga gudbin Caddaaladda.

055.009 Miisaanka ku hagaajiya Caddaalad, hana nuqaamininna.

055.010 Dhulkana Eebe wuxuu u dajiyay khalqiga.

055.011 Dhexdiisa waxaa ah Faakihad (khudaar) iyo Timir Fiido leh.

055.012 Xubuubna (midho) ball leh iyo udgoona wuu abuuray.

055.013 Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan (Insi iyo Jinniyow).

055.014 Dadka Eebaa ka abuuray dhoobo Jilay oo kale ah.

055.015 Jaankana wuxuu ka abuuray ololka Naarta.

055.016 Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.017 Ilaaheen waa Eebaha Labada Qorrax ka soo bax iyo Labada Qorrax u dhac.

055.018 Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.019 Eebe waan kan Labada Badood dariseeyey iyagoo kulmi.

055.020 Dhexdoodana yeelay soohdin (kala reebta) iskumana xadgudbaan.

055.021 Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.022 Waxaa lagala baxaa Baddaas Lu'Lu'iyo Murjaan (Jawhar).

055.023 Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.024 Eebe waxaa u sugnaaday Doomaha socda Badda oo Buuro la mid ah.

055.025 Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.026 Dhammaan waxa (Dhulka) korkiisa ah wuu tagi.

055.027 Waxaase hadhi Eebaha wayn ee sharafta leh.

055.028 Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.029 Waxaa Eebe wax waydiista Samada iyo Dhulka waxa ku sugan, goorwalbana wuxuu maamuli arrin.

055.030 Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.031 Waana idin xisaabin si dhab ah Insi iyo Jinniyow.

055.032 Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.033 Jinni iyo Insiyow haddaad kartaan inaad ka baxdaan Samada Hajooyinkooda iyo Dhulka ka baxa, kamana bixikartaan xujo la'aan.

055.034 Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.035 Eebe (hadduu doono) wuxuu idinku diri Olol Naar ah, iyo Maar (la dhalaaliyay) umana gargaarsanaysaan.

055.036 Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.037 Markay Samadu dillaacdo oy noqoto ubax guduudan oo subag la mid ah (dhalaasho) markaas dadkaa la abaalmarin).

055.038 Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.039 Maalintaas Ruux la warsan dambigiisa Insi iyo Jinniba ma jiro.

055.040 Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.041 Dambiilayaasha waxaa lagu aqoonsan astaamahooda, waxaana la qaban Foodda iyo gommadaha (Naartaana lagu tuuri).

055.042 Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan,

055.043 Tani waa Jahannamadii ay beeniyeen Dambiilayaashu (yaa lagu dhihi).

055.044 Waxay ku meereysan Jahannamo iyo biyo kulayl daran dhexdooda.

055.045 Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.046 Ruuxii ka yaaba Eebe hor istaaggiisa wuxuu mudan Laba Janno.

055.047 Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.048 Jannooyinkaas oo midabyo leh (iyo Laamo).

055.049 Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.050 Waxaa laga helaa ilo socda.

055.051 Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.052 Waxaa laga helaa nooc kasta oo Faakiha ah (Khudaar ah).

055.053 Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.054 Waxay ku dangiigsan (ehlu Jannuhu) Gogol ay tahay hoosteedo istabraq (xariir) Midhaha Jannooyinku waa u dhawyihiin.

055.055 Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.056 Jannooyinka iyo Firaashka waxaa ku sugan Haween Indha waawayn oo dhawrsoon oosan taabanin horay Insi iyo Jinni midna.

055.057 Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.058 Waxaad moodaa Haweenkaas Yaaquut iyo Murjaan (Jawhar midab leh).

055.059 Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.060 Wanaag abaalkiisu soo wanaag ma aha.

055.061 Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.062 Waxay heli Labadaas Janno ka sokow kuwa kale.

055.063 Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.064 Waana Laba Jannoo madow (cagaaran).

055.065 Nicmooyinka Eebe teebad beeninaysaan.

055.066 Waxaa dhexdeeda ah Laba ilood oo burqan.

055.067 Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.068 Dhexdooda waxaa ah Faakihad (khudrad) iyo Timir iyo Rummaan.

055.069 Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.070 Dhexdooda waxaa ah Haween khayr leh oo Quruxsan.

055.071 Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.072 Waa Haween Indhacad oo Gurigooda jooga.

055.073 Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.074 Waa Haween uusan horay u taabanin Insi iyo Jinni midna.

055.075 Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.076 Waxayna ehlu-Jannuhu ku dangiigsan Barkimo cagaaran iyo Gogol Quruxsan,

055.077 Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

055.078 Waxaa barakadiisu badnaatay Magaca Eebaha wayn ee shrafta leh.

056 الواقعة

056.001 Markay Qiyaamadu dhacdo.

056.002 Dhiciddaas wax beenin ma jiro (markay arkaan).

056.003 Waana (mid) hoos u dhiga kor u dhiga ah.

056.004 Marka la gilgilo Dhulka gilgilid.

056.005 Buurahana la riqdo.

056.006 Oy noqoto boodh Firdhisan.

056.007 Ood ahaataan Saddex nooc, (markaasaa dadka la soo bixin).

056.008 Kuwa midigta mari (waa Ehlu-Jannehee), ma taqaan kuwa midigta mari.

056.009 Iyo kuwa bidixda mari (waa ehluNaarkee) ma taqaan kuwa Bidixda mari.

056.010 Iyo kuwii aad u hormaray.

056.011 Waa kuwa Eebe dhaweeyay.

056.012 Waxayna gali Jannooyin Nicma leh.

056.013 Waana Koox ka mid ah kuwii hore.

056.014 Iyo wax yar oo ka mid ah kuwii dambeeyay.

056.015 Sariiro Dahab laga sameeyay yayna ku sugnaan.

056.016 Oy kuna dangiigsan korkeeda iyagoo is qaabili.

056.017 Waxaa la dhex wareegi wiilal waari.

056.018 Koobab iyo kildhiyo iyo weel uu ka buuxo macaan socda.

056.019 Madax xanuun iyo caqlitagid midna ma leh.

056.020 Faakihaday «khudaartay» doonaanna way heli.

056.021 Iyo Hilib Shimbir oo kay rabaan ah.

056.022 Iyo Haween Janno oo Indha cadcad.

056.023 Ood mooddo Jawhar la ilaaliyay.

056.024 Waana abaalmarin waxay Camalfali jireen (oo wanaag ahaa).

056.025 Kumana maqlaan Jannada hadal micno darra iyo dambi midna.

056.026 Waxayse ku Maqli Salaan (dhexdooda ah).

056.027 Kuwa Midigta mari, Ma taqaan kuwa midigta.

056.028 Waxay heli Geedka Sidriga ah oon Qodax lahayn.

056.029 Iyo Geedka Dhalxiga ah oo buuxa.

056.030 Iyo Hoos joogta ah.

056.031 Iyo Biyo socda (goor walba).

056.032 Iyo Faakiha badan.

056.033 Oon la goynaynin lana reebaynin.

056.034 Iyo Gogol la koryeelay.

056.035 Annagaa ahaysiin (Da'yarayn Haweenka Jannada).

056.036 Kana dhigi kuwa aan la taaban.

056.037 Oy is jecelyihiin (Raggooda) simanna.

056.038 Liwa Midigta yaa muta (arrintaas).

056.039 Waana Koox kuwii hore ka mid ah.

056.040 Iyo Koox kuwa dambe ka mid ah.

056.041 Kuwa Bidixda mari, ma taqaan kuwa Bidixda.

056.042 Waxay ku sugnaan Naar daran iyo Biyo kulayl badan.

056.043 Iyo hoos madow oo wax guba.

056.044 Aan qaboobayn aragna fiicnayn.

056.045 Waxay ahaayeen arrintaas ka hor kuwo ku raaxaysta (Xumaanta).

056.046 Waxayna Daa'imi jireen dambi wayn.

056.047 Waxayna dhihi jireen ma markaan dhimanno oon Lafo iyo Carro noqonnaa lana soo bixin.

056.048 Ama Aabayaalkannagii horeeyay.

056.049 Waxaad dhahdaa kuwii horeeyay iyo kuwii dambeeyayba.

056.050 Waxaa loo soo kulmin Maalin la yaqaan (Qiyaamo).

056.051 Markaas Baadiyaalyahow Beeniyayaasha ah.

056.052 Waxaad wax ka cunaysaan Geed xun.

056.053 Aad kana buuxinaysaan Caloosha.

056.054 Waxaadna ku cabbaysaan Biyo kulayl badan.

056.055 Waxaadna u cabbaysaan sida Geel aad u ooman.

056.056 Kaasina waa waxa lagu soori (Gaalada) Maalinta abaalmarinta (Qiyamada).

056.057 (Eebe wuxuu yidhi) Annagaa idin abuurraye maxaad la rumaynwaydeen (soo bixinta).

056.058 Ka warrama Dhibicda aad tuuraysan «Manida».

056.059 Ma idinkaa abuura mase Annagaa abuurra,

056.060 Annaaa idinku eheynay Geerida, Ruux naga fakanna ma jiro.

056.061 Inaan idinku baddallo kuwo idin la mid ah oon idinka ahaysiinno waxaydaan aqoon.

056.062 Dhabahaanbaad u ogtihiin abuuriddii hore, maad wax xusuusataan.

056.063 Ka warrama waxaad beereysaan.

056.064 Ma idinkaa soo dhaliya mase Annagaa soo dhalinna.

056.065 Haddaan doonno waxaan ka dhigaynaa burbur (aan wax tarin) markaasaad yaabaysaan (murugoonaysaan).

056.066 (Idinkoo dhihi) Waa nala khasaariyay.

056.067 Mase waa nala hoojiyay.

056.068 Ka warrama Biyahaad cabbaysaan.

056.069 Ma idinkaa ka soo dajiyay Daruurta mase annakaa soo dajinnay.

056.070 Haddaan doonno waxaan ka yeelaynaa khadhaadh (aan la hollin karin) ee maad ku mahadisaan (Eebe).

056.071 Ka warrama Dabkaad Madagta ka shiddaan.

056.072 Ma idinkaa ahaysiiyay Geedkeeda mase annagaa ahaysiinnay.

056.073 Annagaa ka dhignay Dabka waano iyo nacfiga kuwa Safarka ah (iyo cidlada).

056.074 Ee waynee oo u Tasbiixso Magaca Eebaha wayn.

056.075 (Eebe wuxuu yidhi) Waxaan ku dhaartay halkay Xiddiguhu ku dhacaan (ku qarsoomaan).

056.076 Waana dhaar wayn haddaad ogtihiine.

056.077 Quraanku waa shay sharaf leh.

056.078 Wuxuuna ku suganyahay Kitaab la dhawray.

056.079 Mana taabto Ruuxan Daahir ahayn.

056.080 Waxaana soo dajiyay Eebaha Caalamka.

056.081 Ee ma Quraankan yaad beeninaysaan.

056.082 Ood ka yeeleysaan (mahaddii) Riqigiinna beenin (Xaqa).

056.083 Maxaydaan markay Naftu dhuunta gaadho.

056.084 Idinkuna aad fiirinaysaan (Ruuxa dhiman).

056.085 Annaguna aan idiinka dhawnahay, Laakiinse aydaan arkaynin.

056.086 Haddaad tihiin kuwa aan la soo bixinaynin.

056.087 Maad Nafta ku celisaan, haddaad Run sheegaysaan.

056.088 Hadduu ka mid yahay (Ruuxa dhiman) kuwa Eebe dhaweeyay.

056.089 Wuxuu heli naxariis iyo farax iyoJannada Naciima.

056.090 Hadduu yahay kuwa Midigta marina.

056.091 Nabadgalyaa u sugnaatay (iyo wanaag).

056.092 Hadduu yahay kuwa xaqa beeniyay ee dhumayna.

056.093 Wuxuu heli martiqaad iyo kulaylbadan.

056.094 Iyo galidda Naarta Jaxiimo.

056.095 Waxaad (la soo sheegay) waa run dhab ah.

056.096 Ee tasbiixso Magaca Eebaha wayn.

057 الحديد

057.001 Waxaa Eebe sharrifa (oo wayneeya) waxa ku sugan Samawaadka iyo Dhulka, Eebana waa adkaade falsan.

057.002 Waxaa Eebe u sugnaaday xukunka samaawaadka iyo Dhulka, isagaa waxa nooleeya waxna dila, waxwalbana wuu karaa.

057.003 Eebe waa kan horreeyay, waana kan dambayn, waana kan muuqda (khalqigiisa) awgiis waana kan (Indhaha) ka qarsoon waxwalbana og.

057.004 Eebe waa kan ku abuuray Samaawaadka iyo Dhulka Lix Maalmood qaddarkood, markaasna Carshiga ku ekaaday (si u cunnanta) wuxuuna ogyahay waxa Dhulka gali iyo waxa ka soo bixi, waxa Samada ka soo dagi iyo waxa u kori, Eebana waa idinla joogaa meelkastood ku sugantihiinba, waxaad camal falaysaanna Eebe waa arkaa.

057.005 Eebaa iska leh xukunka Samada iyo dhulka, xaggiisaana loo celin ummuuraha.

057.006 Eebe waa kan habeenka iyo dhaarta is dhex galiya (kala badiya) waxa laabta ku jirana waa ogyahay.

057.007 Rumeeya Eebe iyo Rasuulkiisa, bixiyana waxa ka mid ah wuxuu idiinka dhigay wakiillo (maamulkiisa) kuwa rumeeyay Eebe oo idinka mid ah waxna bixiyay waxay Mudan ajir wayn.

057.008 Maxaad leedihiin ood la rumayn waydeen Eebe, isagoo Rasuulkuna idiinku yeedhi inaad rumaysaan Eebihiin, isagoo Eeba ballan idinka qaaday haddaad mu'miniin tihiin.

057.009 Eebe waa ka soo dajiyay Aayaad cadcad si uu idiinka bixiyo mugdiga, Nuurna idiinku bixiyo, Eebana waa idiin naxariis badanyahay.

057.010 Maxaad leedihiin ood wax ugu bixinwaydeen Jidka Eebe isagoo Samaawaadka iyo Dhulka dhaxalkooda iska leeyahay, masinna Ruux wax bixiyay Maka furashadeedii ka hor oo Jahaaday, kuwaasaa ka Ajri wayn kuwii bixiyay oo dagaalamay ka dib, dhammaantoodna Eebe wuxuu u yaboohay wanaag, Eebana waa ogyahay waxaad camal falaysaan.

057.011 Waa kuma kan Eebe amaah wanaagsan amaahin (wax bixin) oo markaas uu u laablaabo, Ajri wanaagsanna hela.

057.012 (Xusuusta) Maalinta aad arki Mu'miniinta Rag iyo Haweenba iyagoo nuurkoodu socda hortooda iyo Midigtooda, waxaana lagu dhihi bishaaraysta Maanta, waa Jannooyin Ay dureeri dhexdooda Wabiyaal iyagoo ku waari dhexdeeda, taasina waa liibaan wayn.

057.013 waa Maalinta Munaafiqiintu Rag iyo Haweenba ay ku dhihi kuwa xaqa rumeeyay na suga aan ka Dhuxul qaadanno Nuurkiinnee, waxaana lagu dhihi ku noqda gadaashiinna, waydiistana Nuur, markaasaa layeelaa dhexdooda Darbi xaggiisa gudahana Naxariis tahay, xaggiisa dibaddana Caddibaad tahay.

057.014 Way u dhawaaqi Mu'miiniinta iyagoo leh miyannaan idinla jirin, Mu'miniintuna waxa ku dhihi haa (waad nala jirteen) laakiin waxaad balayseen Naftiinna, xumaanna waad la sugteen (Nabiga Iyo Mu'miniinta), waadna shakideen waxaana idinku kadisay yididiilo (been ah) Inta amarka Eebe ka yimaaddo (Geerida) waxaana Eebe idinku kadsiiyay Kadiye (Shaydaan).

057.015 Maanta (Qiyaamada) laydin kama aqbalo is furasho idinka iyo kuwa Gaaloobay midna, Hoygiinnuna waa Nar waadna mudataan, meel loo hoydana iyadaa u xun.

057.016 Miyayan u dhawaanin kuwa xaqa rumeeyay inay u khushuucdo quluubtoodu xusidda Eebe (Quraanka) iyo waxa xaqa ah ee dagi, oyna la mid noqonin kuwii Kitaabka la siiyay horay (Yahuud iyo Nasaaro) oo muddadu ku dheeraatay, markaas ay ingagtay Quluubtoodu, wax badan oo ka mid ahna waa Faasiqiin (ka baxay Xerada).

057.017 Ogaada in Eebe nooleeyo Dhulka dhimasho ka dib, wuuna idiin caddeeyay Aayaadka si aad wax u kastaan.

057.018 Ragga wax Sadaqaysta iyo Haweenka wax Sadaqaysta oo Eebana Amaah wanaagsan Amaaahiya (waa Sadaqada) waa loo laablaabi, waxayna leeyihiin Ajri sharaf leh.

057.019 Kuwa rumeeyay Eebe iyo Rasuulkiisa kuwaasu waa Runbadanayaal, Shuhadaduna Eebe agtiisa ajri iyo Nuur bay ku mudan kuwase Gaaloobay beeniyayna Aayaadkanaga kuwaasi waa ehelka Naarta Jaxiimo.

057.020 Ogaada in nolosha Adduunyadu yahay ciyaar iyo dheeldheel iyo isqurxin iyo isufaan dhexdiinna ah iyo badsi Xoolo iyo Carruur, sida Roobi isjeclayssiyey beertah, wuxuu soo bixiyo, markaasna ingaga ood arki isaga oo doorsoomay noqonna burbur, Aakhirana waxaa jira caddibaad daran iyo dambidhaaf xagga Eebe ka iman iyo raalli ahaansho, nolosha Adduunyana waa raaxo lugu kadsoomi.

057.021 U orotama Dambidhaafka Eebe iyo Janno balladhkeedu yahay balladhka Samada iyo dhulka oo kale, loona darbay kuwa rumeeyay Eebe iyo Rasuulkiisa, Arrintaasuna waa samafal Eebana wuxuu siin Ruuxuu doono, Eebana Fadligiisu waa wayn yahay.

057.022 Wixii dhib ah oo Dhulka ka dhaca ama naftiinna ku dhaca wuxuu ku sugnaaday Kitaab Abuuriddiisa ka hor, arrintaasuna waa u fududdahay Eebe.

057.023 Si aydaan ugu murugoonin wixii idinka taga aydaan uguna farxin wuxuu idin siiyo, Eebe ma jecla Ruux kasta oo isla wayn oo faanbadan.

057.024 Oo ah kuwa bakhayli dadkana fari bakhaylnimo, Ruuxii jeedsadana Eebe waa ka hodon mahadsan.

057.025 Dhab ahaan baan ula dirray Rasuulladannadii xujooyin, waxaana u soo dajinnay Kutub iyo Caddaalad, si dadku ugu tooso Caddaalad, waxaana soo dajinnay birta iyadoo Shiddo ku dheehantahay iyo nacfi dadka iyo in Eebe muujiyo Cidda u gargaari isaga (Diinta) iyo Rasuulladiisa iyagoon arkaynin, Eebana waa Xoog badane Adkaade ah.

057.026 Dhab ahaan baan u dirray (nabi) Nuux iyo (nabi) Ibraahim, waxaana yeellay faracooda Nabinnimo iyo Kitaabbo loo soo dajiyay, waxaana ka mid ah kuwa hanuunay, waxbadan oo ka mid ahna waa Faasiqiin.

057.027 Markaasaan raacinnay Raadkoodii Rasuulladanadii, waxaana raacinnay Ciise Binu maryama, waxaana siinay Injiil, waxaana yeellay Quluubta kuwii raacay isudanqasho iyo naxariis iyo Ruhbaaniyad (Adduun ka jeedsi) ay iyagu billawdeen oonaan ku faral yeelin, doonidda raalli ahaanshaha Eebe dartiis yayna u faleen, mase ayna ilaalinin ilaalin xaq ah, waxaana siinnay kuwii rumeeyay oo ka mid ah ajrigoodii, wax badan oo ka mid ahna waa faasiqiin.

057.028 Kuwa xaqa rumeeyow Eebaa ka dhawrsada, rumeeyana Rasuulkiisa haydin siiyo laab laab naxariiseede, hana idiin yeelo Nuur aad ku socotaane, hana idiin dambidhaafee, Eebana waa dambidhaafe naxariista ah.

057.029 Inay ogaadan ehlukitaabku inayan karin inay hantaan Fadliga Eebe, fadliga Eebana awooddiisu uu ku jiraa, wuxuuna siin Ruuxuu doono, Eebana waa kan Fadliga wayn leh.

058 المجادلة

058.001 Eebe wuxuu maqlay Haweenaydii hadalkeeda Nabiga kula doodaysay xaalkii ninkeeda, oo Eebe u sheeganaysay «dhibaatadeeda», Eebana wuu maqlayey doodooda, maxaayeelay Ilaahay waa ka wax walba maqle arka.

058.002 Kuwa haweenkooda kala mid dhiga hooyadood oo kale haweenkoodu ma aha hooyadood, hooyo waa midda wax dhashay, kuwaasina waxay ku hadlayaan hadal xun iyo been Ilaahayna hadal xun iyo been Ilaahayna waa Saamax badane Dhaafid badane.

058.003 Kuwa haweenkooda kala mid dhigi hooyadood haddana ku noqon «haweenkii» waxaa ku waajib ah qoor xoraynteed intayan istaaban, Arrintaasi waa waano, Ilaahayna waxa dadku camal fali waa ogyahay.

058.004 Ruuxaan helin qoor uu xoreeyo wuxuu soomi Laba Bilood oo israacsan intayan istaaban, ciddiise aan karin soonka wuxuu quudin Lixdan miskiin, arrintu waa saas si aad Eebe u rumeysaan iyo Rasuulkiisa, taasina waa xuduuddii Ilaahay Gaalase waxaa u sugnaaday Cadaab kulul.

058.005 Kuwa Eebe iyo Rasuulkiisa hilaafaya waxay mudan yihiin halaag sidii loo halaagay kuwii ka horreeyey, Eebana wuxuu soo dajiyey Aayado cad cad Gaalana waxaa u sugnaaday cadaab wax ihaaneeya.

058.006 Maalinbuuna ihaanayn Ilaahay uu soo bixin dhammaantood, ugana warrami waxay camal faleen, Eebana waa koobay iyana waa hilmaameen Ilaahayna wax kasta wuu daalacan (arkaa).

058.007 Ma ogtahay in Ilaahay ogyahay Cirka iyo Dhulka waxa ku jira, Seddexdii faqiba Ilaahay baa afreeya, Shantana Ilaahay baa Lixeeya; waxa ka yar iyo waxa ka badanba Ilaaahaybaa la jooga meeshay ahaadaanba, wuxuuna uga qarrami waxay camal faleen Maalinta Qiyaamo Ilaahayna wax walba waa ogyahay.

058.008 Miyaadan ogayn kuwa laga reebay faqa xun oo haddana ku noqon waxa laga reebay, kuna faqi dambi iyo cadawnimo iyo caasinnimada Rasuulka, markay Nabiga u yimaadaanna ku salaamaya waxaan Eebe ku salaamin oo hoos u dhihi maa Eebe nagu cadaabo waxaan ku hadlayno waxaa ku filan Jahaannamo oo ay galayaan waana Guri xun.

058.009 Kuwa rumeeyayow markaad faqaysaan ha ku faqina dambi, colnimo iyo caasinnimada Rasuulka ee ku faqa wanaag dhawrsani, Eebana ka yaaba isagaa la isu soo kulmine.

058.010 Faqa xun Shaydaan buu kayimaaddaa suu u walbahaar geliyo kuwa xaqa rumeeyay, waxbase kama dhibo idan Ilaahay Mooyee, Ilaahay uun ha tala saarteen kuwa xaqa rumeeyey.

058.011 Kuwa xaqa rumeeyayow haddii la idin dhaho isu waasiciya fadhiga; isuwaasiciya Ilaahay wanaagga ha idiin waasiciyee, marka la idin yiraahdo Jihaadka iyo Khayrka u degdegana; u degdega Ilaahay wuu koryeelayaa kuwa xaqa rumeeya kuwa cilmiga lehna daragooyin yuu koryeelayaa Eebana waxa la camal fali waa ogyahay.

058.012 Kuwa xaqa rumeeyayow markaad Nabiga qaabilaysaan hormariya Sadaqo, saasaa idiin khayr badan idiina nadiifsan, haddaydaan helaynin Eebe waa dambi dhaaf badane Naxariis badane.

058.013 Ma waxaad ka cabsateen inaad hormarsataan Sadaqooyin markaad Nabiga la kulmaysaan; haddaydaan saas falin Eebe waa idin ka toobada aqbalaye ee Salaadda ooga Sakadana bixiya Ilaahaay iyo Rasuulkiisana adeeca, Eebana waa ogyahay waxaad camal falaysaan.

058.014 Ma ogtahay kuwii ka sokeeye dhigtay kuwa Eebe u cadhooday kuwaasi idin ka mid ma aha iyagana ka mid ma aha (waa munaafiqiinta) waxayna ku dhaaran been iyagoo og.

058.015 Eebe wuxuu u darbay kuwaas cadaab daran maxaa yeelay wax xun bay falayeen.

058.016 Dhaartoodii bay gaashaan ka dhigteen dadkana xaqiibay ka leexiyeen waxayna mudan yihiin cadaab wax ihaaneeya.

058.017 Xoolahooda iyo Caruurtoodu wax ugama taraan Eebe xaggiisa, waana kuwa ehelu Naar ah wayna ku waari.

058.018 Maalinta Eebe soo bixiyo dhamaantood way u dhaaran Eebe siday idinka idiinku dhaartaan iyagoo u malayn inay wax (xuja ah) haystaan waase kuwo beenaalayaal ah.

058.019 Waxaa ka qaalib noqday Shaydaan oo hilaamsiiyey xusidda Eebe, kuwaasi waa Xisbiga shaydaanka, Xisbiga shaydaankuna waa kuwa khasaaray.

058.020 Kuwa Ilaahay iyo Rasuulkiisa khilaafaya waxay ka mid noqon kuwa dullooba.

058.021 Eebe wuxuu xugmiyey inuu adkaado isaga iyo Rasuulkiisa, maxaa yeelay waa xoog badane adkaade ah.

058.022 Ma helaysid dad Ilaahay rumeeyey iyo Maalintii dambeeysay oo haddana jecel ruux Ilaahay iyo Rasuulkiisa khilaafaya haba ahaadeen Aabayowgood, Caruurtooda, Walaahood ama Qaraabadooda, kuwaas (aan jeelaanin) waa kuwo qalbigooda

iimaanka lagu dhigay Eebena ku xoojiyey gargaarkiisa, wuxuuna gelin Jannooyin Wabiyaal dhex socdaan ay kuna waari, kuwaas Ilaahay baa ka raalli noqday iyana way ka raallii noqdeen waana Xisbiga Ilaahay; Xisbiga Ilaahayna waa kuwa Liibaanay.

059 الحشر

059.001 Waxaa Eebe nasaha (sharifa) waxa Cirka iyo Dhulka ku dhexnool, waana xoo badane Falsan.

059.002 Eebe waa kan bixiyey kuwii gaaloobay ee ahlu Kitaabka ahaa «Yuhuud» Guryahoodii kulmintii hore, idinkoon u malaynin inay bixi iyana waxay u maleeyeen in Guryahoodu wax ka celin, markaasaa Eebe uga yimid meel ayan filayn, qalbigoodana wuxuu ku tuuray cabsi, guryahooda waxay ku kharribeen (ku halleeyeen) gacmahooda iyo gacmaha kuwa rumeeyey, ee dadka Caqliga leh ha waano qaato.

059.003 Haddaan Eebe xukumin inay baxaan waxaa lagu caddibi lahaa Adduunka, Aakhirana waxaa u sugnaaday cadaab naareed.

059.004 Maxaa yeelay Ilaahay iyo Rasuulkiisa yey khilaafeen, ruuxii Eebe khilaafana Ciqaabtiisu waa darantahay.

059.005 Wixii aad gooysaan oo geed ah (qq Cadawga) ama aad daysaan iyadoo ku taagan Salkeeda waa idinka Eebe iyo inuu dulleeyo Faasiqiinta.

059.006 Wixii Xoola ah ee Ilaahay Nabiga uga soo celiyo Gaalada isagoon Fardo iyo awr lagu dagaallamin waxaa amarkiisa leh Nabiga Eebana Cidduu doono yuu ku diraa Rasuulkiisa, wax walbana Eebe waa karaa.

059.007 Wixii Xoola aha ee Ilaahay ku soo celiyo ee uga yimaadda Degmooyinka Yuhuudda Rasuulkiisa; waxaa leh Ilaahay, Rasuulka, Qaraabada, Agoonta, Masaakiinta iyo Musaafiriinta «socdaalka» si ayan u noqon wax ku wareegaysta kuwa Hodanka ah dhexdooda wuxuu Rasuulku dadka siiyo ama faro waa inay qaataan, wuxuu ka reebana waa inay ka reebmaan, Eebana waa in laga dhawrsado, maxaa yeelay Ciqaabtiisu waa darantahay.

059.008 Waxaa Xoolahaas wax ku leh kuwa Saboolka ah ee ka soo hijrooday guryahoodii iyo Xoolahoodii dar Eebe iyo gargaarka Ilaahay iyo Rasuulkiisa, waana kuwa ku run sheegay iimaankooda.

059.009 Kuwii Madiino deganaa ee Xaqa rumeeyey waxay jecel yihiin dadka u soo hijroon (u soo qixi) wax necbaansho ahna Laabta uma geliyaan dadkaas waxay siin, waxayna Naftooda ka hormariyaan (ay uga doori) dadkaas inkastaba iyagu gaajo hahaysee, ruuxii laga dhawro bakhaylnimada Naftiisa waa mid Liibaanay.

059.010 Kuwa imaan Asxaabta Nabiga ka dib waxay Eebe weydiisan inuu u dambi dhaafo iyaga iyo Walaalahooda iimaanka uga hormaray uusan qalbigoodana xiqdi yeelin

kuwa rumeeyey Eebena waa naxariis badane.

059.011 Ma ogtahay in kuwii Munaafiqiinta ahaa ay ku dhihi kuwii gaaloobay ee Yuhuudda ahaa haddii laydin bixiyo waan idinla jiraynaa Cid aan idiin maqlaynana ma jiro waligeed, haddii laydinla dagaallamana waan idiin gargaaraynaa, Ilaahayna waa ogyahay inay Beenaalayaal yihiin.

059.012 Haddii la bixiyo Yuhuudda lama baxaayaan haddii lala dagaallamana uma gargaarayaan hadday isku dayaan inay u gargaaraanna way carari loomana gargaarayo.

059.013 Mu'miniinta yey uga cabsi badan yihiin Yuhuuddu Ilaahay, maxaa yeelay waa dad aan wax garad ahayn.

059.014 Kuwa xaqa rumeeyeyna lama dagaallami karaan «dhufaysyo iyo Gidaaro dhexdood mooyee» dhibka dhexdooda ahna waa daranyahay quluubtooduna waa kala tagsan tahay, maxaa yeelay waa dad aan wax kasayn.

059.015 Waxay la mid yihiin gaaladii dhawaa ee ka horreeyey ee dhadhamiyey cidhibtii camalkooda, Cadaab daranna u sugnaaday.

059.016 Waxay la midyihiin Shaydaan waa ka dadka gaalow ku dhaha, markay gaaloobaanna ku yidhaah bari baan kaa ahay (waxba isuguma keen jiraan) oo sheega inuu Ilaahay ka yaabi.

059.017 Markaasay Labadooduba Cidhibtoodu noqon naar ay ku waaraan, daalimiintana saasaa lagu abaal mariyaa.

059.018 Kuwa xaqa rumeeyey waa inay Eebe ka dhawrsadaan, Nafwalbana waa inay eegtaa waxay u hormarsatay barri (qiyaamaha) Eebena ha laga yaabo illeen wax walba waa ogyahaye.

059.019 Kuwa xaqa rumeeyey waa inayan noqon sidii kuwii Eebe hilmaamay, isna markaas uu hilmaansiiyey naftooda waana kuwo faasiqiin ah (xaqa ka leexday).

059.020 Ma eka Ahlu naarka iyo Ahlu Jannaha, Ahlu Jannuhu waa kuwa liibaanay.

059.021 Haddii quraankan Eebe Buur ku dejiyo (kula hadlo) waxaad arki lahayd Buurtii oo khushuucsan oo dillaaci cabsi Eebe darteed, saasaa Eebe mataallo ugu sheega dadka inay fikiraan darteed.

059.022 Eebe mooyee Ilaah kale ma jiro, waxa maqan iyo waxa joogaba waa ogyahay, waana kan naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

059.023 Ilaahay isaga mooyee Eebe kale ma jiro, waa Xaakim Daahir ah, nabadgeliye, rumeeye, wax walbana ilaaliye xoog iyo wenaan isagaa leh, waana ka nasahanyahay

waxay Cibaadada la wadaajinayaan.

059.024 Eebe waa kan wax abuura ee ahaysiiya sawirana, Magacyo fiicanna wuu leeyahay waxaana Eebe u tasbiixsada (weyneeya) waxa Cirka iyo dhulka ku sugan, waana adkaade falame.

060 الممتحنة

060.001 Kuwa xaqa rumeeyow ha ka dhiganina colka Eebe iyo Colkiina (Gaalada) sokeeye aad jacayl u gudbinaysaan, iyagoo ka gaaloobay xaqa idiin yimid, oo haddana bixiya Rasuulka iyo Muuminiinta inaad Eebe rumeeyseen darteed Jidka Ilaahayna ku dagaallanteen raalli ahaanshaha Eebe idinkoo rabo, kuwaas ood u qarisaan jacayl, Ilaahayna waa ogyahay waxaad qarinaysaan iyo waxaad muujinaysaanba, Ruuxii saas yeelana Jidka xaqa ah wuu ka dhumay.

060.002 hadday idin helaan (Gaaladu) waxay idiin noqon Col gacmaha iyo Carabkana xumaanbay idiinku taagi waxayna jecel yihiin inaad gaalowdaan.

060.003 Qaraabada iyo Caruurtu waxba idiin ma taraan Maalinta qiyaame waana laydin kala kaxayn, Ilaahayna waa arkaa waxaad Camal falaysaan.

060.004 Kuwa xaqa rumeeyey waa inay ku daydaan Nabi Ibraahim iyo kuwii la jiray waa kuwii iska bari yeelay Gaaladii Qoonkoodii ahayd (ay isla noolayeen) iyo waxay Caabudayeen ee Eebe ka soo hadhay oy Colnimo u muujiyeen ilaa ay Eebe kaliya ka rumeeyaan, laakiin Nabi Ibraahim wuxuu u dambi dhaaf weydiiyey Aabihiis, isagoon waxba u hanankarin (intaan laga reebin Arrintaas). Eebe yeynnu talo saaran, isagaan u toobad keenaynaa, isagaana loo noqon (Aakhiro).

060.005 Eebow hannagu fidnaynin kuwa Gaaloobay, noona dambi dhaaf illeen waxaad tahay adkaade (Casiis) Falsan.

060.006 Haku daydo dadkaas dayasho wanaagsan ruuxii dooni Ilaahay Maalinta Aakhiro, ciddiise ka jeedsata xaqa Eebe waa ka kaaftoon yahay waana ammaananyahay.

060.007 Wuxuu Eebe u dhawyahay inuu yeelo jacayl Mu'miniinta iyo kuway la colloobeen ee Gaalada Qureesheed ah dhexdooda, maxaa yeelay Eebe wax walba waa karaa waana dambi dhaaf badane naxariis badane ah.

060.008 Eebe kama reebayo kuwa xaqa rumeeyey inay u samo iyo Caddaalad falaan kuwa aan Diinta kula dagaallamin Guryahoodana ka bixinin, maxaa yeelay Eebe waa jecel yahay kuwa Caadiliinta ah (Garsoor).

060.009 Eebe wuxuu ka reebi kuwa xaqa rumeeyey inay ka sokeeye yeeshaan oo xidhiidhiyaan kuwa Diinta kula dagaallamay ee Guryahoodii ka bixiyey gacanna ku siiyey in guryaha laga bixiyo, dadkii kuwaas cokeeye ka dhigtaa wa kuwa daalimiin ah.

060.010 Kuwa xaqa rumeeyow hadday idiin yimaaddaan Haween Mu'miniin ah oo Gaalada ka soo Hijrooday (ka soo tegay) Imtixaana (inay ka dhabtahay iyo in kale) Eebaa og

Iimaankooda, haddaad ogaataan inay xaqa (dhabnimo) u rumeeyeen waa inaydaan Gaalada u celinin, maxaa yeelay Xalaal isuma aha Meherkiina ha u celiyeen Gaalada, inaad isguursataanna waxba kuma jiro haddaad Meher siinaysaan, Haweenka Gaalooba Nikaax isuguma kiin xirna ee ha haysanina, weydiista waxaad Meher u bixiseen Gaaladuna ha weydiisato waxay Meher u bixiyeen, xaaladaasina waa xukunka Eebe uu dhexdiina xukumay, Ilaahayna waa ogyahay (waxa la Camal falo) waana Falsame.

060.011 Hadday u tagaan kuwa Haweenkiina ka mid ah Gaalada (Gaaloobaan) markaas ka dib la qaniimaysto hala siiyo kuwii Haweenkoodu tageen waxay ku masruufeen oo kale, Ilaaha aad rumaysantihiinna ka dhawrsada.

060.012 Nabiyow hadday kuu yimaaddaan haween xaqa rumeeyey si ay kuugula ballantamaan inay Eebe kaliya caabudaan, waxna xadin, sinaysanna, Caruurtoodana dilin, been abuurna ayan la imaan, wax wanaag ah oo la farayna ayan Nabiga ku caasiyin la ballantan una dambi dhaaf weydii Eebe waa dambi dhaafe naxariiste ahe.

060.013 Kuwa xaqa rumeeyow haka sokeeye dhiganina kuwa Eebe u carooday oo aakhirana ka quustay (waa Gaaloodhane) sida Gaaladu uga quusatay kuwii dhintay.

061 الصف

061.001 Waxaa Ilaahay nasaha (weyneeya) waxa Cirka iyo Dhulka ku sugan, Eebana waa adkaade falsan.

061.002 dadka xaqa rumeeyayow maxaad u sheegaysaan wax aydaan falaynin.

061.003 Waxaa Cadho weyn Eebe agtiisa ku ah inaad sheegtaan wax aydaan falaynin.

061.004 Eebe wuxuu jecel yahay kuwa ku dagaallama Jidkiisa (Jihaadka) iyagoo af ah oo aad mooddo dhismo laysku dhejiyey (midnimadooda).

061.005 Xusuusta markii (Nabi) Muuse ku yidhi dadkiisii maxaad ii dhibaysaan idinkoo og inaan Rasuul Eebe idiin ahay, markay xaqii ka iisheen yaa Eebana sii iilay qalbigooda, Ilaahayna ma hanuuniyo kuwa faasiqiinta ah.

061.006 xusuusta marka (nabi) Ciise ibnu Maryama ku yidhi Banii Israa'iil waxaan ahay Rasuul Eebe idiin soo diray oo rumayn Kitaabkii Tawraad ee horreeyey, kuna bishaarayn Rasuul gadaashayda imaan oo Magaciisuna yahay «Axmed», markuu xuja cad ula yimidna waxay dheheen kani waa sixir cad.

061.007 yaa ka dulmi badan ruux ku been abuurtay Ilaahay isagoo loogu yeedhi Islaamka, Eebe ma hanuuniyo dadka daalimiinta ah.

061.008 Waxay doonayaan (Gaaladu) inay Nuurka (xaqa) Eebe ku bakhtiiyaan Afkooda Eebena wuu taam yeeli nuurkiisa haba naceen Gaaladuye.

061.009 Eebe waa kan diray Rasuulkiisa isagoo hanuun wada iyo Diin xaq ah si uu (Eebe) Diimaha oo dhan uga sare mariyo haba naceen Mushrikiintuye (Gaaladu).

061.010 Kuwa xaqa rumeeyow ma idin tusiyaa ganacsi idinka koriya Cadaab daran.

061.011 Waxaad rumaynaysaa Ilaahay iyo Rasuulkiisa waxaadna ku dagaalamaysaan Jidkiisa xaqa ah Xoolihiina iyo Naftiina idinkoo u huri, saasaana idiin khayr roon haddaad tihiin kuwo wax og.

061.012 Markaas Eebe dambigiinuu dhaafi wuxuuna idin gelin Jannooyin ay dhex socdaan Webiyaal iyo Guryo wanaagsan oo ku dhexyaalla Jannada Cadnin (nagaanshaha), taasina waa liibaan weyn.

061.013 Arrin kale ood jeceshihiinna (wuu idiin siin) waa gargaarka Eebe iyo fatxi (guul) dhaw, kuwa xaqa rumeeyeyna u bishaaree.

061.014 dadka xaqa rumeeyow noqda gargaarayaasha Eebe sidii kuwii Nabi Ciise ibnu Maryama Saaxiibadiis ahaa (Xawaariyintii) ee uu ku yidhi yaa Eebe iila gargaara, markaas ay dheheen annagaa ah gargaarayaashii Eebe, ka dib ay xaqa rumaysay koox Banii Israa'iil ka mid ah, kooxna ay ka gaalawday; Eebena ayiday (xoojiyey)

kuwii xaqa rumeeyey (kana adkaadeen Cadawgoodii) oo iyagu ka muuqdeen (ka taliyeen) dhulkii.

062 الجمعة

062.001 Waxaa Eebe nasihi (weynayn) waxa samooyinka iyo Dhulka ku sugan, Ilaahay waa xaakin Xumaan ka daahirane ah aadkade falsame ah.

062.002 Eebe waa kan u soo bixiyey kuwaan wax aqoon Rasuul ka mid ah oo ku akhriya korkooda Aayaadkiisa «quraankana» bara iyo Sunnada (Nabiga) waxayna horey u ahaayeen kuwo haadi cad ku sugan.

062.003 (Waxaa kale oo Eebe Nabigu u diray) kuwo kale oon weli la kulmin kuwaas, Eebena waa Adkaade falsame ah.

062.004 Arrintaasuna (Islaamka iyo Nabiga la soo diray) waa deeq Ilaah, wuxuuna siin ruuxuu doono Eebana waa deeq iyo fadli weyne.

062.005 Kuwii la faray inay Kitaabka Tawreed (ilaaliyaan) kuna Camal falaan (qaa Yuhuudda) haddana an ku camal falin, waxay la mid yihiin Dameerxambaarsan Kutub badan, waxaana xun masalka kuwaas beeniyey Aayadaha Eebe, Ilaahayna ma hanuuniyo kuwo daalimiin ah.

062.006 Waxaad dhahdaa (Nabiga) kuwa Yuhuuda ahow haddaad sheegateen inaad tihiin Awliyo Eebe dadka kale ka sokow, geeri jeelaada haddaad run sheegaysaan.

062.007 Geerina ma jeelaanayaan weligood waxay hormarsadeen (oo gaf ah) dartiis, Eebana waa ogyahay kuwa daalimiinta ah.

062.008 Waxaad ku dhahdaa geerida aad ka cararaysaan way idinla kulmi, markaasaa laydiin eelin Ilaah og waxa maqan iyo wax joogaba, markaasuu idinka warrami (idinka jaasin) waxaad camal falayseen.

062.009 Kuwa xaqa rumeeyow marka laysugu yeedho Salaadda Maalinta Jimcaha ah aada xusidda Eebe, wax gadashadana ka taga, saasa idiin khayr roon haddaad tihiin kuwo wax og.

062.010 Markase Salaadda la dhammeeyo Dhulka ku kala faafa, dalbana (doona) khayrka Eebe, Ilaahayna xusa in badan waxaad u dhawdihiin inaad liibaantaan.

062.011 Markay arkaan tijaaro (Ganacsi) ama Ciyaar (wax lagu shuqloomo) way aadaan, waxayna kaa tagaan Nabiyow adoo taagan (Khudbo akhrin) waxaad dhahdaa waxa Eebe agtiisa ah yaa ka khayr badan Ciyaar iyo Ganacsiba, Ilaahay waa kan ugu khayr badan inta wax arsaaqda.

063 المنافقون

063.001 Markay kuu timaadaan (Nabiyow) munaafiqiintu waxay dhihi waxaan marag ka nahay inaad tahay Rasuul Eebe, Ilaahayna waa ogyahay inaad tahay, rasuulkiisii Eebana wuxuu marag ka yahay inay Munaafiqiintu beenaalayaal yihiin (xaqa niyada).

063.002 Dhaartooda (beenta ah) yey ka dhigteen gaashaan, dadkane waxay ka iileen Jidkii Eebe, waxay samayna aad buu u xunyahay.

063.003 Saas waxaa ugu wacan inay (xaga muuqda) rumeeyeen haddana (hoosta) ka gaaloobeen, Quluubtoodana waa la daabacay (la daboolay) wax xaq ahna ma kasayaan.

063.004 Haddaad aragto Munaafiqiinta waad la yaabi Jidhkooda, muuqooda, hadday hadlaanna waad dhagaysan hadalkooda, waxaadse moodaa dogobyo la tiirtiiriyey, qayladii yeedhabana way ka cabsadaan, waa Col kuwaasi, Eebena ha lacnado ee xagee loo duufsan.

063.005 Marka lagu dhaho Munaafiqiinta kaalaya ha idiin dambi dhaaf weydiiye Rasuulka Eebe waxay ruxaan Madaxa (diico darteed) waxaad aragtaa iyagoo jeedsan oo iskibrin.

063.006 Waa isku mid haddaad u dambi dhaaf weydiisid (Nabiyow) iyo haddii kale, marnaba Eebe u dambi dhaafi mahayo, maxaa yeelay Eebe ma hanuuniyo dad Faasiqiin ah.

063.007 Waa kuwa dhihi (Munaafiqiintu) ha quudinina kuwa Rasuulka la jooga intay ka kala tagaan, Eebaa iska leh khasnadaha Samaawaatka iyo Dhulka, haseyeeshee Munaafiqiintu ma fahansana.

063.008 Munaafiqiintu waa kuwa dhihi haddaan Madiino u noqonno waa in kuwa tabarta lihi ka bixiyaan Magaalada kuwa dullaysan, tabar iyo Sharaf Eebaa iska leh Rasuulkiisa iyo Mu'miniinta, haseyeeshee Munaafiqiintu ma oga.

063.009 Kuwa xaqa rumeeyow yaanay idin ka shuqlinin Xoolihiinnu iyo Caruurtiinnu xuska Eebe (daacaddiisa) Ciddii saas fashaana waa mid khasaartay.

063.010 Bixiyana wax ka mid ah waxa Eebe idinku arsuqay geerida horteeda oo markaas uu yiraahdo (ruuxaan wax baxsan) Eebow maad muddo dhow dib ii dhigtid oon sadaqaysto kuwa suubanna aan ka mid noqdee.

063.011 Naf malageed galayna Eebe dib uma dhigo, Ilaahayna waa ogyahay waxaad Camal falaysaan.

064 التغابن

064.001 Waxaa Eebe nasaha (weyneeya) waxa Samaawaatka (Cirka) iyo Dhulka ku sugan awood iyo mahadbana Eebaa iska leh, wax walbana isagaa kara.

064.002 Eebe waa kan idin anbuuray qaarkiinna gaaluu noqday, qaarkiinna Mu'miniin, Eebana waxaad Camal falaysan waa arkaa.

064.003 Samaawaatka (Cirka) iyo Dhulkaba wuxuu Eebe u abuuray si xaq ah, wuuna idin sawiray Eebe, dadoow suuraddiinana wuu wanaagjiyey, isagaana loo noqon (Ahkhiro).

064.004 Wuxuu ogyahay waxa samaawaatka (Cirka) iyo Dhulka ku sugan, wuxuuna ogyahay waxaad qarinaysaan iyo waxaad muujinaysaan, Eebana waa ogyahay waxa laabta (Qalbiga) ku jira.

064.005 Miyuuna idin soo gaarin warkii kuwii gaaloobay ee horreeyey, waxay dhadhamiyeen xumaantii camalkoodii, waxaana u sugnaaday caddibaad daran.

064.006 Arrintaas waxaa ugu wacan in Rasuullo ula yimaadeen xujooyin ayna dheheen (Gaaladii) ma dadbaa na hanuunin ayna gaaloobeen oo jeedsadeen, iskana deeqtoonaysiiyeen (weynaysiiyeen) Eebe, Eebana waa midka hodanka ah lana mahadiyo.

064.007 Waxay sheegeen kuwii gaaloobay inaan la soo bixinaynin, waxaad dhahdaa saas ma aha, Eebaa wuxuu ku dhaartay in la idin soo bixin laydinkana warrami waxaad camal fasheen, taasina waa u fududahay Eebe.

064.008 Ee rumeeya Eebe iyo Rasuulkiisa iyo nuurka Eebe soo dejiyey (Quraanka) Eebana waxaad camal falaysaan waa ogyahay.

064.009 Maalinta qiyaamada ee Ilaahay idin soo kulmin waa maalin kado, ruuxiise Ilaah rumeeya camal wanaagsanna fala Eebe xumaantiisa (dambigiisa) wuu asturi, wuxuuna galin Janooyin ay dhex dureeraan Wabiyaal way kuna waaraan waligood, taasina waa liibaan weyn.

064.010 kuwa gaaloobayse beeniyeyna Aayaadka Eebe waa kuwa Ahlu Naar ah waxayna ku waari dhexdeeda, meel loo ahaadana iyadaa u xun.

064.011 Wixii Musiiba ah (dhib ah) oo dhaca waa idinka Eebe, ruuxiise Eebe rumeeya waxaa hanuuni (oo xasili) qalbigiisa, Eebana wax walba waa ogyahay.

064.012 Eebe adeeca Rasuulkiisana adeeca, haddaadse jeedsataan (xaqa diidaan) waxaa Rasuulka saaran uun inuu si cad wax u gaargiiyo.

064.013 Eebe mooyee Ilaah kale ma jiro, isaga uunna ha tala saarteen Mu'miniintu.

064.014 Kuwa xaqa rumeeyow Haweenkiinna iyo Caruurtiina waxaa ka mid ah kuwo Col idiin ah ee ka digtoonaada, haddaadse iska cafidaan saamaxdaanna Eebe waa dambi dhaafe naxariiste ah.

064.015 Xoolihiinnu iyo Caruurtiinnu waa uun fidno (ibtilo) Eebe agtiisaase ajir weyn (ku sugan yahay).

064.016 Eebe ka dhawrsada intaad kartaan, maqla oo adeecana (weyneeya), waxna baxsada, ruuxii laga dhawro bakhaylnimada naftiisa waa liibaanay.

064.017 haddaad Eebe amaah fiican amaahsataan (wax sadaqaysataan) Eebe waa idiin laab laabi, dambigiinana wuu dhaafi, Eebana waa kan la mahadiyo ee ee dusha san.

064.018 waxa maqan iyo waxa joogaba Eebe wa ogyahay waana adkaade Falsan.

065 الطلاق

065.001 Nabiyow haddaad haweenka furaysaan Cidada ku fura (daahir aan la taaban) Cidadana tiriya, Eebana ka dhawrsada, hana ka bixinina Guryahooda (ay joogeen markay la furayey) iyana yeyna ka bixin (yeyan ka tagin) inay xumaan cad la yimaadaan mooyee, taasi waa xuduudii Eebe, ruuxii ka tallaba xuduuda Eebena naftiisuu dulmiyey, ma ogidin, wuxuu Eebe u dhawyahay inuu ka dib xaal keeno, (jacayl isku noqosho).

065.002 Markay Cidada dhamaadkeeda (ku dhawaadaan) si fiican u haysta, ama si fiican u faaruqa, dad caadiliina oo idin ka mid ahna marag uga dhiga, maragana ha u guteen Eebe dartiis, xaalkaasi waa wacdi ruuxii rumayn Eebe iyo Maalintii dambaysay «yiaamada» ruuxii Eebe ka dhawrsadana wuxuu u furi faraj.

065.003 Wuxuuna ka irsaaqi meel uusan ka filanayn, ruuxii Eebe tala saartana waa ku filan yahay, Eebana amarkiisu waa fuli, (waxna kama fakado) wax walbana Eebe wuxuu u yeelay waqti sugan (oo go'an).

065.004 Haweenkiinna Caadada ka quustay haddaad shakidaan Cidadoodu waa seddex bilood, kuwaan Caada lahayn waa sidaas oo kale, Haweenka uurka leh cidadoodu waa inay umulaan (dhalaan), ruuxii Eeb ka dhawrsadana wuxuu u fududayn amarkiisa.

065.005 Kaasi waa amarkii Eebe uu idiin soo dejiyey, ruuxii Eebe ka dhawrsadana xumaantiisuu asturaa ajirkiisana wuu weyneeyaa.

065.006 dejiya Haweenkaas (cidada ku jira) meelahaad dagan tihiin eed heli kartaan, hana dhibina si aad u ciriiridaan, hadday uur leeyihiinna nafaqeeya (masruufa) intay ka umuulaan (kadhalaan), hadday ilmaha nuujiyaanna siiya ujuuro, wanaagna is fara, haddii laysku qabto nuujintana mid kale ayaa nuujin.

065.007 Haka nafaqeeyo (masruufo) midka awood xoola leh awooddiisa, kan wax yarna haka nafaqeeyo waxa Eebe siiyey (ee uu karo), Eebana kuma mashaqeeyo naf wuxuusan siinin, Eebana wuxuu yeeli cidhiidhi dabadiis fudayd (faraj).

065.008 Maxay badan tahay Magaalo Caasiday amarka Eebe iyo Rusushiisa, markaas Eebe xisaabay xisaab daran caddibaad adagna caddibay.

065.009 oo dhadhamisay Cidhibtii xaalkaa xumaantiisa, cidhibteediina ku dambaysay khasaare.

065.010 Eebe wuxuu u darbay kuwaas Caddibaad daran, ee Eebe ka dhawrsada kuwa Caqliga lahaw rumeeyeyowna, Ilaahay wuxuu idiin soo dejiyey Quraane.

065.011 Rasuulna wuu idiin soo diray kassoo idiin akhriya Aayaadka Eebe ee cad cad si uu kuwa Mu'miniinta ah camal wanaagsanna falay uga bixiyo mugdiga Nuurkana ugu bixiyo mugdiga Nuurkana ugu bixiyo, ruuxii Eebe rumeeya camal wanaagsanna fala wuxuu gelin Jannooyin ay dureerayso dhexdeeda Wabiyaal wayna ku waari waligood, Eebe waa wanaajiyey kuwaas risqigooda.

065.012 Eebe waa kan abuuray Todobo Samo Dhulkana kala mid dhigay, amarka Eebena wuxuu ku soo degaa dhexdooda, si aad u ogaataan in Eebe wax walba karo wax walbana koobay.

066 التحريم

066.001 Nibiyow maxaad u xarrimi wax Eebe kuu xalaaleeyey si aad u raalli geliso Haweenkaaga, Eebe waa dambi dhaafe naxariista ah.

066.002 Eebe waa idiin caddeeyey waxa dhaartiinnu ku xalaaloobi, Eebena waa gargaarihiinna, waana wax walba oge falsan.

066.003 Ma xusuusan Waqtigii Nabigu ku qarsaday Haweenkiisa Qaarkood hadal, markaas ay ka warrantay xaalkii, Eebana uu Nabiga u daahiriyey, markaas Nabigu uu ogeysiiyey qaarkiis (haweenaydii) qaarna uu ka dhaafay, markuu u warramay ay tiri yaa kuu sheegay xaalkan kuna yiri: waxaa ii warramay Eebaha wax walba oge ah ee yaqaana.

066.004 Haddaad Eebe u noqotaan inkastoo qalbigiinnu iishay (Eebe wuu idiin dhaafi) haddaadse isu kaalmaysataan Nabiga (dhibkiisa) waxaa u gargaari Eebe, Jibriil iyo kuwa suuban ee Mu'miniinta ah Malaa'igta (kalana) markaas ka dib yey xoojin.

066.005 Wuxuu Eebe u dhawyahay in Nabigu hadduu idin furo (Haweenka Nabiga qaarkood) idiinkuna beddelo kuwa idinka khayr roon oo ah Muslimiin, Mu'miniin ah adeeca Eebe, Toobad keena, Eeba caabuda, Soomana kuwa horay loo guursaday iyo kuwo aan hadda ka hor la guursanba leh.

066.006 Kuwa xaqa rumeeyow ka dhawra Naftiina iyo ehelkiinna naar lagu shido dad iyo dhagax ay kana (shaqeeyaan) malaa'ig adag oo daran oon Eebe ku caasiyeyn wuxuu faro, falana wixii la amru.

066.007 Kuwa Gaaloobow ha cudur daaranina maanta (Qiyaamada) waxaa laydinka abaal marin uun waxaad camal fali jirteen.

066.008 Kuwa xaqa rumeeyow u toobad keena Eebe toobad san, wuxuu Eebe u dhawyahay inuu asturo xumaantiina, idin geliyana Jannooyin ay dureerayso dhexdooda Wabiyaal, Maalinta uusan Eebe hoojinayn Nabiga iyo kuwa la jooga, nuurkooduna wuxuu socon hortooda iyo midigtooda iyagoo dhihi Eebow noo tam yeel Nuurkanaga noona dambi dhaaf'adaa wax walba karee.

066.009 Nabiyow la jihaad gaalada iyo Munaafiqiinta kuna adkow, hoygooduna waa Jahannamo meel loo ahaadana iyadaa u xune.

066.010 Eebe wuxuu tusaale uga dhigay kuwa Gaaloobay Haweenaydii Nabi Nuux iyo Nabi Luudh, waxa qabay Laba Addoon oo Eebe oo suusuuban, markaasay khiyaameen Nabiyadaas waxbana ugama ayan tarin Eebe agtiis waxaana loo dhihi Labadaas haweenay la gala naarta kuwa gelaya.

066.011 Waxaa kale oo Eebe Tusaale uga dhigay kuwa rumeeyey Haweenaydii Fircoon markay tidhi Eebbow Guri agtaada iiga dhis jannada dhexdeeda, igana nabad geli Fircoon iyo Camalkiisa, igana nabad geli dadkaas daaliminta ah.

066.012 Maryama bintu cimraanna xusuusta ee isdhawrtay, markaas malagu jeebka ka afuufay, rumaysayna Sharciga Eebe iyo Kutubtiisaba, kana mid noqotay kuwa Eebe adeeca.

067 الملك

067.001 Waxaa barako badnaaday (oo weynaaday) Eebaha Xukunku awooddiisa ku jiro ee wax walbana kara.

067.002 Eebaha abuuray geeri iyo nololba, si uu dadow idiin imtixaamo kiinna Camal fiican, Eebana waa adkaade dambidhaafe ah.

067.003 Eebe waa midka abuuray Toddobo Samo oo isdul saaran kuna arki maysid abuurka Eebaha Raxmaanka ah kala tagsani, bal daymada celi inaad aragto wax dillaac ah.

067.004 Haddana celi daymada waxaa kugu soo noqon aragga oo dhiban daallanna.

067.005 Eebe wuxuu ku quxiyey Samada dhow Nalal (Xiddigaha) wuxuuna ka dhigay Xiddigahaas kuwo lagu gano Shayaadiinta, Wuxuuna Eebe u diyaariyay kuwaas Naarta Saciiro.

067.006 Kuwa ka gaaloobay Eebahood waxaa u sugnaaday Caddibaadda Jhannamo, meel loo ahaadana iyadaa u xun.

067.007 Marka Gaalada lagu tuuro Naarta waxay ka maqli Cod xun oo daran iyadoo karaysa.

067.008 waxay u dhawdahay inay Cadha daraadeed la kala dillaacdo, marka Koox (Gaala ah) lagu ridaba waxaa warsada Malaa'igta Naarta ka shaqeysa iyagoo ku dhihi miyuusan idiin imaanin wax idiin diga.

067.009 Waxayna ugu jawaabi waa noo yimid wax noo diga waanse beeninay, annagoo leh ma soo dejinin Eebe waxba, idinkuna waxaad ku sugan tihiin baadi weyn.

067.010 Gaaladii waxay dhaheen haddaan wax maqlaynno ama aan wax kasayno Naarta Saciiro ehelkeeda ma aanaan noqoneen.

067.011 Waxay kirteen (Gaaladu) dambigoodii waxaana u sugnaatay fogaansho Naarta Saciiro ehelkeeda.

067.012 Kuwa Eebe ka yaaba iyagoon la arkaynin (Eebe mooyee) waxaa u sugnaaday dambi dhaaf iyo ajri weyn.

067.013 Ama hadalka hoos dhiga dadow ama kor u qaada Eebe waa ogyahay waxa laabta ku jira.

067.014 Ma waxaan wax ogeyn Eebaha wax walba abuuray ee wax walba daalacan.

067.015 Eebe waa kan Dhulka ka dhigay mid laylan ee ku socda Waddooyinkiisa kana Cuna Quudkiisa Eebaana Dadku loo soo kulmin (Qiyaamada).

067.016 Miyaad ka aamin noqoteen Eebaha Sare inuu Dhulka idin la gooyo, ayna idinla dhaqdhaqaaqdo.

067.017 Miyaadse ka aamin noqoteen Eebaha Sare inuu Dhagaxyo Naar ah idinku soo

daadiyo, waad ogaan doontaan digiinta Eebe Cidhibteeda.

067.018 Waxaa Eebe beeniyey Gaaladii (reer Makaad) ka horreeyey, sidayse ahayd Ciqaabti Eebe.

067.019 Miyeyna dadku arkaynin Shimbirka korkooda ah marna baalka fidin marna laabi wax haya oon Eebaha Raxmaan ahayna uusan jirin, Eebana wax walba wuu arkaa.

067.020 Waa kuma Gargaaraha Eebaha Raxmaan ah ka soo hadhay ee u gaargaari Gaalada, Gaaladu waxay ku sugan yihiin kadsoomid.

067.021 Waa kuma kan wax quudiya haddii Eebe haysto Risqigiisa, Gaaladu waxay ku Madax adaygeen isla weyni iyo Xaq diidnimo.

067.022 Midkee wanaagsan Ruux Wajiga k socda iyo mid si toosan oo siman Wadda Toosan ugu socda.

067.023 Dheh Nabiyow Eebe waa midka Dadkow idin ahaysiiyey, Maqal iyo Arag iyo Caqlina idiin yeelay, wax yar baadse Eebe ku shukridaan.

067.024 Dheh Eebe waa midka dadkow Dhulka idinku beeray isagaana (Qiyaamada) loo soo kulmin doona Dadka.

067.025 Waxay dhihi Gaaladu waa goorma Waqtiguu dhici waxa naloogu gooddin haddaad run sheegaysaan.

067.026 Dheh Eebaa og goortaas, waxaanse ahay Anigu u dige Cad (muuqda).

067.027 Markaysa Gaaladu Naarta oo u dhow arkaan waxaa xumaan oo doorsoomi Wajiga Gaalada, waxaana lagu dhihi waaka Cadibaaddii aad ddonayseen (dedejisanayseen).

067.028 Dheh balse ka warrama haddii Eebe aniga (Nabiga) iyo inta ila jirta uu halligo ama u naxariisto yaa Gaalo ka korin Caddibaad daran.

067.029 Dheh Eebe waa Raxmaan waana rumaynay, waana Tala saaranay, waadse ogaan doontaan (Gaalooy) Cidda Baadi Cad ku sugan.

067.030 Dheh balse Warrama hadday Biyuhu Dhulka ku gudhaan yaa idin siin Biya durduri (ma jiro Eebe waxaan ahayn).

068 القلم

068.001 Eebe wuxuu ku dhaartay Qalinka iyo waxa Malaa'igtu qorayso (Camalka dadka).

068.002 Ee Nabiyow Nicmada Eebe darteed lama waallid.

068.003 Waxaana kuu sugnaaday Ajri aan go'ayn.

068.004 Waxaana kuu sugnaaday dabeeco (fiican) oo weyn.

068.005 Waad arki doontaa nabiyow Gaaladuna way arki doonaan.

068.006 kinna waalan (ama la caddibo).

068.007 Eebe waa ogyahay Cidda ka dhunta Jidkiisa, waana ogyahay Cidda hanuunsan.

068.008 Ee Nabiyow ha maqlin xaq beeniyayaasha (Warkooda).

068.009 Waxay jecel yihiin inaad u iilato iyana kuu soo iishaan.

068.010 Ha maqlin dhaar badane dhammaantiis oo dullaysan.

068.011 oo Xanlow ah, isku diraa ah.

068.012 Khayrka iyo Xoolahana reebta, gardarrow iyo dambiile ah.

068.013 Xumaantana ku madax agad isku dhejisna ah (xumaanlow ah).

068.014 inuu Xoolo iyo Wiilal uu leeyahay darteed (yuu saas u falay).

068.015 Marka Quraankannaga lagu akhriyana wuxuu dhahaa waa dadkii hore warkoodii.

068.016 wuxuuse Eebe ka calaamayn Sanqaroorka.

068.017 Eebe wuu Imtixaanay Gaaladii (Reer Makaad) sidii loo imtixanay kuwii beerta markay ku dhaarten inay Aroortii goostaan.

068.018 Iyagoon dhihin haddii Eebe idmo.

068.019 Waxaase Beertii xagaa Eebe uga yimid Amar iyagoo hurda.

068.020 Waxayna noqotay wax la shafay oo kale.

068.021 wayna isu dhawaaqeen Subaxdii.

068.022 iyagoo leh kallaha oo beerta goosta.

068.023 wayna tageen iyagoo Codka hoos u dhigi.

068.024 inaan Beerta maanta Miskiin soo gelin.

068.025 Wayna kallaheen iyagoo diidan (in Miskiin u soo galo).

068.026 Markay ay arkeen Beertii siday tahay yey isu dhaheen waan soo dhunnay.

068.027 haddana way isgarteen waxayna dhaheen ma ehee waa la ina hoojiyey.

068.028 Markaas kii u fiicnaa yiri: miyaana idin dhihin war Eebe weyneeya.

068.029 Markaasay dheheen Eebaa weyn, waan xad gudubnay.

068.030 Markaasaa qaarba qaar ku jeedsaday iyagoo is dagaali.

068.031 Waxayna dheheen Magacaana ba'ye waan xad gudubnay.

068.032 Eebe wuxuu u dhow yahay inuu noogu beddelo mid ka fiican isagaan Khayr ka rajaynaynaa eh.

068.033 Caddibaaddu waa saas Caddibaadda Aakharaase ka weyn haddii ay wax ogyihiin.

068.034 Kuwa Eebe ka dhowrsada waxay Eeba agtiisa ku leeyihiin «Jannada Naciimada».

068.035 Ma Muslimiinta yaanu kala mid dhigaynaa Dambiilayaasha.

068.036 Seed u dhihi kartaan saas.

068.037 Mise Gaalooy waxaa idiin sugnaaday Kitaab aad akhrisataan.

068.038 oo Waxaad doontaanba aad ka helaysaan.

068.039 Mise ballan adag yaad naga qaadeen tan iyo Maalinta Qiyaame oo waxaad rabtaaan aad xukumaysaan.

068.040 Weydii (Nabiyow) Gaalada Cidda damiinka ugu ah Xaalkaas.

068.041 mise dad la wadaaga Arrintaas yey leeyihiin, ha keeneen kuwaas hadday run sheegi.

068.042 Maalinta dhudhunka la faydi doono Gaaladana loogu yeedhi doono inay sujuudaan ma karayaan Sujuud.

068.043 Indhaha Gaaladu Maalintaas waa dullaysan tahay waxaana ku muuqda Walbahaar iyo qoomamo, waxayna ahaayeen (Adduunka) kuwa loogu yeeray Sujuud iyagoo nabad qaba.

068.044 Isu kaana daa aniga iyo kuwa beeniyey Quraanka waana sasabi iyagoon ogeyn.

068.045 Waana sugi tan iyo muddo, Maamulka Eebana waa xoog badan yahay.

068.046 Nabiyow ma waxaad weydiisatay Gaalada Ujuuro oo markaas Cuslleeyey.

068.047 Mise waxa maqan yaa aktooda yaal ooy wax ka qori.

068.048 Ku samir Xukunka Eebe hana noqonin sidii Saaxiibkii Xuudka (Mallayga Yuunus) markuu naadiyey Eebihiis isaga oo walbahaarsan.

068.049 Haddan naxariista Eebe haleelin waxaa lagu tuuri lahaa Cidlo (bannaan) isagoo la dagaalay.

068.050 Waxaase doortay Eebihiis wuxuuna ka dhigay kuwa wanaagsan.

068.051 Waxay u dhow yihiin kuwi gaaloobay inay daymada kugu lagdaan markay maqlaan Qur'aanka waxayna dhihi waa waalan yahay (Nabigu).

068.052 Quraanka iyo Nabiguna waa uun waanada Caalamka.

069 الحاقة

069.001 Maalinta Xaaqo (Qiyaamadu waa wax sugan).

069.002 Xaaqo maxay tahay.

069.003 inaadan aqoon ma laga yaabaa xaaqada.

069.004 Waxa beeniyeen Reer «Thamuud» iyo «Caadba» Qiyaamada.

069.005 Thamuudse waxaa lagu halligay Qaylo daran.

069.006 Caadna waxaa lagu halligay Dabayl daran oo qabow.

069.007 oo lagu diray korkooda Toddoba habeen iyo Siddeed Maalmood oo iraacsan, waxaadna arkaysaa iyagoo daadsan ood mooddo jirrid Timir (dogob dhacay).

069.008 wax ka hadhay miyaad aragtaa.

069.009 Fircoon iyo kuwii ka horreeyeyna waa jireen iyo kuwii gafsanaa ee la daba geddiyey (Nabi Luudh Qoomkiisi).

069.010 Waxay Caasiyeen rusushii Eebahood Markaasuu si daran u qabtay.

069.011 Markay Biyihii xad dhaafeen (Waqtigii Nabi Nuux) waxaan idinku xambaarnay (Awoow yaalkiin) Doontii.

069.012 si aan uga yeelno waano ay una xafiddo dhag wax maqasha.

069.013 Marka Suurka la afuufo hal mar.

069.014 Dhulka iyo Buurahana la xambaaro oo la burburiyo hal mar.

069.015 Maalintaasay Qiyaamadu dhacaysaa.

069.016 Samaduna Maalintaas way dillaaci wayna tabar yaraan.

069.017 Malaa'igtuna Cirka gaararkiisa yey ahaan Maalintaas, Carshiga Eebana waxaa dadka korkiisa ku xambaari Maalintaas Siddeed Malag.

069.018 Maalintaasaa dadka loo soo bandhigi Eebe wax xagooda kaga qarsoonna ma jiro.

069.019 Ruuxiise Kitaabkiisa midigta laga siiyo wuxuu dhihi (farax daraadiis) akhriya Kitaabkayga.

069.020 Waxaan yaqiinsanaa (Adduunka) inaan la kulmi Xisaabtayda.

069.021 wuxuu ruuxaasi ku noolaan nolol laga raalli yahay.

069.022 Wuxuuna geli «Janno» sarreeysa.

069.023 Midhaheeduna u dhaw yihiin (Ruuxa guran).

069.024 Waxaana lagu dhihi Cuna oo Caba idinkoo shifaysan Camalkaad hor marsateen ayaamihii tegay daraadiis (Adduunkii).

069.025 Ruuxiise Kitaabkiisa laga siiyo Bidixda wuxuu dhahayaa Magacayba'ee maan la i

siinin Kitaabkayga.

069.026 Xisaabtaydana maanan ogaanin.

069.027 Magaacayba'ee maxaan u soo noolaaday.

069.028 Xoolahaygi wax iima tarin.

069.029 Waxaa lumay awooddaydii (iyo xujadaydii).

069.030 Waxaa loo odhan qabta oo Gacmihiisa iyo luquntiisa isku xira.

069.031 Naarta Jahannamada geliya.

069.032 Markaas geliya Silsilad Todobaatan dhudhun ah.

069.033 maxaayeelay wuxuu ahaa kaan rumaynin Eebaha weyn.

069.034 aana fari jirin in Masaakiinta wax la siiyo.

069.035 Maanta (Qiyaamada) kuma leh Saaxiib.

069.036 Cuunana kuma leh aan ahayn dhaacaanka «Ehlu Naarka».

069.037 Cunnadaasna ma cuno kuwa gafay waxaan ahayn (Gaalada).

069.038 Waxaan ku dhaaran waxaad aragtaan (Makhluuqaad ah).

069.039 iyo waxaydaan arkayninba.

069.040 ee Qur'aanku waa hadalkii Eebe uu u soo dhiibay Rasuul Sharaf leh.

069.041 Hadal gabayaana ma aha, wax yar yaadse rumaynaysaan (Xaqa).

069.042 Hadal wax sheegana ma aha wax yar yaadse waantoomaysaan.

069.043 (Qur'aanku) wuxuu ka soo degay Eebaha Caalamka.

069.044 Hadduu nagu been abuurto (Nabi Muxamed).

069.045 Waxaanu ku qaban gacan adag.

069.046 Waxaannu gooynaynaa Xididka Wadnaha.

069.047 Ruux idinka mid ah oo naga eelinnna ma jiro.

069.048 Qur'aankuna waa waanada kuwa Eebe ka dhawrsada.

069.049 Waxaan ognahay inay idin ka mid yihiin kuwa beenin (Qur'aanka).

069.050 Qur'aanku waa qoomamada Gaalada (Maalinta Qiyaame).

069.051 Qur'aanka waa run dhab ah.

069.052 Ee Nabiyow u tasbiixso Magaca Eebe ee weyn.

070 المعارج

070.001 Midbaa wuxuu Eebe warsaday in Caddibaad ku dhacda Gaalada (loo soo dedejiyo).

070.002 Caddibaadaasna wax Gaalada ka Celin ma jiro.

070.003 Waxayna ka imaan Caddibaaddaasu Eebaha sarraynta iyo Sharafta u Saaxiiba.

070.004 Ee Malaa'igta kale iyo Jibriilba u koraan Maalin qaddarkeedu dhan yahay Konton Kun oo Sano.

070.005 Ee Nabiyow Samir Samir wanaagsan.

070.006 Gaaladu waxay Caddibaadda u arkaan inay fogtahay.

070.007 Annaguna waxaan u aragnaa inay dhawrdahay.

070.008 Caddibaaddaasu waxay dhici Maalinta Cirku noqon bir la dhalaaliyey oo kale.

070.009 Buuruhuna ay noqon Suuf la tifay oo kale.

070.010 Sokeeyana uusan sokeeye wax warsanaynin.

070.011 Wayna is arkayaan, dambiiluhuna wuxuu jeelaan inuu iskaga furto Maalintaas Caddibaadeeda Caruurtiisa.

070.012 Haweenaydiisa, Walaalkiis.

070.013 iyo qaraabadiisii soo dhawaynayey.

070.014 iyo waxa Dhulka ku sugan dhammaan markaa uu nabad galo.

070.015 Saas ma aha ee waxaa jirta Naar kulul (oo ay geli).

070.016 Waxayna siibi Galka (Madaxa iyo Jirka).

070.017 Waxayna u dhawaaqi dadka jeedsaday xaqana diiday.

070.018 Xoolahana kulmiyey oo hayey (oon xaqa ku bixinin).

070.019 Dadka waa la abuuray iyaga oo Naf jaclaysi badan.

070.020 Haddii dhib taabto wuu argagaxaa.

070.021 Hadduu khayr helana wuu reebaa.

070.022 Marka laga reebo Muslimiinta tukata.

070.023 Ee ah kuwa Salaaddooda daa'ima.

070.024 Kuwa Xoolahoodana xaq la ogyahay ka bixiya.

070.025 Siiyana kuwa baryootama iyo kuwaan wax haysan.

070.026 Kuwa rumeeya Maalinta Qiyaame (ee Abaal marinta).

070.027 Kuwa ka Cabsaday, Caddibaadda Eebahood.

070.028 Maxaa yeelay Caddibaadda Eebe wax ka Aamin ah ma jiro.

070.029 Kuwa ka ilaaliya Xubinta (dhalmaha) sino.

070.030 30 Waxa ka soo haray Xaaskooda ama ay hanteen, taasna laguma dagaalo.

070.031 Ruuxiise doona wax gudubsan kuwaa waa mid xad gudbay.

070.032 Kuwa waxa lagu aaminay iyo Ballankaba ilaaliya.

070.033 Kuwa maraggooda si fiican u furay.

070.034 Kuwa Salaaddooda xafida (dhawra).

070.035 Kuwaasi waxay geli Jannooyin lagu Sharrifo.

070.036 Maxaa u sugnaaday Gaalada oo ay xagga Nabiga u deg degi (iagoo beenin).

070.037 Iyagoo midigta Nabiga iyo Bidixdiisaba Koox Koox u jooga.

070.038 Ma wuxuu damci Ruux kasta oo ka mid ah in geliyo Jannatu Naciima.

070.039 Saas ma aha ee waxaan ka abuuray waxay ogyihiin.

070.040 Waxaan ku dhaaran Qorrax ka soo baxyada iyo Qorrax u dhacyada ee waan karraa.

070.041 Inaan ku baddallo kuwa ka khayr badan, nagamana dheerayn karaan.

070.042 Ee iska dhaaf ha dhumbadeen eh (xumaanta) hana Ciyaareen intay kala kulmaan Maalintoodii Qiyame ee loogu gooddiyey.

070.043 Maalinta ay ka soo bixi Qubuuraha iyagoo deg degi ood mooddo inay u laxaadsan Calaamo loo taagay (xaggooda).

070.044 Aragooduna waa dullaysan yahay Maalintaas, waxaana ka muuqda oo dabooli dulli, Maalintaasuna waa Maalintii loogu yaboohay (Abaal marinteeda).

071 نوح

071.001 Annagaa Nabi Nuux u dirray Qoomkiisii si uu ugu digo Caddibaadda horteed.

071.002 Wuxuuna ku yidhi Qoomkayow waxaan idiin ahay dige Cad «oo muuqda»

071.003 ee Eebe Caabuda kana dhawrsada'anigana i adeeca.

071.004 Wuu idiin dambi dhaafi wuuna idin dib dhigi ilaa muddo Magacaaban, marka Eebe la yimaaddo ajasha wax dib u dhigi ma jiro haddaad wax ogtihiin.

071.005 Nabi Nuux wuxuu yiri Eebbow waan u yeeray Qoomkaygii Habeen iyo dharaar.

071.006 Yeedhiddayduna uma siyaadinin waxaan caraar ahayn.

071.007 Markasta oo aan u yeedhana si aad ugu dambi dhaafto waxay farahooda yeelaan dhagahooda, maryahoodana way isku dadaan, wayna ku Madax adaygaan xumaanta wayna is weyneeyaan.

071.008 si kor ah yaan ugu yeedhay, «dadka dhexdiisa»

071.009 Waana u qaylyey, hoosna waan ugu yeeray.

071.010 Waxaana ku idhi Eebihiin dambi dhaaf weydiista waa dambi dhaaf badance.

071.011 Cirkana Roob badan ha idinka keenee.

071.012 Hana idiin kordhiyo Xoolo iyo Wiilal iyo Beero hana idiin yeelo Wabi yaal.

071.013 Maxaad leedihiin ood weynida Eebe uga cabsoon weydeen.

071.014 Isagoo idin abuuray idinkoo soo maray Xaalado kala duwan.

071.015 Miyaydaan arkaynin sida Eebe u Abuuray toddoba Samo oo isdulsaaran.

071.016 Dayaxana uga yeelay Dhexdooda Nuur, qorraxdana ka yeelay siraad.

071.017 Eebe waa Kan idinka soo Bixiyay Dhulka.

071.018 Haddana idinku Celin doona Dhexdiisa idinkana soo bixindoona.

071.019 Eebe waa kan Idiinka yeelay Dhulka gogol.

071.020 Si aad ugu socotaan Dhexdiisa waddooyin waawayn.

071.021 (Nabi) Nuux wuxuu yidhi Eebow way I caasiyeen waxayna Raaceen kuwo aan xoolohoodu iyo Carrurtoodu waxaan khasaara ahayn u kordhinaynin.

071.022 Dhagar waynna way Dhakreen.

071.023 Waxay isu Dheheen ha ka tagina Ilaahyaalkiinna, hana ka Tagina wuddi iyo suwaax iyo yaguuth, iyo Yacuuq iyo Nasri.

071.024 Waxayna Dhumiyeen dad Badan ee Eebow ha kordhinnin Daalimiinta waxaan baadi ahayn.

071.025 Gafkoodi Dartiis yaa loo Maansheeyay Naarna Loo Galiyey, mana helayaan Eebe ka

soke gargaare,

071.026 Nuux wuxuu yidhi Eebow ha kaga tagin Dhulka korkiisa Gaalada Ruxna.

071.027 Maxaayeelay Hadaad kaga tagto waxay Dhumin Addomahaaga, mana dhalayaan waxaan gaal xun ahayn.

071.028 Eeboow u dambi Dhaaf Aniga iyo waalidiintay iyo ruuxii gala gurigeyga isagoo Mu'min ah Raf iyo haweenba, hana u kordhinnin Daalimiinta waxaan halaag ahayn.

072 الجن

072.001 Waxaad Dhahdaa (Nabiyow) waxaa lay waxyooday inay Dhagaysteen Koox Jinni ah (Quraanka) Dheheen waxaan maqallay quraan layaab leh.

072.002 Oo ku hanuunin xaqa waana Rumaynay waxaan Eebe cibaada la wadaajinhaynana ma jiro.

072.003 Waxaana Sarreeya sharafta Eebeheen, mana yeelan haweenay iyo ilmo midna.

072.004 Waxay Ahaayeen kuwannagii xumaa inay ku dhaheen hadallo xadgudug ah Eebe.

072.005 Waxaana u Malaynaynay inuusan insi iyo Jini Midna Eebe ku beensheegaynin.

072.006 Waxayna ahaayeen kuwo insiga ka mid ah inay Magangalaan kuwo Jinniga ka mida markaasna u kordhiyeen kibir (iyo xad Gudub).

072.007 Waxayna jinnigu u maleeyeen sidaad u malayseen inaan Eebe soo Bixinhaynin Ruuxna.

072.008 Waxaan Doonnay samada waxaana hellay iyadoo ka buuxda Ilaalin daran iyo danabyo.

072.009 Waxaana ahayn kuwo Fadhiista xageeda meelo si aan wax uga dhagaysanno Ruuxiise Dhagaysta hadda wuxuu heli danabyo darban «la kulmi».

072.010 Mana ogin inay tahay shar lala Doonay dadka Dhulka ku nool ama Eebohood la Doonay hanuun (iyo khayr).

072.011 Waxaa naga mid ah kuwo suuban iyo kuwo kaleba, waxaan nahay kooxa kala duwan.

072.012 Waxaanna Ognahay Inaannaan Eebe ku daalinkarin Dhulka Dhexdiisa, kuna Daalinhaynin Cararid.

072.013 Markaan Maqallay hanuunkana waan Rumaynay, Ruuxii rumeeya Eebihiisana kama yaabo Nusqaan iyo Dulmi Midna.

072.014 Waxaa naga mida Muslimiin iyo Kuwo xadgudbay, Ruusiise islaama waa mid ku dadaalay hanuun.

072.015 Kuwiise xadgudbay waxay ahaan Qoryaha Jahannamo.

072.016 Hadday ku toosaan Dadku jidka (wanaagsan) waxaaan ka waraabinlahayn biyo badan.

072.017 Imtixaan Dartiis, Ruuxii ka Jeedsada Xusidda Eebihiis wuxuu galin cadaab daran.

072.018 Masaajidda Eebaa iska leh ee ha kula baryina «caabudina» Eeb Cid kale.

072.019 Markuu istaagay Addoonkii Eebe (Nabigu) isagoo Caabudi Eebe waxay Jinnigu u dhawaadeen inay korkiisa is dulfuulan.

072.020 Waxaad Dhahdaa Nabiyow waxaan uun Caabudi Eebahay lana wadaajinmahayo cidna.

072.021 Waxaad dhahdaa idiin ma hanto shar iyo khayr midna.

072.022 Waxaad Dhahdaa cidna igama korinayso Eebe, mana helayo isaga ka sakow Magangalyo.

072.023 Hase yeeshee waxaan hantaa Gaadhsiinta xaqa Eebe iyo Farriimihiisa, Ruuxiise Eebe Caasiya iyo Rasuulkiisa waxaa u sugnaaday Naarta Jahannama isagoo ku waari Dhexdeeda.

072.024 Markay Gaaladu Arkaan waxa loo yaboohi waxay ogaan cidda Gargaarihiisu tabaryaryahay tirana yaryahay.

072.025 Waxaad Dhahdaa ma ogi inuu Dhawyahay waxa la idiinku Gooddin ama Eebahay waqti u yeeli.

072.026 Eebaa og waxa Maqan, umana muujiyo waxaa maqan Ruuxna.

072.027 Marka laga Reebo ciduu ka raalli Noqday oo Rasuulah, Isagoo hor iyo gadaalba ka ilaalin.

072.028 Si Eebe u muujiyo inay Gaadhsiiyeen Farriimihii Eebohood, Eebana waa koobay waxa Agtooda ah wayna u tirakoobanyihiin wax walba.

073 المزمل

073.001 (Nabiga) Isduuduubayow.

073.002 Istaag habeenka (Tuko) wax yar Mooyee.

073.003 Nuskiisa tuko ama ka nusqaami wax yar.

073.004 Ama ka badi, Quraanku u akhri si fiican.

073.005 Annagaa Kugu Dakin Hadal Culus (wayne).

073.006 Habeenka Saacadihiisa (oo la tukado) yaa ku daran khushuucda Aadna u toosan.

073.007 Maalintii waxaa kuu sugnaaday shaqa Dheer.

073.008 Magaca Eebana xus cibaadadiisana u go'.

073.009 Qorrax ka soobax iyo u Dhaeba Eebaa iska leh, isaga Mooyee ilaah kalena ma jiro ee ka yeelo wakiil (la cuskado).

073.010 kuna Samir waxay sheegi gaaladu, si Quruxsanna uga hijroo (iskaga tag).

073.011 Isu kaanna daa aniga iyo kuwa Beeniyay xaqa ee Nicmaysan wax yarna Sug.

073.012 Agtannada waxaa ah caddibaad iyo Naarta Jaxiimo.

073.013 Iyo cunno lagu Margado iyo Cadaab daran.

073.014 (waxay ku dhiei Arrintaasu) Maalinta Dhulka iyo Buuruhu Gilgilan, Buuruhuna ay noqon Tamuux socda.

073.015 Annagaa idiin dirray Rasuul markhaati ah, sidaan ugu dirray fircoonba Rasuul.

073.016 Fircoonna wuu Caasiyay Rasuulkii (Nabi Muuse). Firconna waxaan ku Qabannay qabasha Daran.

073.017 Ee seebaad Gaalloy uga dhawrsanaysaan Caddibaadda Maalinta qiyaame ee carruurta Cirroole ka Yeeli Hadaad Gaalawdaan.

073.018 Samaduna Maalintaas Darteed ay la Dildillaaci Balaanqaadka Eebana waa wax Dhici.

073.019 Aayadahani Waa waano Ee Ruuxii Doona Eeba xaggiisa jid ha uga yeesho.

073.020 Eebahaa wuxuu ogyahay Nabiyow inaad tukatid wax ka yar habeenka saddex Meelood laba iyo Badhkiis iyo saddex meelood meel, iyo in koox ka mida kuwa kula jira ay tukato, Eebana waa u qadaranyahay Habeenka iyo Maalintuba, wuxuuna Ogyahay inaydaan Koobi karin, wuuna Idinka toobad aqbalay ee Akhriya wixii idiin Fududaada oo quraan ah, wuxuu Eebe ogyahay inay idin ka mid Noqon kuwa Buka iyo kuwo safri iyagoo dooni Khayrka Eebe iyo kuwo u dagaallami Jidka Eebe ee akhriya wixii idiin Fududaada oo Quraan ah, Salaaddana ooga Zakadana Bixiya Eebana wax wanaagsan daynsada Waxaad naftiinna u hormarsataan oo khayr ahna waxaad ka ogaandoontaan kana Heleysaan Eeba Agtiisa Isagoo khayr ah iyo Ajri

wayn, ee Eebe Dambi dhaaf waydiista waa Dambi Dhaafe Naxariiste.

074 المدثر

074.001 (Nabiga) Isadadayow.

074.002 Istaag oo dig.

074.003 Eebahaana waynee.

074.004 Dharkaagana daahiri.

074.005 Xumuuntana ka hijroo (iyo Sanamyada).

074.006 Hana ku mannaysan Adoo Badsan (waxaad Bixisay).

074.007 Eebahaa Dartiisna u Samir.

074.008 Marka Suurka (yiaame) la Afuufo.

074.009 Maalintaasu waa maalin ku Daran.

074.010 Gaalada oon u Fududayn.

074.011 Isukaanna daa Aniga iyo kaan Abuuray isaga oo kaligiisa.

074.012 Una yeelay Xoolo Badan.

074.013 Iyo Wilaal Jooga oo «Darban».

074.014 Aan una waasiciyay Risqiga.

074.015 Oo haddana sii damci inaan u Badiyo.

074.016 Saas ma aha, ee kaas wuxuu diiday Aayaadkannaga.

074.017 Waxaana ku kalligi (Ku Dhibi) Cadaab daran.

074.018 Gaalkaasu wuu Fikiray waxbuuna Goostay.

074.019 Waxaana loo Lacnaday Siduu wax u goostay.

074.020 Haddana waxaa loo Lacnaday siduu wax u goostay.

074.021 Kadib wuxuu eebay (si uu Quraanka u wax yeeleeyo).

074.022 Wuuna Waji Macbuusay oo Uruuriyay.

074.023 Markaasuu jeedsaday oo is Kibriyay.

074.024 Isagoo Dhihi quraankani ma aha waxaan sixir la soo Guuriyay ahayn.

074.025 quraankani ma aha waxaan hadal Bashar ahayn.

074.026 waxaannu galin kaas (Naarta) saqara.

074.027 Ma taqaannaa Naarta Saqara.

074.028 Hilib iyo laf midna ma Reebto.

074.029 waxayna Doorisaa jidhka (oy Gubtaa).

074.030 waxaana kor jooga (ka shaqeeya) sagaal iyo toban malag (ama saf).

074.031 Ugama Aannaan yeelin naarta kuwa ka shaqeeya malaa'ig, tirana uma aannaan

yeelin inay Gaaladu ku fidnoobaan Mooyeen, iyo inay yaqiin sadaan kuwa Kitaabka la siiyay, iyo inay kordhistaan kuwii xaqa Rumeeyay Iimaan, ayna shakiyiinna kuwii Kitaab- ka la siiyay iyo Mu'miniintu, iyo inay Dhahaan kuwa Qalbiga ka buka iyo Gaaladu Eebe muxuu uga Jeedaa Tusaalahan, saasaa Eebe u dhumiyaa Ruuxuu Doono, una Hanuuniyaa Ruuxuu Doono, wax og junuuda Eebe oon isaga Ahaynna ma jiro, waxaan la soo Sheegayna ma aha waano Dadka Mooyee.

074.032 Waxaa sugan dayaxa ku Dhaartaye.

074.033 Iyo Habeenku Markuu Jeedsado.

074.034 Iyo Subaxu markuu iftiimo.

074.035 Ee Naarta Saqara waa waxyaalaha waawayn Midkood (Balaayooyinka).

074.036 Waana Digniinta Dadka.

074.037 Ruuxii Doona inuu Hormaro, iyo Ruuxii Doona inuu dib dhaco, (waa Loodigay).

074.038 Naf walba waxay u xidhantahay waxay Camal fashay.

074.039 Hase yeeshee kuwa Midigta mari (Ehlu khayrka).

074.040 Waxay gali Jannooyin, waxayna iswaydiin.

074.041 Dambiilayaasha.

074.042 Iyagoo ku dhihi Maxaa idin Galiyay Naarta saqara.

074.043 Waxayna ugu Jawabi ka mid ma'aannaan ahayn kuwa Tukada.

074.044 Mana aannaan ahayn kuwa Quudiya Miskiinka.

074.045 Waxaana ahayn kuwa la dhumbada kuwa xumaanta Dumban.

074.046 Waxaana ahayn kuwa beeniya Maalinta Abaalmarinta (Qiyaamada).

074.047 Ilaa ay Dhabtu Nooga Timaado (Geeridu).

074.048 Ma anfacayso kuwaas Shafeecada kuwa Shafeeca.

074.049 Maxaase u sugnaaday iy waanada uga Jeedsadaan.

074.050 ood u moodaa Dameero Diday.

074.051 oo ka Cararay libaax.

074.052 Haddana wuxuu dooni midkasta oo ka mida warqado Qoran (kitaab).

074.053 Saas ma aha Ee kama yaabayaan Aakhiro.

074.054 Waxaa sugan in Quraanku waana yahay.

074.055 Ruuxii Doona yaana waantoobi.

074.056 Mana Waantoobayaan in Eebe Doona Mooyee, Eebana wuxuu mutaa in laga Dhawrsado, wuxuuna Ehel u yahay inii Dambi Dhaafo.

075 القيامة

075.001 Waxaan ku dharaan maalinta qiyaame.

075.002 Waxaan ku dhaaran (oo kale) nafta Dagaasha (Saaxiibkeed) (Ee waa la idin soo bixin).

075.003 Ma wuxuu u maleeyay Dadku inaanaan kulminhaynin lafihiisa.

075.004 Saas ma aha ee waan karraa inaan sinno (soona Celinno) Farihiisa.

075.005 Wuxuuse Dooni Dadku inay ka Gaaloobaan waxa ka horreeya.

075.006 Wuxuu waydiin waa Goorma Maalinta Qiyaame.

075.007 Markase Araggu Wareero (Taagmo).

075.008 Dayuxuna Madoobaado.

075.009 Lana Kulmiyo Qorraxd iyo Dayaxa.

075.010 Wuxuu Dhihi Dadku Maalintaas xagee loo cararaa.

075.011 Saas ma aha ee ma jiro wax la magan Galo (Eebe Mooyee).

075.012 Xagga Eebahaa yaana Maalintaas loo ahaan.

075.013 Waxaa looga warrami dadka Maalintaas wuxuu hormarsaday iyo wuxuu Dibmarsaday.

075.014 Ruux walbana Naftiisa isagaa ku maragfuri.

075.015 Si kasta Hadduu u cudurdaartana (wax uma tarto).

075.016 Ha Dhaqaajinin Nabiyow Carrabka inaad Quraanka ku Dagdagto (Akhriskiisa).

075.017 Annagaa Laabtaada ku kulmin kuuna Akhriyi.

075.018 Ee Markaan akhrino Raac Akhriskiisa.

075.019 Annagaana isasaarray Cadaayntiisa.

075.020 saas ma aha Ee waxaad Jeceshihiin Dadow tan soo Dagdagaysa (Adduunyada).

075.021 Waxaadna ka tagaysaan aakhiro.

075.022 Wajiyaal Maalintaas way ifi.

075.023 Eebeheedna way Eegi.

075.024 Wajiyaalna Maalintaas way kaduudsami.

075.025 Waxayna hubtaa in lugu fali Balaayo.

075.026 Saas ma aha ee markay naftu gaadho Duunta (Waqtiga Geerida).

075.027 Oo la Dhoho uaa ku tufi.

075.028 Oo uu Yaqiinsado inuu Dhiman.

075.029 Oo labada Dhudhun isku marmaan (sakaraad Dartiis).

075.030 Eebahaa Xaggiisaa la aadi.

075.031 Mase Rumaynin Gaalku Xaqa mana tukannin.

075.032 Laakiin wuu Beeniyay wuuna Jeedsaday.

075.033 Wuxuuna aaday Ehelkiisii isagoo kibirsan.

075.034 Halaag Buuse Mutaa.

075.035 Haddana Halaagbuu Mutaa.

075.036 Ma wuxuu u maleeyay Dadku in looga tagi Bilaash (Dan la'aan).

075.037 Miyuusan ahayn Dhibic mani ah oo la Dhibciyo.

075.038 Markaas Noqoto xinjir oo Eebe Abuuro Ekeeyana.

075.039 Kana yeelo Labadii Nooc lab iyo Dhaddig.

075.040 Eebaha Saas kara miyuusan Awoodin inuu soo Nooleeyo wixii Dhintay.

076 الإنسان

076.001 Dhab ahaan waxaa dadka soo maray waqti wax la sheego uusan ahayn (uusan jirin).

076.002 Annagaa ka abuuray dadka dhibic isku Dheehan, Imtixaan Dartiis, waxaana ka yeellay wax maqle wax arka ah.

076.003 Annagaa Dadka tusinnay Jidka, waxayna Noqdeen mid Shukriya (mahadiya) iyo mid Gaalnimo Badan.

076.004 Annagaa u darabnay Gaalada silsilado iyo katinado iyo naarta Saciira.

076.005 kuwa Baarriyiinta ah waxay ka cabbi weel Buuxa oo lagu Dheehay kaafuur.

076.006 Waa il ay ka Cabbaan Addoomada Eebe, ayna ujiidaan say Doonaan,

076.007 Wayna oofiyaan Nadarka, waxayna ka yaabi maalin sharkeedu fidi (qiyaamada).

076.008 Waxayna Quudiyaan iyagoo jecel miskiinka Agoonka iyo kan xabbisan (Dhibban).

076.009 Iyagoo Dhihi waxaan idiin quudinnay dar Eebe, mana idinka doonaynno Ahaalmarin iyo Mahadnaq Midna.

076.010 Waxaan ka Yabaynaa Eebahanno Maalin (wajigu) doorsoomi oo Daran.

076.011 Eebana waa ka Dhawray sharka Maalintaas, wuxuuna siiyay nuur iyo Farax.

076.012 Wuxuuna ku abaal Mariyay Samirkooda Dartiis jano iyo Xariir.

076.013 Waxayna ku Dangiigsan Sariiro Sare, iyagoon ku arkayn qorrax iyo Dhaxan midna.

076.014 Waxaana u dhaw hooska jannada, waxaana loo soo Raariciyay Midheheeda.

076.015 Waxaa lala kor socon weelal Fidla ah iyo Koobab Quruurado ah.

076.016 Quruuradahaas oo fidla ah si fiicanna u Qiyaasan.

076.017 Waxaana laga Waraabiyaa Ehlu jannaha Sharaab macaan oo lugu Dheehay sinjibiil.

076.018 Waana il lugu Magacaabo Salsabiil (ay ka cabbi).

076.019 Waxaana u ageegi wiilal waari, Haddaad Aragtana aad u malayn Jawhar la saydhay.

076.020 Haddaad Aragto halkaas waxaad arki nicmo iyo sharaf wayn.

076.021 Dharkooduna (Ehlu Jannaha) waa xariir Jilicsan oo cagaaran iyo Xariir adagba, waxaana loo xidhi fidlo Gacmaha la Gashado, Eebana wuxuu ka waraabiyaa sharaab nadiifah.

076.022 Kaasi waa Abaalmarintiinii Falkiiniina wuxuu Noqday mid la Mahadiyay.

076.023 Annagaa Quraanka Nabiyow kugu soo Dajinnay.

076.024 Ee ku Samir Xukunka Eebe, hana Maqlin Dambiile iyo Gaalnima Badane (warkiis).

076.025 Xus magaca Eebe subax iyo Galabba.

076.026 Habeenkana Eebe u sujuud, una tasbiixso Habeenkii (u tuko) waqti Dheer.

076.027 Kuwaasi waxay Jecelyihiin tan soo Dagdagaysa (Adduunyada) waxay kaga Tagayaan Gadaashoodana Maalin Culus (Qiaamada).

076.028 Annagaa Abuurray Dadka, Adkaynayna xubnohooda, Haddaan Doonnana waxaan ku Baddalaynaa kuwa la mid ah.

076.029 Suuraddani waa waano, Ee Ruuxii Doona ha ka yeesho Eebe Xaggiisa waddo.

076.030 Waxna ma dooni kartaan in Eebe doona mooyee, Eebana waa wax walba oge falsan.

076.031 Wuxuu galiyaa naxariistiisa ruuxuu doono, daalimiintana wuxuu u darbay cadaab daran.

077 المرسلات

077.001 Waxaan ku dhaartay Dabaysha wanaaga lala Diro.

077.002 iyo Dabaysha sida daran u dhabata.

077.003 Iyo Dabaysha roobka kicisa.

077.004 Iyo malaa'igta Xaqa iyo Baadilka kala Bixisa.

077.005 iyo malaa'igta waxyiga soo Dajisa.

077.006 Si Dadka loo waaniyo looguna digo.

077.007 Ee waxa dadow Eebe ku Yaboohay wuu dhici.

077.008 Markase xiddiguhu Nuurku ka tago.

077.009 Oo samadu Dildillaacdo.

077.010 Oo Buuraha la Rujiyo.

077.011 Oo Rasuulladii la kulmiyo (iyo Dadkoodii).

077.012 Maalion wayn oo loo Qabtay Darteed.

077.013 In dadka la kala Bixiyo Dartiis.

077.014 Maalinta kala Bixinta ma Taqaannaa.

077.015 Halaag wuxuu u sugnaaday Maalintaas kuwa xaqa Beeniyay.

077.016 Miyaannaan Halaagin Ummadihii hore.

077.017 Haddana Aannaan Raccinhaynin kuwii Dambe.

077.018 Saasaana ku Falaynaa Dambiilayaasha.

077.019 Halaagna wuxuu u sugnaaday Maalintaas kuwa xaqa Beeniya.

077.020 Miyaannaan Idinka Abuurin biyo tabar yar.

077.021 Markaasna yeellay meel ilaashan.

077.022 Tan iyo Muddo la yaqaanno.

077.023 Annagaa wax Qaddarray, wax Qaddarana u Fiican.

077.024 Halaagna wuxuu u sugnaaday Maalintaas kuwa xaqa Beeniya.

077.025 Miyaanaan ka yeelin Dhulka kafaalaqaade.

077.026 Nolol iyo Geeriba.

077.027 Waxaana yeellay Dhulka Dhexdiisa buuro sugan oo waawayn, waxaana idinka Waraabinnay biyo macaan.

077.028 Halaagna wuxuu u sugnaaday Maalintaas kuwa xaqa Beeniyay.

077.029 Aada gaalooy cadaabkii xaggiisa aad Beenin Jirteen.

077.030 Aada hoos (Qiiba naarta) oo saddex madax ah.

077.031 Oon hoosinayn, ololla (Kulaylna) wax ka tarayn.

077.032 Waxayna Naartu tuuri Dhimbilo daran ood Mooddo daar.

077.033 Ama aad Mooddo geel madaw ah.

077.034 Halaagna wuxuu u sugnaaday Maalintaas kuwa xaqa Beeniyay.

077.035 Taasina waa maalin aynan hadlaynin Dadku.

077.036 Lamana idmo si Ay u cudurdaartaan.

077.037 Halaagna wuxuu u sugnaaday maalintaas kuwa xaqa Beeniyay.

077.038 Maalintan waa maalintii kala Bixinta, Waana idin kulminnay idinka iyo kuwii Horreeyayba.

077.039 Ee Haddaad wax Dhagrikartaan i Dhagra.

077.040 Halaagna wuxuu u sugnaaday Maalintaas kuwa xaqa Beeniyay.

077.041 Kuwa Eebe ka Dhawrsada waxay ku sugnaan hoos iyo ilo;

077.042 (Waxayna Cuni) khudaartay Doonaan.

077.043 Waxaana Lagu dhihi Cuna oo cabba Idinkoo shifaysan Camalkiinnii Dartiis.

077.044 Sasaana ku abaalMarinaynaa kuwa wanaagga fala.

077.045 Halaagna wuxuu u Sugnaaday kuwa xaqa Beeniya.

077.046 (Gaalada waxaa lagu Dhihi) Cuna oo Raaxaysta wax yar, waxaad tihiin Dambiilayaale;

077.047 Halaagna wuxuu u sugnaaday Maalintaas kuwa xaqa Beeniyay.

077.048 Markii la yidhaahdo Gaalada tukada ma tukadaan.

077.049 Halaagna wuxuu u sugnaaday Maalintaas kuwa xaqa Beeniya.

077.050 Hadalkeebay Quraanka Dabadiis Rumaynhayaan.

078 النبأ

078.001 Maxay iska waydiinayaan (Gaaladu).

078.002 Warkii waynaa xaggiisa (Qiyayaamada ama Quraanka).

078.003 Ay isku diiddanaayeen.

078.004 Saas ma aha ee way ogaan donaan.

078.005 Haddana way ogaandoonaan (wa xa ka dhaca).

078.006 Miyaannaan Dhulka gogol ka yeelin.

078.007 Buurahana Rukummo (ka yeelin).

078.008 Miyannaan idinka Abuurina Noocyo.

078.009 Miyannaan Hurdada Raaxo idiinka dhigin.

078.010 Miyaannaan Habeenka asturaal idiinka dhigin.

078.011 Miyaannaan Maalinta waqti shaqo idiinka dhigin.

078.012 Korkiinna miyaannaan ka dhisin Tooddoba xoog leh.

078.013 Miyaannaan dhexdeeda yeelin Sirraad aad u ifi (Qorraxda).

078.014 Waxaan idiinka soodajinnay daruuraha biyo badan.

078.015 Si aan ugu soo bixinno Midho iyo Daaq.

078.016 Iyo Beero kulansan (badan).

078.017 Maalinta kalabuxu waxay leedahay waqtu go'an.

078.018 Waana Maalinta Suurka la afuufi ood u imanaysaan Kooxo.

078.019 Samadana waa la furi waxayna yeelan Albaabo.

078.020 Buurahana waa la kaxayn waxayna noqon Dhalanteed.

078.021 Naarta Jahannamana waxay u darbantahay.

078.022 (Gaalada) Xadgudbay meelay u noqdaan.

078.023 Waxayna ku nagaan Dhexdeeda Sanooyin.

078.024 Mana ku dhadhamiyaan dhexdeeda qabaw (ama Hurdo) ama Cabbid midna.

078.025 Waxaan ahayn biyo kulul iyo Dhacaanka (ehlu Naarka).

078.026 Waxaana lagu abaalmariyay si waafaqsan Camalkoodii.

078.027 Waxayna ahaayeen kuwa aan ka yaabaynin xisaab.

078.028 Waxayna beeniyeen Aayaadkannaga.

078.029 Wax walbana waxaan ku koobnay Kitaab.

078.030 Ee dhadhamiya Caddibaad Gaalooy waxaan caddibaad ahayn idiin kordhinmaynee.

078.031 Kuwa Eebe ka dhawrsada waxay leeyihiin liibaan.

078.032 Beero iyo Cinabyana way heli.

078.033 Waxayna Guursan Haween da'yar oo isle eg.

078.034 Waxayna heli Cabbid wanaagsan.

078.035 Jannada kuma dhexmaqlaan hadal macna la'aan ah iyo is beenin midna.

078.036 Waa abaalmarin Eebe uu siiyay oo ku filan.

078.037 Eebaha Samada iyo Dhulka iyo waxa u dhexeeya waa Allaha Raxmaan ah, Hadal wax ku soocelinna ma jiro (Qiyaamada).

078.038 Maalinta Jibriil iyo Malaa'igtu Saf istaagi wax hadli ma jiro Ruux Eebe idmo mooyee oo Hadal xaq ah ku hadla.

078.039 Maalintaasi waa sugantahay ee Ruuxii doona Eebe xaggiisa meeluu ku noqdo ha ka samaysto.

078.040 Waxaannu idiinka digaynaa Cadibaad dhaw Maalinta uu arki Ruux walba waxay Gacmihiisu hor marsadeen, Gaalkuna uu dhihi Shallaytadaydee maan Carro noqdo.

079 النازعات

079.001 Eebe wuxuu ku dhaartay Malaa'igta Nafta si daran uga siibta (gaalada).

079.002 Iyo tan si fudud uga qaadda (mu'miniinta).

079.003 Iyo Malaa'igta Hawada Dabbaalata (si amar fulin).

079.004 Iyo tan u orotanta wanaagga.

079.005 Iyo kuwa Maamula amarka (Eebe).

079.006 Maalinta ay gilgilan afuufka (hore).

079.007 Oyna raaci tii dambe (waa sugantahay).

079.008 Qalbiyaduna Maalintaa way cabsan.

079.009 Araggeeduna wuu dullaysnaan.

079.010 Waxayna dhihi (Gaaladu) Ma raadkiibaa naloo celin (Adduunkii).

079.011 Markaan noqonno Lafo duugoobay.

079.012 Waxay dheheen taasi waa noqosho khasaara ah.

079.013 Waa uun Hal Qaylo kaliya.

079.014 Dadkuna markaas ay Dhulka kor iman.

079.015 Ma ku soo gaadhay warkii (Nabi) Muuse.

079.016 Markii Eebe uga yeedahy Toggii barakaysnaa ee Dhuwa.

079.017 Kuna yidhi u tag Fircoon wuu xadgudbaye.

079.018 Oo ku dheh ma rabtaa inaad daahir noqotid.

079.019 Oon Eebe Jidkiisa kugu hanuuniyo kana yaabtid.

079.020 Wuxuuna tusiyay (Nabi-Muuse) Aayad wayn.

079.021 Wuuse beeniyay oo caasiyay (Fircoon).

079.022 Wuuna jeedsaday isagoo xumaan la socda.

079.023 Wuxuuna kulmiyay (Askartii) una Qaylyay.

079.024 Isagoo dhihi waxaan ahay Eebihiinna sare.

079.025 Markaasaa Eebe Ciqaabay Aakhiro iyo Adduunba.

079.026 Arrintaasna waano yaa ugu sugan Ruuxii Eebe ka yaabi.

079.027 Ma idinkaa daran abuuridda masc Samada Eebaa dhisay.

079.028 Korna yeelay jurmigeeda ekeeyayna.

079.029 Habeenkeedana madoobeeyay Maalinteedana soo bixiyay (Ifiyay).

079.030 Dhulkana markaas ka dib fidiyay.

079.031 Biyahiisa iyo Daaqiisana soo bixiyay.

079.032 Buurahana sugay.

079.033 Si aad idinka iyo Xoolihiinnu ugu nacfidaan.

079.034 Markay timaaddo Musiibadii waynayd (qiyaamadu).

079.035 Maalintaas Dadku way xusuusan waxay faleen.

079.036 Naarta Jaxiimana waxaa loo muujin Ruuxii Arki.

079.037 Ruuxiise xadgudba.

079.038 Nolosha Adduunyana doorta.

079.039 Wuxuu ku dheelman Naarta Jaxiimo.

079.040 Ruuxiise ka yaaba la kulanka Eebe Naftana ka reeba Hawada (xun).

079.041 Wuxuu u dheelman Janno.

079.042 Waxay ku waydiin Saacadda (Qiyaamaha) markay sugnaan.

079.043 Maxaa ku ogaysiiyay waqtigeeda.

079.044 Eebe umbuu ku dhammaan ogaansheheedu.

079.045 Adugu waxaad tahay uun u digaha Ruuxii ka yaabi.

079.046 Waxay la mid noqon Malintay arkaan (Qiyaamada) yagon nagaanin Galab iyo Barqin mooyeen (Addunka).

080 عبس

080.001 Wajiguu u uruuriyay oo jeedsaday (Nabigu).

080.002 Inuu u yimid kii Indhaha la'aa.

080.003 Miyaad ogtahay inay u dhawdahay inuu hanuuno oo Daahir noqdo.

080.004 Ama uu xusuusto oy xusuustu anfacdo.

080.005 Ruuxiise is deeqtoonaysiiya (islana waynaada).

080.006 Ma; Adaa u bambixi.

080.007 Maxaa kaa saaran hadduusan hanuunin.

080.008 Ruuxiise kuu yimaadda isagoo dagdagi.

080.009 Oo Eeba ka yaabi.

080.010 Miyaad ka shuqloomi.

080.011 Saas ma; aha ee Aayadahani waa waano.

080.012 Ruuxii doonana wuu ku waana qaadan.

080.013 Waxay ku sugantahay (waanadu) Kutub Sharaf leh.

080.014 Oo la kor yeelay lana Daahiriyay.

080.015 Oy Gacanta ku hayaan Malaa'ig (wax qorta).

080.016 Sharafna leh oo baarri ah.

080.017 Gaalo halla lacnado Gaalnima badanaa.

080.018 Muxuu Eebe ka abuuray kuwaas.

080.019 Dhibicbuu ka abuuray wuuna ekeeyay.

080.020 Jidkana wuu u fudaydiyay.

080.021 Markaasuu dilaa Qabrina ku Asturaa.

080.022 Markuu doonana wuu soo bixin.

080.023 Saas ma; aha (ee Dadku) wixii la faray ma yeelin.

080.024 Dadku ha fiiriyo Cuntadiisa.

080.025 Inaan Roob ku soo shubno.

080.026 Dhulkana markaas aan jeexno.

080.027 Kana soo bixinno Midho.

080.028 Iyo cinab iyo Daaqa (Xoolaha)

080.029 Iyo Zeytuun iyo Timir.

080.030 Iyo Beerow waawayn.

080.031 Iyo Faakiho (khudaar) iyo Daaq.

080.032 Si aad ugu intifaacdaan idinka iyo xoolihiinnu.

080.033 Markay Qayladii darrayd timaaddo (Suurka).

080.034 Waa maalinta Ruuxu ka carari Walaalkiis.

080.035 Iyo Hooyadiis Iyo Aabihiis.

080.036 Iyo Haweeneydiisii iyo Carruurtiisii.

080.037 Ruux walbana Maalintaas waxaa shuqlin xaalkiisa.

080.038 Wajiyaal Maalintaas way Nuuri (Farxi).

080.039 Wayna Qosli oy bishaaraysan.

080.040 Wajiyaalna Maalintaas waxaa ka muuqan Dulli.

080.041 Waxaana dabooli Madow (iyo naxdin).

080.042 Kuwaasina waa Gaalada Faasiqiinta ah (aadna u xun).

081 التكوير

081.001 Marka qorraxda la duubo (Qiyaamada).

081.002 Xiddiguhuna daataan (iyagoo Madow).

081.003 Buurahana la kexeeyo (La rujiyo).

081.004 Geelii rimmanaana la halleeyo.

081.005 Dugaaggana la kulmiyo (Qisaas darteed).

081.006 Badahana la kululeeyo.

081.007 Naf walbana Jidhkeedii lammaaneeyo.

081.008 Gabdhihii la xabaalnololiyayna la warsado.

081.009 Maxaa dambi ah oo loo dilay.

081.010 Kutubta (camalkana) la fidiyo.

081.011 Samadana la rujiyo.

081.012 Naarta Jaxiimana la huriyo.

081.013 Jannadana la dhaweeyo.

081.014 Waxay ogaan nafu waxay camal fashay.

081.015 Waxaan ku dhaartay «huu Eebe yidhi» Xiddigaha Qarsooma (Maalintii).

081.016 Ee socda iftiinka Qorraxdana ku qarsooma.

081.017 Iyo Habecnku markuu jeedsado.

081.018 Iyo subaxu markuu soo qaabilo.

081.019 Ee Quraanku waa hadalka Eebe, Soona raray Malag sharaf lah.

081.020 Xoogna leh Eeba agtiisana Daraja ku leh.

081.021 Laguna addeeco halkaas aaminna ah.

081.022 Saaxiibkiinna (Nabiguna) ma aha ku waalan.

081.023 Horaybuuna ugn arkay Jibriil Jahadii Caddayd (Bariga Maka).

081.024 Nabiguna ma aha Ruux lugu shakiyo waxa Maqan.

081.025 Qaraankuna ma aha hadal shaydaan la fogeeyay.

081.026 Ee xaggeed Gaalooy aadaysaan.

081.027 Quraankuna waxaan waanada caalamka ahayn ina aha (waa waano).

081.028 Ruuxii doona inuu toosnaado (yuuna u yahay).

081.029 Waxna ma dooni kartaan in Eebaha Caalamku doona mooyec.

082 الانفطار

082.001 Markay Samadu Dildillaacdo.

082.002 Xiddiguhuna daataan.

082.003 Badahana laysku furo.

082.004 Xabaalahana la soo bixiyo (Dadkii).

082.005 Waxay ogaan nafu waxay hor marsatay iyo waxay dibmarisay.

082.006 Dadow maxaa kugu kadiyay Eebahaaga sharafta leh.

082.007 Ee kii ku abuuray ah kuna ekeeyay kuna simay.

082.008 Siduu doonana kuu sameeyey.

082.009 Saas ma aha ee waxaad beeninaysaan abaal marinta.

082.010 Malaa'ig baana idin ilaalinaysa.

082.011 Oo sharaf leh waxna qori.

082.012 Ogna waxaad falaysaan.

082.013 Kuwa wanaagsani waxay gali Naciima.

082.014 Kuwa xun Xunna waxay gali Jaxiimo.

082.015 Wayna ku guban Maalinta abaalmarinta.

082.016 Kamana maqnaadaan Naarta.

082.017 Maalinta abaalmarinta ma taqaannaa.

082.018 Haddana ma taqaannaa Maalinta abaalmarinta.

082.019 Waa Maalinta ayna u hanannin Nafna Naf kale waxba, Amarkana Maalintaas waxaa iska leh Eebe.

083 المطففين

083.001 Wuxuu Halaag u sugnaaday kuwa xaqa nusqaamiya.

083.002 Waa kuwa markay miisina oofsada (dhammaystirta).

083.003 Markay u miisi ama u miisaamina ka nusqaamiya.

083.004 Miyayna u malaynaynin kuwaasi in loo soo bixin.

083.005 Maalin wayn darteed (Qiyaamada).

083.006 Maalinta Dadku u istaagi Eebaha Caalamka.

083.007 Saas ma aha ee Camalka kuwa xun wuxuu ku Qoranyahay Sijiin.

083.008 Ma taqaannaa Sijiin.

083.009 Waa Kitaab calaamaysan.

083.010 Halaagna wuxuu u sugnaaday Maalintaas kuwa beeniya (xaqa).

083.011 Ee ah kuwa beeniya Maalinta abaal marinta.

083.012 Waxaana beeniya xaqa mid xad gudba oo dambiila ah.

083.013 Marka Quraanka lagu akhriyana yidhaahda waa warkii Dadkii hore.

083.014 Saas ma aha ee waxaa fuulay Qalbigooda (mirdhiyay) waxay kasbanjireen oo Dambi ah.

083.015 Waxaa sugan in Eebohood Maalintaas (Qiyaame) laga xijaabi.

083.016 Markaasna ay gali Jaxiimo.

083.017 Waxaana loo odhan tani waa Naartaad ku beeninayseen Adduunka.

083.018 Saas xaalku ma aha ee Kitaabka iyo Camalka Dadka Wanaagsan wuxuu ku Quranyahay Cilliyiin.

083.019 Cilliyiin ma taqaannaa.

083.020 Waa Kitaab la Calaameeyay (oo Dadka fiican magaciisa lagu qoro.

083.021 Waxaana Gacanta ku haya Malaa'ig Eebe u dhaw.

083.022 Kuwa wanaagsan waxay gali Naciima (Janno).

083.023 (Maalinta Qiyaamana) Sariiro yay ku dangiigsanaan oy wax ka daawan.

083.024 Wajigooda waanad ka garan Nicmada.

083.025 Waxaana laga waraabin cabbid la dhawray (oo macaan).

083.026 Waxaana lagu khatimaa Miski iyo udgoon, ee Arrintaas ha u tartameen Tartamayaashu.

083.027 Waxaana lagu dheehi Cabbitaan.

083.028 Waa Il ay ka cabbaan kuwa Eebe u dhaw.

083.029 Kuwii Dambaabay (Gaaloobay) waxay ahaayeen kuwa ku qosla kuwii xaqa rumeeyay.

083.030 Haday maraanna way xaqirijireen.

083.031 Markay Guryahoodii u noqdaanna (gaaladu) waxay noqonjireen iyagoo isla Wayn (oo raaxaysan).

083.032 Markay arkaan Mu'miniintana waxay dhahaan kuwaasi waa dhunsanyihiin.

083.033 Loomana dirin inay ilaaliyaan Mu'miniinta.

083.034 Maalinta (qiyaame) kuwa rumeeyay xaqa waxay ku qosli gaalada.

083.035 Sariiro korkood yayna wax daawan.

083.036 Miyaan laga abaalmarinnin Gaalada waxay falayeen. (waa laga abaalmariyay).

084 الانشقاق

084.001 Marka Samadu jeexjeexanto (qiyaamada).

084.002 Oy Eebe Addeecdo waana xaq addeeciddiisunee.

084.003 Marka dhulka la fidiyo (qiyaamada).

084.004 Oo uu soo tuuro waxa ku hoos jira, kana madhnaado.

084.005 Oos Eeba Addeeco waana xaq adeeciddaasina. (wuxuu la kulmi Ruuxwalba Camalkiisa).

084.006 Dadow waxaad u dhibboon ood u camalfali xagga Eebe, waadna la kulmi.

084.007 Ruusiise Kitaabkiisa (fiican) Midigta laga siiyo (waa mu'minkee).

084.008 Waxaa la xisaabin xisaab fudud.

084.009 Wuxuuna ku noqon Ciddiisii (Jannada joogtay) isagoo faraxsan.

084.010 Ruuxiise Kitaabkiisa laga siiyo gadaashiisa (waa Dadka xune).

084.011 Wuxuu u yeedhan Halaag.

084.012 Wuxuuna gali Naarta Saciira.

084.013 Maxaa yeelay Markuu dadkiisii dhexjoogay yuu kabirsanaa (Adduunkii).

084.014 Wuxuuna malaynhayay inuusan Eebe u soo noqonaynin (qiyaame).

084.015 Saas ma ahee Eebe waa arkaa.

084.016 Waxaan ku dhaartay «buu yidhi Eebe» Midabka Qorrax dhaca.

084.017 Iyo Habeenka iyo wuxuu qariyay.

084.018 Iyo Dayaxa markuu Nuurku buux Samo.

084.019 Ee Dadkow waxaad koraysaan xaalado kala duwan/

084.020 Dadka maxaa u sugnaaday oy la rumaynwaayeen (xaqa).

084.021 Marka Quraanka lagu akhriyana ayna u sujuudaynin.

084.022 Saas ma ahee kuwa Gaaloobay waxay beenin (xaqa).

084.023 Eebana waa ogyahay waxay qarsan.

084.024 Ugu bishaaree caddibaad daran.

084.025 Hase yeeshee kuwa rumeeyay xaqa camalfiicanna falay waxay mudan Ajri aan go'aynin.

085 البروج

085.001 Eebe wuxuu ku dhaartay Samada Xiddigaha leh (iyo Jidadkooda).

085.002 Iyo Maalinta laysu yaboohay (qiyaamada).

085.003 Iyo Dadka joogsan Maalintaas iyo waxayaalaha iman Maalintaas.

085.004 Ee Lacnadi ha ku dhacdo kuwii Godka lahaa (Mu'miniinta lagu cadibo).

085.005 Ee ahaa Naar olal (iyo shidaal) leh.

085.006 Gaaladiina ay korfadiyeen Godka.

085.007 iyagoo daawan waxa lagu fali Mu'miniinta «oo Jirrabaad ah».

085.008 Waxay ku neceen Dadkaasna ma jiro oon ahayn inay rumeeyeen Eebaha adkaada ee la mahadiyo.

085.009 Ee leh Samada iyo Dhulka xukunkooda, Eebana wax walba wuu u jeedaa.

085.010 Kuwa Mu'miniinta Rag iyo Haweenba jirraba haddana aan tawbadkeenin waxay mudan Caddibaadda Jahannamo iyo caddibaad gubi.

085.011 Kuwa xaqa rumeeyey Camalfiicana falay waxay mudan Jannooyin ay dureeri dhexdeeda Wabiyaal, taasina waa liibaan wayn.

085.012 Qabashada Eebana (Ciqaabtiisu) way darantahay.

085.013 Eebe isagaa khalqiga ahaysiiyay soona celin.

085.014 Waana dambidhaaf badane jecel (kuwa addeeca).

085.015 Carshiga sharafta lahna isagaa iska leh.

085.016 Wuuna falaa wuxuu doono.

085.017 Ma ku soo gaadhay warkii Junuuddii (Gaaladii).

085.018 Fircoon iyo Thamuud.

085.019 Hase yeeshee kuwii Gaaloobay waxay ku suganyihiin beenin (xaqa).

085.020 Eebana waa koobay (kamana baxsadaan).

085.021 Waase Quraan sharaf leh.

085.022 Oo ku Qoran Ioox la dhawray (looxulmaxfuudka).

086 الطارق

086.001 Eebe wuxuu ku dhaartay Samada iyo Xiddigga guura.

086.002 Ma taqaan Xiddigga guura.

086.003 Waa Xiddig ifa.

086.004 Ee Nafwalba waxaa kor jooga ilaaliye (Malag).

086.005 Ee Dadku ha dayo waxa laga abuuray.

086.006 Waxaa laga abuuray Biyo booda.

086.007 Kana soobaxa Dhabar iyo laab dhexdood.

086.008 Eebana waa karaa soo celinta Dadka (qiyaamada).

086.009 Maalinta la imtixaani waxa (Laabta) ku qarsoon.

086.010 Dadkuna Xoog ma leh (Maalintaas) iyo wax u gargaaara midna.

086.011 Eebana wuxuu ku dhaartay Samada Roobka leh.

086.012 Iyo Dhulka jeexma (waxna ka soo baxo).

086.013 Ee Quraanku waa hadal wax kala bixiya (wanaagga iyo Xumaanta).

086.014 Ciyaarra ma aha (ee waa dhab).

086.015 Gaaladu waxbay dhakri.

086.016 Annaguna waanu kaydi (Abaalmarin).

086.017 Ee u sug Gaalada wax yar.

087 الأعلى

087.001 Waynee Magaca Eebe ee Sarreeya.

087.002 Eebaha abuuray khalqiga ekeeyayna.

087.003 Eebaha wax walba qaddaray Jidkana tusiyey.

087.004 Eebaha soo bixiya Daaqa.

087.005 Kana dhiga markaas ka dib caws ingagagan oo Madow.

087.006 Waxaan kuu akhriyaynaa Quraanka halmaaminamaysid.

087.007 Wuxuu Eebe doono mooyee, Eebana waa ogyahay waxa muuqda iyo waxa qarsoonba.

087.008 Waxaana kuu fududaynhaynaa Waddo fiican.

087.009 Ee wax waani (Nabiyow) markay wax tari waanadu.

087.010 Waxaa waantoobi Ruuxa Eebe ka yaabee.

087.011 Waxaana ka fogaan waanada Ruuxa xune.

087.012 Ee ah mid gali Naar wayn.

087.013 Oon kuna dhimanayn dhexdeeda kuna noolanayn.

087.014 Waxaana liibaanay Ruuxii Daahir noqda.

087.015 magaca Eebana Xusa, Salaaddana tukada.

087.016 Saas ma'aha ee Dadku wuxuu doortay nolosha Adduunyo ee dhaw.

087.017 Aakhiraase khayr badan baaqina ah (hadhi).

087.018 Arrintaasuna waxay ku sugantahay Kutubtii hore.

087.019 Kutubtii (Nabi) Ibraahim iyo (Nabi) Muuse.

088 الغاشية

088.001 Ma ku soo gadhay Qiyaamada warkeedii.

088.002 Wajiyaal Maalintaas way dullaysnaan.

088.003 Waxayna qaban Shaqo dhib ah.

088.004 Waxayna gali Naar kulul.

088.005 Waxaana laga waraabin il kulayl daran.

088.006 Wax cunto ahna kama helaan oon ahayn cunno xun (oo wax dhibta).

088.007 Taasoon waxna cayilinhaynin Gaajana wax ka taraynin.

088.008 Wajiyaalna maalintaas way Nicmaysnaan (Waa mu'miniinta).

088.009 Waxayna ka raalli noqotay camalkeedii.

088.010 Janno sarana way gali.

088.011 Kumana maqasho Jannada hadal macna darro.

088.012 Waxaana ah dhexdeed il socota.

088.013 iyo Sariiro la koryeelay.

088.014 Iyo koobab la hor dhigay (ehlu Jannaha).

088.015 Iyo Barkimooyin la safay.

088.016 Iyo gogol la fidiyay.

088.017 Miyayna fiirinaynin sida Deela loo abuuray.

088.018 Iyo sida Samada loo koryeelay.

088.019 Iyo sida Ruuraha loo taagay,

088.020 Iyo sida dhulka loo fidiyay.

088.021 Ee Waani dadka waxaad tahay waaniyee (Nabiyow).

088.022 Mana tihid mid xoog ku leh (qasab).

088.023 Hase yeeshee Ruuxii xaqa ka jeedsada oo Gaalooba (ku soo celi xaqa).

088.024 Eebana wuu caddibi Caddibaadda u wayn.

088.025 Xagganagayna u soo noqon (khalqigu).

088.026 Annagaana xisaabin.

089 الفجر

089.001 Eebe wuxuu ku dhaartay Waabariga.

089.002 Iyo Habenanada Tobanka ah (Arrafo).

089.003 Iyo Tirada siman iyo tan is dheer.

089.004 Iyo Habeenku markuu tagayu.

089.005 Miyayna arrintaasu ahayn wax loogu dhaarto Qof caqli leh.

089.006 Ma ku soo Gaadhay sida Eebahaa ku falay Caad.

089.007 Ee ahaa Irama xooggana lahaa.

089.008 Wax la mid ahna aan iugu abuurin dhulka.

089.009 Iyo Thamuud-kii ahaa dhagaxa kuwa ku jarjara Waadiga.

089.010 lyo Fircoonkii dhakawyada lahaa.

089.011 kuwiina ahaa ku xadgudbay dhulka.

089.012 12 Kuna badiyay dhexdiisa fassaadka.

089.013 Markaasaana Eeba ku shubay Caddibaad daran.

089.014 Maxaayeelay Eebe waa u darbanyahay (abaalmarinta).

089.015 Marks Eebe Dadka imtixaano xoolana ugu nicmeeyo wuxuu dhihi (kan xun) waa lai sharrifay (isagoo faani).

089.016 Haddiise Eebe imtixaano oo Xoolaha ku yareeyo wuxuu dhihi Eebaa i dulleeyay.

089.017 Saas ma aha ee waxaydaan dhaqaalaynayn Agoonka.

089.018 Mana fartaan in masaakiinta wax la siiyo.

089.019 Waxaadna aad u cuntaan dhaxal xaq darro.

089.020 Xoolahana waxaad u jeceshihiin si daran.

089.021 Saas ma aha ee marka dhulka la burburiyo.

089.022 Eebe iyo Malaguna la yimaaddo amarkiisa Malaa'igtoo safan.

089.023 Naarta Jahannamana Maalintaas la keeno, Dadku waxay xusuusan waxay faleen, Maxayse xusuusi tari.

089.024 Waxay dhihi shallaytee maan wanaag hormarsado.

089.025 Malintaas sida Eebe wax ruux u Cadaabi ma jiro.

089.026 Wax sida Eebe wax u xidhina ma jiro.

089.027 Naftase xaqa rumaysay ee Xasillooneey.

089.028 U noqo Eebaha adoo raalli ah lagana raalli noqday.

089.029 dhexgalna Addoomadayda (wanaagsan).

090 البلد

090.001 Eebe wuxuu ka dhaaran Magaalada «Makaad ee Sharrifan».

090.002 Ood Nabiyow daggantahay dhexdeeda.

090.003 Iyo Nabi Aadam iyo carruurtiisa «Dadka».

090.004 Ee Eebe Dadka wuu Abuuray iyagoo dhib iyo shaqo (Adduunka kala kulmi).

090.005 Ma waxayse u maleeyeen inaan cidna awood ku lahayn (dadku).

090.006 Dadka (Gaalada) waxay odhan waxaan bixiyey xoolo badan (si xaqa loo horjoogsado).

090.007 Ma wuxuu u maleeyay (xaq diiduhu) inaan cidna arkaynin.

090.008 Miyaannaan u yeelin Laba indhood.

090.009 Iyo Carrab iyo Laba bishimood.

090.010 Oo miyaannaan u caddaynin Labada Jid (khayrka iyo sharka).

090.011 Ee Dadku muu jiidho Jiirta.

090.012 Ma taqaannaa Jiirta.

090.013 Waa qoor la xoreeyo.

090.014 Iyo cunno la siiyo maalin gaajo.

090.015 Agoon kuu dhaw.

090.016 Ama Miskiin Dhulka ku dhagay (dhibaato darteed).

090.017 Markaas la noqdo kuwa Rumeeyay xaqa, isuna dardaarma Samirka, isuna dardaarma naxariista.

090.018 Kuwaasina waa kuwa Midigta mari.

090.019 Kuwaka Gaaloobayse Aayaadkannaga waa kuwa jidka xun mari.

090.020 Waxaana lagu dabooli Naar.

091 الشمس

091.001 Eebe wuxuu ku dhaartay Qorraxda iyo Barqinkeeda.

091.002 Iyo Dayuxu markuu Qorraxda raaco.

091.003 Iyo Maalintu markay ifiso.

091.004 Iyo Habeenku markuu daboolo (madoobaado).

091.005 Iyo Samada iyo say u dhisantahay.

091.006 Iyo Dhulka iyo suu u fidsanyahay.

091.007 Iyo Nafta iyo sida Eebe u ekeeyay.

091.008 Una tusiyay Jidka xun iyo ka Eebe kayaabiddaba.

091.009 Ee waxaa liibaanay Ruxii Naftiisa Daarhiriya.

091.010 Waxaana khasaaray Ruuxii Naftiisa xumaan dhex galiya.

091.011 Thamuud waxay beeniyeen (xaqii) kibir dartiis.

091.012 Marku tagay koodi xumaa (si uu hasha u dilo).

091.013 Oo Rasuulkii Eebana ku yidhi, iska daaya Hasha Eebe iyo Cabbideeda.

091.014 Wayna beeniyeen Rasuulkii Hashiina way Dileen markaasaa Eebe si daran u caddibay Dambigooda dartiis.

091.015 Isagoon Eebe ka yaabaynin cidhib (iyo wax yeello)

092 الليل

092.001 Eebe wuxuu ku dhaartay Habeenku markuu wax qariyo.

092.002 Iyo markay Maalintu Muuqato (ifto).

092.003 Iyo Abuuridda Dadka Lab iyo dhaddigba.

092.004 In Camalkiinnu (dadow) kala duwanyahay.

092.005 Ruuxiise bixiya (xuquuqda) Eebana ka dhawrsada.

092.006 Rumeeyana tii wanaaga badnayd (ciwal).

092.007 Waxaanni u fududaynaa wanaagga (iyo Jidka fiican).

092.008 Ruuxiise ku bakhayla Xoolaha isna deeqtoonaysiiya «iskibriya».

092.009 Reeniyana Tii wanaaga badnayd (ciwal).

092.010 Waxaan u fududaynaa Jidka xun.

092.011 Xoolihiisuna wax uma taraan markuu halaagsamo.

092.012 Annagaa wax hanuuninna.

092.013 Aakhariyo Addunbana Annagaa iska leh.

092.014 Waxana idiinka digaynaa Naar kulayl daran.

092.015 Oosan galaynin Ruux xun mooyeen.

092.016 Oo xaqa beeniyay jeedsadayna.

092.017 Waxaana ka fogaada (galidda naarta) Ruuxii Eeba ka dhawrsada.

092.018 Ee bixiya Xoolihiisa si uu u daahirnoqdo.

092.019 Ruux wax ugu nicmeeyayna oo abaalmarinna ma uusanjirin.

092.020 Ee Wuxuu u bixin dar Eebaha sareeya.

092.021 Wuuna raalli noqondoonaa Ruuxaasi.

093 الضحى

093.001 Eebe wuxuu ku dhaartay Barqinka.

093.002 Iyo Habeenku markuu xasilo (Madoobaado).

093.003 Inaan Eebe ka tagin Nabiyow kuuna cadhoonin.

093.004 Aakharana kaaga khayr badan Aduunka.

093.005 Eebaana ku siindoona (wanaag) waadna raalli noqon.

093.006 Miyuusan ku helin Eebahaa Adigoo Agoon ah oosan ku dhawaynin.

093.007 Miyuunase ku helin Adigoo baadi ah oosan ku hanuuninin.

093.008 Miyuunase ku helin Adigoo caydhi ah oosna ku hodminin (kuu waxyoonin).

093.009 Ee Agoonta ha xoogin (hana dhihin).

093.010 Ka wax su'aalina ha canaanan.

093.011 Nicmada Eebahaana ka sheekee (ku mahadi).

094 الشرح

094.001 Miyannaan kuu waasicinin Laabta (ku nuurinin).

094.002 Oonaan ka dajinin culayskii.

094.003 dhabarka kaa cusleeyay.

094.004 Miyaannaan kor yeelin magacaaga (xusiddaada).

094.005 Cidhiidhina waxaa ku dhaw fudayd (faraj).

094.006 Cidhiidhina waxaa ku dhaw fudayd.

094.007 Ee markaad Salaadda dhammayso isku dhib (Samo fal).

094.008 Eebana (Khayr) ka rajee.

095 التين

095.001 Eebe wuxuu ka dhaartay Tiinka iyo Zeytuunka.

095.002 Iyo Dhuuri Siina.

095.003 Iyo Magaaladan Aaminka ah (Maka).

095.004 Ee waxaana ku abuurray Dadka Muuqal toosan.

095.005 Kaddibna waxaan u celinaynaa hoos (gabow dartiis).

095.006 Hase yeeshee kuwa rumeeyey xaqa camalwanaagsanna falay, waxay mudan Ajri aan go'aynin.

095.007 Ee Maxaa Gaalada u sababay beeninta Qiyaamada intaas ka dib.

095.008 Miyuusan Eebe ahayn kan ugu xukun wanaagsan. (Eebaa xukun wanagsan).

096 العلق

096.001 Wax ku akhri Nabiyow Magaca Eebe ee abuuray (khaliqiga).

096.002 Dadkana ka abuuray Calaq.

096.003 Akhri Eebana waa kan Sharafta lehe.

096.004 Ee Dadka baray sida Qalinka wax loogu qoro.

096.005 Dadkana baray waxayna aqoonin.

096.006 Saas ma aha ee Dadku (Gaaladu) waa gudbeen.

096.007 Markuu isku ogaaday Hodontinnimo.

096.008 Eebaha xaggiisaase loo noqon.

096.009 Ka warrama midka ka reebaya.

096.010 Addoon (Eebe) oo tukan Salaadda.

096.011 Bal ka warrama hadduu ka laga reebi hanuunsanyahay (waa Nabiga).

096.012 Ama uu fari Eeba ka yaabid.

096.013 Balse ka warrama hadduu midka wax ka reebi uu beeniyay (xaqa) kana jeedsaday (waa AbuuJahal iyo wixii la mid ahe).

096.014 Miyuusan ogayn in Eebe arko.

096.015 Saas ma aha ee hadduusan joogin waxaannu qaban Foodda.

096.016 Food beenaleey ah ghafna badan.

096.017 Ha u yeedho gargaarihiisa.

096.018 Waxaanu u yeedhi Malaa'ig darane.

096.019 Saas ma aha ee warkiisa ha maqlin Sujuudna una dhawow (Eebe).

097 القدر

097.001 Annagaa soo dajinnay Quraanka Habeenka LaylatulQadarka ah (sharafta leh).

097.002 Ma taqaanna LaylatulQadarka.

097.003 Waa Habeen ka khayr badan Kun Bilood (oo kale).

097.004 Waxaana soo daga Malaa'igta (kale) iyo Malaku Jibriil habecnkaas idanka Eebe dartiis iyo amarkiisa.

097.005 Waana Habeen nabadgalyo inta waagu ka haryi.

098 البينة

098.001 Ma aha Kuwii Gaaloobay ee ahaa ehlu kitaabka (Yahuud iyo Nasaara) iyo Gaaladii kuwo ka taga (xumaanta) intuu uga yimaaddo wax cad (xuja ah).

098.002 Oo ah Rasuul Eebc oo akhriyi Kutub daahir ah.

098.003 Oo xukun fiicani ku yaal.

098.004 Mona kala tagin Gaalada ehlu Kitaabka ah intuu uga yimaaddo xaq cad (xasad dartiis).

098.005 Dadkana waxaan Eebe caabudiddiisa ahayn lama farin iyagoo u kali yeeli Eebe Diinte, toosanna, Salaaddana oogi Zakadana bixin, Saasina waadiinta toosan.

098.006 Kuwa Gaaloobay oo ehlu Kitaabka ah iyo Gaaladii waxay gali Naarta Jahannama ayna Ini waari dhexdeeda, kuwaasina waa kuwa ugli sharbadan khalqiga.

098.007 Kuwa rumeeyayse xaqa Camalfiicanna falay kuwaasi waa kuwa ugu khayr badan khalqiga.

098.008 Abaalkooda ay Eebe agtiisa kii leeyihiin waa Jannooyin Nagaadi, dhexdeedana ay dureeri Wabiyaal ay kuna waari dhexdeeda waligood, Eebaa ka raalli noqday iyana way ka raali noqdeen, arrintaasna waxay u sugnaatay Ruusii Eeba ka yaaba.

099 الزلزلة

099.001 Marka DHulka la gilgilo.

099.002 Dhulkuna soo bixiyo culaykiisii (wixii ku aasnaa).

099.003 Dadkuna (Gaaladuna) dhahaan maxay leedahay.

099.004 Maalintaas waxay ka sheekayn warkeeda.

099.005 Maxaayeelay Eebaa u waxyooday.

099.006 Maalintaas Dadku way soo bixi iyagoo kala tagsan (xagga Diinta iyo Camalkaba) si ay u arkaaan camalkooda.

099.007 Ruuxiise wax yaroo khayra fala wuu arki.

099.008 Kiise wax yar oo shar fala wuu arki.

100 العاديات

100.001 Eebe wuxuu ku dhaartay Fardaha Jahaadka u orda iyagoo qaylyi.

100.002 iyo kuwa dabka Qoobkooda ku ifiya (guuraha).

100.003 Iyo kuwa Cadawga weerara Subaxdii.

100.004 Ee Boodhka kiciya.

100.005 Cadawgana dhexgala.

100.006 Ee Dadku Eebohood waa diideen.

100.007 Arrintaasna Dadku wuu ogyahay.

100.008 Dadkuna Xoola jacaylka waa ku daranyahay.

100.009 Miyuuna ogayn Marka Xabaalaha waxa ku jira la soo bixiyo.

100.010 Laabaha waxa ku qarsoonna la muujiyo.

100.011 In Eebohood Maalintaas ogyahay.

101 القارعة

101.001 Qaaricada (qalbiga garaacda).

101.002 Qaarica maxay tahay.

101.003 Mase taqaannaa Qaarico.

101.004 Waa Maalinta Dadku noqon sida Baalallay.

101.005 Buuruhuna ay noqon sida Suuf kala firdhay.

101.006 Ruuxiise miisaankiisa (fiican) cuslaado.

101.007 Wuxuu ku noolaan nolol raalli ah.

101.008 Ruuxiise uu fududaado Miisaankiisa (fiican).

101.009 Wuxuu u hoydaa (Naarta) Haawiya.

101.010 Ma taqaannaa Haawiya.

101.011 Waa Naar kulayl daran.

102 التكاثر

102.001 Waxaa idin shuqliyay Dadow wax badsasho (iyo isu faanid),

102.002 Intaad Xabaalaha ka tagtaan (dhimataan).

102.003 Saas ma aha ee waad ogaandoontaan.

102.004 Haddana saas ma ehee waad ogaandoontaan (Faanka cidhibtiisa).

102.005 Haddaad dhab ahaan wax u ogtihiin (Waad dayn lahaydeen xumaanta).

102.006 Dhab ahaan baad u arkaysaan (Naarta) Jaxiima,

102.007 Ka dibna waxaad u arkaysaan Nartaas si yaqiin ah.

102.008 Waxaana laydin warsan Maalintaas Nicmadii.

103 العصر

103.001 Eebe wuxuu ku dhartay Waqtiga Casarka ah.

103.002 In Dadku khasaaro ku sugunyahay.

103.003 Marka laga reebo kuwa rumeeyay xaqa ee Camal fiican fala, isuna dardaarma xaqa, isuna dardaarma Samirka.

104 الهمزة

104.001 Halaag Wuxuu u Sugnaaday xanle wax ceebeya oo Dhan,

104.002 Oo Xoolaha kulmiya (xaqana ku bixinin).

104.003 Ma wuxuu malayn in xoolihiisu waarin.

104.004 Saas ma aha ee waxaa lagu tuuri (Naarta) Xudhama.

104.005 Ma taqaannaa Xudhama.

104.006 Waa Naarta Eebe ee la huriyay.

104.007 Gubaysana Quluubta (Kulayl dartiis).

104.008 Waana lagu dabooli Naartaas Gaalada.

104.009 Tiraar la fidiyay yayna ahaan dhexdeeda.

105 الفيل

105.001 Ma Ogtahay sida Eeba ku falay asaxaabtii Maroodiga «Colkii».

105.002 Miyaan Eebe ka yeelin dhagartoodii wax dhumay.

105.003 Oosan ku dirin korkooda Shimbiro kooxa ah.

105.004 Kuna tuuraysa Dhagaxyo la kululeeyay.

105.005 Markaas Eebe ka yeelay Bal la daaqay sidiis.

106 قريش

106.001 Caadaysigii Qureesheed.

106.002 Ay ka caadayeesheen Safarka Xagaaga iyo Jilaalka darteed.

106.003 Ha u caabudeen Eebeha Beydkan (Kacbada).

106.004 Eebahi ka quudiyay gaajo, kana aamingaliyay cabsi.

107 الماعون

107.001 Ka warrama kan beenin Abaalmarinta (Qiyaamada).

107.002 Kaas xooga Agoonta (xageeda).

107.003 Aan kuna boorrinaynin quudinta miskiinka.

107.004 Waxaa halaag u sugnaaday kuwa tukan (waa Munaafiqiinta).

107.005 Ee haddana halmaansan Salaaddooda.

107.006 Dadkana is tusiya.

107.007 Una diida alaabta (Laysugu kaalmeeyo).

108 الكوثر

108.001 Annagaa ku Sinnay Nabiyow Waadi Janno (iyo khary badan).

108.002 Ee tuko Eebaha dartiis, waxna u gawrac.

108.003 Ruuxii ku necebna waa mid cidhib beelay.

109 الكافرون

109.001 Waxaad dhahdaa, Gaalooy.

109.002 Ma caabudayo waxaad caabudaysaan.

109.003 Idinna ma caabudaysaan Eebahaan caabudi.

109.004 Mana caabudin waxaad caabuddeen,

109.005 Idinkuna (hadda) ma caabudaysaan Eebahaan caabudi.

109.006 Idinkana Diintiina yaad leedihiin, Anna Diintaydaan leeyahay.

110 النصر

110.001 Markuu yimaaddo gargaarkii Eebe iyo Fatxiga (Furashada maka).

110.002 Ood aragtid Dadkoo Diinta Eebe u soo gali Kooxo.

110.003 U tasbiixso Eebe adoo ku mahadin Dambidhaafna waydiiso illen waa dambidhaaf badanee.

111 المسد

111.001 Waxaa khasaaray Gacmihii Abuulahab, halaagmayna.

111.002 Waxna uma tarin Xoolihiisii iyo wuxuu kasbadayna.

111.003 Wuxuuna gali Naar Olal leh.

111.004 Haweenaydiisii Qoryaha xambaari jirtayna (waxay gali Naar).

111.005 Luqunteedana waxaa la yeeli Xadhig Liif ah.

112 الإخلاص

112.001 Waxaad dhahdaa (Nabiyow) Eebe waa Kali (wehelna ma leh).

112.002 Waana Sayid (deeqtoon).

112.003 Eebe wax ma dhalin, isna lama dhalin.

112.004 Wax la mid ahna ma jiro.

113 الفلق

113.001 Waxaad dhahdaa (Nabiyow) waxaan ka magangalay Eebeha Subaxa (abuuray).

113.002 Wixii shar leh sharkiisa.

113.003 Iyo Habeenka sharkiisa markuu madoobaado.

113.004 Iyo sharka Sixirrowga wax ku tufa guntimaha.

113.005 Iyo sharka Xaasidka wax Xasda.

114 الناس

114.001 Waxaad dhahdaa «Nabiyow» waxaan ka magangeley Eebaha dadka barbaariya.

114.002 Ee dadka xukuma.

114.003 Ee ah Ilaaha dadka.

114.004 Sharka «iyo xumaanta» waswaasiyaha qarsoon.

114.005 Ee waswaasiya laabta «Qalbiga» dadka.

114.006 «Kuwaas wax waswaasinayna» oo ah jinni iyo insiba.